# ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ

ଡିସେମ୍ବର - ୧୯୯୮



ମଗଧରାଜ ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ର ମହାରାଜା ଖାରବେଳଙ୍କ
ନିକଟରେ ଆତ୍ମ ସମର୍ପଣ କରୁଅଛନ୍ତି ।

## ଖାରବେଳ ମହୋତ୍ସବ ବିଶେଷାଙ୍କ

VOL. LV No. 4 UTKAL PRASANGA Regd. No. O—BN—05/90
Licence No. C.R.N.P. 5—Licensed to post without Pre-payment



ବିଶ୍ୱବ୍ୟାଙ୍କ ସହାୟତାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାକୁ ଯାଉଥିବା ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ଉନ୍ନୟନ ପ୍ରକଳ୍ପକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ପ୍ରଦୀପ ପ୍ରଜ୍ୱଳନ କରି ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି (୨୮-୯-୧୯୯୮)



ହୋଟେଲ ଗାର୍ଡେନ୍ ଇନ୍‌ଠାରେ ଆୟୋଜିତ ୨୯ତମ ନିକ୍ଷେପକ ସମ୍ମିଳନୀକୁ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୂପିନ୍ଦର ସିଂହ ପ୍ରଦୀପ ଜାଳି ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି (୧୨-୧୦-୧୯୯୮)

PRINTED AT ORISSA GOVERNMENT PRESS, CUTTACK-753010




ନୂଆ ଦିଲ୍ଲୀ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ପ୍ରଦର୍ଶନୀ ବାଣିଜ୍ୟ ମେଳାରେ ଓଡ଼ିଶା ମଣ୍ଡପ ।



ନୂଆଦିଲ୍ଲୀ ପ୍ରଗତି ମଇଦାନଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ବାଣିଜ୍ୟ ମେଳା ଅବସରରେ ଆୟୋଜିତ ଓଡ଼ିଶା ଦିବସକୁ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଜୁପିଟର ସିଂହ ପ୍ରଦୀପ ଜାଳି ଉଦ୍ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି । ବିଭାଗୀୟ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ରବୀନ୍ଦ୍ର ଚନ୍ଦ୍ର ହୋତା ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି (ତାରିଖ: [illegible])।

# ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ

୫୫ ଭାଗ ୫ମ ସଂଖ୍ୟା ମାର୍ଗଶିର–ପୌଷ ୧୯୨୦ ଶକାବ୍ଦ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୮



ବାର୍ଷିକ ଦେୟ : ଟ ୨୦.୦୦
ପ୍ରତି ଖଣ୍ଡ : ଟ ୨.୦୦

ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟ, ସରକାରୀ ଯୋଜନା ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସରକାରୀ ନୀତିର ସଂକ୍ଷିପ୍ତ ବିବରଣ "ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ"ରେ ପ୍ରକାଶିତ ହୋଇଥାଏ । "ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ" ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ତରଫରୁ ପ୍ରକାଶ ପାଉଥିଲେ ହେଁ ଏହି ପତ୍ରିକାରେ ପ୍ରକାଶିତ ମତାମତ ଓ ଚିନ୍ତାଧାରା ସବୁ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କର ବୋଲି ବୁଝିବାକୁ ହେବ ନାହିଁ ।

**ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କର ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରକାଶିତ**
ଏବଂ
**ଓଡ଼ିଶା ସରକାରୀ ମୁଦ୍ରଣାଳୟ, କଟକ–୧୦ ରେ ମୁଦ୍ରିତ**
**(ଫେଟୋଟାଇପସେଟିଂ ପଦ୍ଧତିରେ ଅକ୍ଷର ସଂଯୋଜିତ)**

# ସୂଚୀ



ଉଦୟଗିରି ରାଣୀଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ଶିକାର ଦୃଶ୍ୟ



ଉଦୟଗିରି ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ ଗୁମ୍ଫାରେ ପୂଜିତ ଜୀନ ମୂର୍ତ୍ତି



ଖଣ୍ଡଗିରି ମହାବୀର ଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ଜୈନ ତୀର୍ଥଙ୍କର ଅଜିତନାଥ ଓ ଋଷଭନାଥଙ୍କ ପ୍ରତିମୂର୍ତ୍ତି



ଉଦୟଗିରିର ରାଣୀଗୁମ୍ଫା



ଉଦୟଗିରି ରାଣୀଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ନୃତ୍ୟ ଆସର



ଖଣ୍ଡଗିରି ଅନନ୍ତ ଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ଜୈନ ଉପାସକମାନଙ୍କର ପବିତ୍ର କଳ୍ପବୃକ୍ଷ ଉପାସନାର ଦୃଶ୍ୟ



ଉଦୟଗିରି ରାଣୀଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ହାତୀମାନଙ୍କୁ ସ୍ନାନ କରାଇବାର ଦୃଶ୍ୟ



ଉଦୟଗିରି ରାଣୀ ଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ନାରୀ ମୂର୍ତ୍ତି

ଫଟୋ—ଆର୍କିଓଲୋଜିକାଲ ସର୍ଭେ ଅଫ୍ ଇଣ୍ଡିଆ, ଭୁବନେଶ୍ୱର ସୌଜନ୍ୟରୁ

# ଖାରବେଳ : ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସର ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣ–କାଳ

ଡକ୍ଟର ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବ

ଅଶୋକଙ୍କ ତିରୋଧାନ ପରେ ପରେ କଳିଙ୍ଗ ପୁଣି ସ୍ୱାଧୀନ ହୋଇଗଲା । ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୮୮ ସାଲରେ ମୌର୍ଯ୍ୟ ରାଜବଂଶର ସେନାପତି ପୁଷ୍ୟମିତ୍ର ମଗଧ ସିଂହାସନ ବଳପୂର୍ବକ ଅଧିକାର କଲେ । ତତ୍ପୂର୍ବରୁ କଳିଙ୍ଗ ଏକ ନୂତନ ରାଜବଂଶ ଅଧୀନରେ ସ୍ୱାଧୀନ ଓ ବଳଶାଳୀ ହୋଇ ଉଠିଥିଲା । ଏ ସମ୍ବନ୍ଧରେ ଯାହା କିଛି ଐତିହାସିକ ତଥ୍ୟ ତାହା ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର ଉଦୟଗିରି ପ୍ରାଚୀନ ନାମ କୁମାରୀ ପର୍ବତରେ ଖୋଦିତ ଖାରବେଳଙ୍କ ଶିଳାଲିପିରୁ ମିଳେ । ଦୁଃଖର ବିଷୟ ଏ ଶିଳାଲିପି ବହୁସ୍ଥାନରେ କ୍ଷୁନ୍ନ ହୋଇଯାଇଛି । ତଥାପ ଯେତିକି ମିଳୁଛି, ସେତିକରୁ ସେ ସମୟର ଓଡ଼ିଶାର ଇତିହାସର ଯଥେଷ୍ଟ ସୂଚନା ମିଳୁଛି । ଭାରତବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଏହା ହେଉଛି ଏକମାତ୍ର ଲିପି, ଯେଉଁଥିରେ ଜଣେ ରାଜାଙ୍କର ରାଜ୍ୟ କାଳରେ ଘଟିଥିବା ଘଟଣାବଳୀ କ୍ରମାନୁସାରେ ଲେଖାଯାଇଛି । ଖାରବେଳ ଜୈନଧର୍ମାବଲମ୍ବୀ ଥିଲେ । ଲିପିର ଆରମ୍ଭରେ ଅର୍ହତ ଓ ସିଦ୍ଧମାନଙ୍କୁ ପ୍ରାର୍ଥନା କରାଯାଇଛି । ଖାରବେଳ ଚେଦି (ଚେତ) ବଂଶର ରାଜା ଥିଲେ । ତାଙ୍କର ଉପାଧି ମହାରାଜା ଓ ମେଘବାହନ ଥିଲା । ସେ 'କଳିଙ୍ଗ ଅଧିପତି' ମଧ୍ୟ ଥିଲେ । ଓଡ୍ର ଓ ଉତ୍କଳ ଏହି ସମୟରେ କଳିଙ୍ଗ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ଥିଲା ବୋଲି ଅନୁମାନ କରାଯାଏ । *

ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଓ ମଞ୍ଚପୁରୀ ଲିପିରେ ଖାରବେଳଙ୍କୁ 'ଐର' ବୋଲି ବର୍ଣ୍ଣନା କରାଯାଇଛି । ପୁରାଣ ଲିଖିତ 'ଇଳା'ଙ୍କ ବଂଶଧର 'ଐଳ'ଙ୍କୁ 'ଐର' ହୋଇଯାଇଛି, ଏହା ବେଶ୍ ଅନୁମାନ କରାଯାଇ ପାରେ । ଏହି ସମୟରେ ଅନେକ ଦ୍ରାବିଡ଼ ରାଜା 'ଐର' କ୍ଷତ୍ରିୟ ବୋଲି ବୋଲାଉ ଥିଲେ ।

ଐତିହାସିକ କାଶୀପ୍ରସାଦ ଜୟସ୍ୱାଲଙ୍କ ଲେଖାରୁ (୧) ଜଣାଯାଏ ଯେ ଐରମାନେ ପ୍ରଥମେ ମହାକୋଶଳ (ଆଜିକାଲିର ମଧ୍ୟ ପ୍ରଦେଶ) ରାଜ୍ୟରେ ବାସ କରୁଥିଲେ, ସେଠାରୁ ସେମାନେ ଓଡ଼ିଶାକୁ ଆସି ଖଣ୍ଡଗିରି ନିକଟସ୍ଥ 'ଏକ ପ୍ରସ୍ତର' ନାମକ ସ୍ଥାନରେ ରାଜଧାନୀ ସ୍ଥାପନ କରି ରାଜ୍ୟ କଲେ । ଏହା ଅଶୋକଙ୍କ କଳିଙ୍ଗ ବିଜୟ ପୂର୍ବରୁ ଘଟିଥିବାର ସମ୍ଭାବନା ବେଶି । ନନ୍ଦ ରାଜତ୍ୱ ପରେ ମୌର୍ଯ୍ୟ ରାଜତ୍ୱ ଆରମ୍ଭରେ ମେଗାସ୍ଥିନିସ୍ ଭାରତର ଯେଉଁ ବିବରଣୀ ଲେଖିଛନ୍ତି, ସେଥିରେ କଳିଙ୍ଗର ରାଜଧାନୀ 'ପାର୍ଥଳୀ' ବୋଲି ବର୍ଣ୍ଣନା ଅଛି । ଏହା ବୋଧହୁଏ ତୋଷାଳୀ ବା ଧୌଳୀ । 'ପ୍ରସ୍ତର' ନାମ ସହିତ 'ପାର୍ଥଳୀ' ନାମର ସାମଞ୍ଜସ୍ୟ ଅଛି । ଏଣୁ ଅନୁମାନ କରାଯାଏ ଯେ ଐର ବଂଶୀୟ ରାଜାମାନଙ୍କର ରାଜଧାନୀ ଧୌଳୀ ଥିଲା ।

ଅନ୍ୟ ଲିପିମାନଙ୍କରେ ଯେପରି ରାଜାମାନଙ୍କର ବଂଶାବଳୀ ଥାଏ, ଖାରବେଳଙ୍କର ଶିଳାଲିପିରେ ସେପରି ଆଦୌ ନାହିଁ । ତେଣୁ ତାଙ୍କ ପୂର୍ବବଂଶଧରମାନଙ୍କର ନାମ ଓ ରାଜତ୍ୱକାଳ ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିହେଉନାହିଁ ; କିନ୍ତୁ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱର ବିସ୍ତୃତ ବିବରଣୀ ହାତିଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲେଖରୁ ସ୍ପଷ୍ଟଭାବରେ ପ୍ରତୀୟମାନ ହେଉଅଛି । ଏହି ଲିପିଟି ପୁରାତନ ବ୍ରାହ୍ମୀ ଅକ୍ଷରରେ ଲିଖିତ ଓ ଏହାର ବିଷୟବସ୍ତୁ ପ୍ରାକୃତ ଭାଷା ସମ୍ବଳିତ । ବିଷୟବସ୍ତୁ ଖାରବେଳଙ୍କର ଦିଗ୍‌ବିଜୟ ଓ ଦେଶହିତକର କାର୍ଯ୍ୟଗୁଡ଼ିକର ବର୍ଣ୍ଣନା ଉପରେ ପର୍ଯ୍ୟବସିତ । ଲିପିଟିର ଖୋଦିତ ସମୟ ବା ତତ୍‌କାଳବର୍ତ୍ତୀ ପ୍ରଚଳିତ ଅବଦ ଉଲ୍ଲେଖ ନ ଥିବାରୁ ଖାରବେଳଙ୍କର ସମୟ ଠିକ୍‌ରୂପେ ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିବା କଷ୍ଟକର ହୋଇ ପଡ଼ିଅଛି । ଐତିହାସିକମାନେ ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକାରର ଯୁକ୍ତି ପ୍ରଦର୍ଶନ କରି ଖାରବେଳଙ୍କର ରାଜତ୍ୱକାଳ ଆନୁମାନିକ ଭାବରେ ଭିନ୍ନ ଭିନ୍ନ ସମୟରେ ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରିଅଛନ୍ତି । ଓଡ଼ିଶାର ବିଶିଷ୍ଟ ଐତିହାସିକ ଶ୍ରୀ କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ପାଣିଗ୍ରାହୀ ଖାରବେଳଙ୍କର ସିଂହାସନ ଆରୋହଣ ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୦ରେ ହୋଇଥିଲା ବୋଲି ବହୁ ଯୁକ୍ତି ପ୍ରଦର୍ଶନ ସହ ଆନୁମାନିକ ଭାବେ ସ୍ଥିର କରିଅଛନ୍ତି ।

୧୮୨୫ ଖ୍ରୀଷ୍ଟାବ୍ଦରେ ଷ୍ଟାର୍ଲିଂ ସାହେବ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲିପିର ଗୋଟିଏ ଛାପ ନେଇ 'ଏସିଆଟିକ୍ ରିସର୍ଚ୍ଚରେ ୧୮୨୫ରେ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । କିଛିଦିନ ପରେ 'କିଟୋ' ଏହି ଶିଳାଲିପିର ଗୋଟିଏ ପରିଷ୍କାର ଛାପ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିଥିଲେ ଏବଂ ତାହାକୁ ଜେମସ ପ୍ରିନ୍‌ସେପ୍' ବଙ୍ଗଳାର ଏସିଆଟିକ୍ ସୋସାଇଟ୍ ଜର୍ଣ୍ଣାଲରେ ୧୮୩୭ରେ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ୧୮୮୦ରେ ରାଜେନ୍ଦ୍ରଲାଲ ମିତ୍ର 'ଏଣ୍ଟିକ୍ୟୁଟିଜ୍ ଅଫ୍ ଓଡ଼ିଶା'ର ୨ୟ ଖଣ୍ଡରେ ମଧ୍ୟ ପ୍ରକାଶ କରି ଅଛନ୍ତି । ୧୮୯୫ରେ ଡକ୍ଟର ବୁହଲର ଲିପିଟର ପଠନରେ କେତେକ ସଂଶୋଧନ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ୧୯୦୬ରେ 'ଡକ୍ଟର ଫ୍ଲୋଟ୍' ଲିପିଟିର ଗୋଟିଏ କାଳି ଛାପ ନେଇଥିଲେ ଏବଂ ତାହାକୁ ଜେ: ଏଫ୍: ଫ୍ଲିଟ୍ ପଢ଼ି କେତେକ ସଂଶୋଧନ ୧୯୧୦ରେ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ବିହାର ଓଡ଼ିଶାର ଲେଫ୍‌ଟନାଣ୍ଟ ଗର୍ଣ୍ଣର ସାର୍ ଏଡ୍‌ୱାର୍ଡଙ୍କ ଆଦେଶ କ୍ରମେ ୧୯୧୭ ମସିହାରେ ଲିପିଟିର ଗୋଟିଏ ପ୍ଲାଷ୍ଟରକାଷ୍ଟ ନମୁନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାହୋଇଥିଲା ଏବଂ ତାହା ବର୍ତ୍ତମାନ

ପାଟଣା ମ୍ୟୁଜିୟମ୍‌ରେ ସଂରକ୍ଷିତ ହୋଇଛି ।୧୮୭୭ ପୂର୍ବରୁ ମଧ୍ୟ ଲକ୍ ସାହେବ ଆଉ ଗୋଟିଏ ପ୍ଲାଷ୍ଟର୍‌କାଷ୍ଟ ନମୁନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିଥିଲେ, ତାହା କଲିକତା ମ୍ୟୁଜିୟମ୍‌ରେ ସଂରକ୍ଷିତ ଅଛି ।

୧୮୨୫ ମସିହାରୁ ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଲିପିଟି ଐତିହାସିକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରମାଦଶୂନ୍ୟ ଭାବରେ ପଠିତ ହୋଇନାହିଁ । କାରଣ ଅକ୍ଷରଗୁଡ଼ିକ ଅବହେଳିତ ଭାବରେ ବହୁବର୍ଷ ରହିବାଦ୍ୱାରା ନଷ୍ଟ ହୋଇ ଯାଇଛି । ଆହୁରି ମଧ୍ୟ ପର୍ବତ ଗାତ୍ର ସମତଳ କରିବା ସମୟରେ ନିହାଣର ଦାଗଗୁଡ଼ିକ ଅକ୍ଷର ବୋଲି ପ୍ରତୀୟମାନ ହେଉଅଛି । ୧୯୨୯ରେ ବେଣୀମାଧବ ବରୁଆଙ୍କ ପ୍ରକାଶିତ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲିପିର ସଂସ୍କୃତ ଉଦ୍ଧୃତାଂଶ ଓ ତାହାର ଓଡ଼ିଆ ଅନୁବାଦ ପାଠକମାନଙ୍କ ସୁବିଧା ନିମିତ୍ତ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ ହେଲା ।

ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଲିପି ହିଁ ଏକମାତ୍ର ଲିପି, ଯେଉଁଥିରୁ ସେ ସମୟର ରାଜପୁତ୍ରମାନଙ୍କର ଶିକ୍ଷା ଓ ସାଧନାର କିଛି ସୂଚନା ମିଳେ । ପନ୍ଦର ବର୍ଷ ବୟଃକ୍ରମ କାଳରେ ଖାରବେଳ ରାଜନୀତି, ଧର୍ମନୀତି, ବିଧି ଓ ବ୍ୟବହାର (ବିଧି–ଧାର୍ମିକ ଓ ବ୍ୟବହାର–ରାଜକୀୟ), ଲେଖ (ରାଜକାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପର୍କୀୟ ଚିଠିପତ୍ର ଲେଖା), ରୂପ (ମୁଦ୍ରାନୀତି), ଗଣନ (ହିସାବ କିତାବ ରଖିବା) ପ୍ରଭୃତି ଶିକ୍ଷା କରିଥିଲେ । ୧୫ ବର୍ଷରୁ ୨୪ ବର୍ଷ ବୟସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଖାରବେଳ ଯୁବରାଜ ଥିଲେ । ୨୪ ବର୍ଷ ବୟସରେ ସେ ରାଜ ପଦରେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହେଲେ । ରାଜା ହେବାର ପ୍ରଥମ ବର୍ଷରେ ଝଡ଼ ତୋଫାନରେ ନଷ୍ଟ ହୋଇ ଯାଇଥିବା ନଗରକୁ ମରାମତି କରାଇଲେ । ନଗରର ତୋରଣ ଦୁର୍ଗ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଅଟ୍ଟାଳିକାମାନ ମଧ୍ୟ ସେ ମରାମତି କରାଇଥିଲେ । ହ୍ରଦ ଓ ପୁଷ୍କରିଣୀମାନଙ୍କର ବନ୍ଧ ମରାମତି କରାଇଥିଲେ । ଉପବନ ସବୁର ପୁନରୁଦ୍ଧାର କରାହୋଇଥିଲା । ସେ ବର୍ଷ ସେ ପ୍ରଜାମାନଙ୍କର ହିତ ପାଇଁ ୩୫୦୦୦୦୦ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟ କରିଥିଲେ ।

ରାଜ୍ୟ କାଳର ଦ୍ୱିତୀୟ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ କର୍ଣ୍ଣାଟ ଦେଶର ରାଜା ସାତକର୍ଣ୍ଣିଙ୍କୁ ଅଗ୍ରାହ୍ୟ ଗଜ–ତୁରଙ୍ଗ–ରଥ–ପଦାତି ଯୁକ୍ତ ଚତୁରଙ୍ଗ ବଳ ପଶ୍ଚିମକୁ ପଠାଇଥିଲେ । ଏହି ସେନା କୃଷ୍ଣାନଦୀ ତୀରରେ ପହଞ୍ଚି 'ମୂଷିକ' (ଦାକ୍ଷିଣାତ୍ୟର ଜାତି ବିଶେଷ)ମାନଙ୍କ ନଗରରେ ଭୟ ସଞ୍ଚାର କରାଇଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗ ସେନା ତା'ପରେ 'ବେଲାରୀ' ଜିଲ୍ଲାର 'ସାତବାହନ'ଙ୍କ ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରବେଶ କରିଥିଲେ । ରାଜ୍ୟକାଳର ତୃତୀୟ ବର୍ଷରେ କଳିଙ୍ଗ ରାଜଧାନୀରେ ମହୋତ୍ସବମାନ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା ।

ଚତୁର୍ଥ ବର୍ଷର ବିବରଣୀ ବହୁ ପରିମାଣରେ ନଷ୍ଟ ହୋଇଯାଇଛି । ଆରମ୍ଭରେ ଏତିକି ମାତ୍ର ଜଣାଯାଏ ଯେ କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବ ରାଜାମାନେ ସ୍ୱର୍ଗ ତୁଲ୍ୟ ଏକ ନଗର ନିର୍ମାଣ କରିଥିଲେ, ଯାହା ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅକ୍ଷୁଣ୍ଣ ଥିଲା । ତା'ପରେ ଜଣାଯାଏ ଯେ 'ରାଷ୍ଟ୍ରିକ' ଓ 'ଭୋଜକ'ମାନେ ବାଧ୍ୟ ହୋଇ ଖାରବେଳଙ୍କ ବଶ୍ୟତା ସ୍ୱୀକାର କରିଥିଲେ । 'ରାଷ୍ଟ୍ରିକ' ଓ 'ଭୋଜକ' ମାନେ 'ମହାରାଠୀ' ଓ 'ମହାଭୋଜକ' ବୋଲି କଥିତ ହେଉ ଥିବାର ଅନ୍ୟତ୍ର ମିଳେ । ଏମାନେ ଦାକ୍ଷିଣାତ୍ୟର ଜାତି ବିଶେଷ ।

## ଖାରବେଳଙ୍କର ଶିଳାଲିପି

### ସଂସ୍କୃତ

୧ । ନମୋଽର୍ହଦ୍ଭ୍ୟଃ । ନମଃ ସର୍ବ–ସିଦ୍ଧେଭ୍ୟଃ । ଆର୍ଯ୍ୟେଣ (ବୀରେଣ–ଇତି ବା) ମହାରାଜେନ ମହାମେଘ ବାହନେନ 'ଚେଟ'–ରାଜବଂଶ ବର୍ଦ୍ଧନେନ ପ୍ରଶସ୍ତ–ଶୁଭ–ଲକ୍ଷଣେନ ଚତୁରନ୍ତ–ରକ୍ଷଣ ଗୁଣୋପେତେନ କଳିଙ୍ଗାଧିପତିନା ଶ୍ରୀଖାରବେଳେନ ପଞ୍ଚଦଶ–ବର୍ଷାଣି ଶ୍ରୀ କଡ଼ାର–ଶରୀରବତା କ୍ରୀଡ଼ିତାଃ କୁମାର କ୍ରୀଡ଼ାଃ । ତତୋ ଲେଖ–ରୂପ–ଗଣନା ବ୍ୟବହାର–ବିଧି ବିଶାରଦେନ ସର୍ବବିଦ୍ୟାବଦାତେନ ନବ–ବର୍ଷାଣି ଯୌବରାଜ୍ୟମେବ ଶାସିତମ୍ । ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ–ଚତୁର୍ବିଂଶତିବର୍ଷଃ ସ ଇଦାନୀଂ ବର୍ଦ୍ଧମାନ ଶେଷ–ଯୌବନା–ଭି ବିଜୟସ୍ତୃତୀୟେ କଳିଙ୍ଗ–ରାଜବଂଶେ ପୁରୁଷ–ଯୁଗେମହାରାଜା–ଭିଷେଚନଂ ପ୍ରାପ୍ନୋତି ।

୨ । ଅଭିଷିକ୍ତ ମାତ୍ରଶ୍ଚ ପ୍ରଥମେ ବର୍ଷେ ବାତ–ବିହତ–ଗୋପୁର–ପ୍ରାକାର ନିବେଶନଂ ପ୍ରତି–ସଂସ୍କାରୟତି କଳିଙ୍ଗ–ନଗରେ (,) ଗଭୀର–ଶୀତଳ–ତଡ଼ାଗ–ପାଳୀଶ୍ଚ ବନ୍ଧୟତି (,) ସର୍ବୋଦ୍ୟାନ ପ୍ରତି–ସଂସ୍ଥାପନଞ୍ଚ କାରୟତି ପଞ୍ଚତ୍ରିଂଶ ଶତସହସ୍ରୈଃ, ପ୍ରକୃତିଶ୍ଚ ରଞ୍ଜୟତି ।

୩ । ଦ୍ୱିତୀୟେ ଚ ବର୍ଷେ ଅଚିନ୍ତୟିତ୍ୱା ଶାତକର୍ଣ୍ଣିଂପଶ୍ଚିମାଂ ଦିଶଂ ହୟ–ଗଜ–ନର–ରଥ–ବହୁଳଂ ଦଣ୍ଡଂ ପ୍ରସ୍ଥାପୟତି । କଳିଙ୍ଗଗତୟା ଚ ସେନାୟା ବିତ୍ରାସୟତି ଅଶ୍ମକନଗରମ୍* (ଋଷିକ–ନଗରମିତିବା) ।

୪ । ତୃତୀୟେ ପୁନର୍ବର୍ଷେ ଗନ୍ଧର୍ବ ବେଦ– ବୁଧଃ –ନୃତ୍ୟ– ଗୀତ ବାଦ୍ୟ–ସନ୍ଦର୍ଶନୈରୁତ୍ସବଃ ସମାଜ କାରଣୈଶ୍ଚ କ୍ରୀଡ଼ୟତି ନଗରୀମ୍ ।

୫ । ତଥା ଚତୁର୍ଥେ ବର୍ଷେ ବିଦ୍ୟାଧରାଧିବାସଂ ଅହତପୂର୍ବଂ କଳିଙ୍ଗ–ପୂର୍ବ ରାଜାନାଂ ଧର୍ମେଣ ବୈ–ନୀତ୍ୟା ବୈ ପ୍ରଶାସୟତି ସର୍ବତ୍ର ଧର୍ମ କୁତେନ । ଭୀତ–ତ୍ରସ୍ତାନ୍ ଚ ନିକ୍ଷିପ୍ତ–ଛତ୍ର– ଭୃଙ୍ଗାରାନ୍–ହୃତ– ରତ୍ନ–ସ୍ୱାପତେୟାନ୍ ସର୍ବ–ରାଷ୍ଟ୍ରିକ– ଭୋଜକାନ୍ ପାଦୌ ବନ୍ଦୟତି ।

୬ । ପଞ୍ଚମେ ଚେଦାନୀଂ ବର୍ଷେ ନନ୍ଦରାଜେନ ତ୍ରିବର୍ଷଶତାତ୍ ପୂର୍ବ–ମୁଦ୍‌ଘାଟିତଂ ତନଶୂଳୀୟ–ବର୍ତ୍ମନଃ ପ୍ରଣାଳୀଂ ନଗରଂ ପ୍ରବେଶୟତି, ଶତସହସ୍ରୈଶ୍ଚ ଖାନୟତ ।

୭ । ଅଭିଷିକ୍ତଶ୍ଚ ଷଷ୍ଠେ ବର୍ଷେ ରାଜଶ୍ରିୟଂ ସନ୍ଦର୍ଶୟନ୍ ସର୍ବକରପଣାଦ୍ୟନେକାନୁଗ୍ରହାନ୍ ଶତସହସ୍ର–ସଂଖ୍ୟକାନ୍ ବିସୃଜତି ପୌର–ଜନପଦେ ।

୮ । ସପ୍ତମେ ଚ ବର୍ଷେ ଅସି ସ ଧ୍ୱଜ–ରଥ– ରଶ୍ମି– ତୁରଙ୍ଗୋଗତ– ଘଟାନାଂସର୍ବସ ସନ୍ଦର୍ଶନଂ ସର୍ବ–ମଙ୍ଗଳାନି ଚ କାରୟତି ଶତସହସ୍ରୈଃ ।

୯ । ଅଷ୍ଟମେ ଚ ବର୍ଷେ ମହତ୍ୟା ସେନାୟା ମଥୁରାମନୁପ୍ରାପ୍ତ ଗୋରଥ ଗିରିଂଘାତୟିତ୍ୱା ରାଜଗୃହକାନ୍ ପ୍ରପୀଡ଼ୟତି, ଏତେଷୋଣକର୍ମ–ପ୍ରଦାନ–ପ୍ରଣାଦେନ ସମ୍ବୀତାନ୍ ସେନାବାହନାନ୍ ବିପ୍ରମୋକ୍ତୁଂ ମଥୁରାମପଯାତ ଏବ ନବେନ୍ଦ୍ରଃ ସର୍ବ ଗୃହବାସିଭ୍ୟଶ୍ଚ ସର୍ବ (.........) ଗୃହପତିଭ୍ୟଶ୍ଚ (.........) ସ ପାନ ଭୋଜନଂ ଦଦାତି, କଳିଙ୍ଗ ଯାତି ପଲ୍ଲବ–ଭାର କଳ୍ପ ବୃକ୍ଷ–ହୟ– ଗଜ–ନର– ରଥୈଃ ସହ ଯାତି, ସର୍ବ ଗୃହ ବାସିଭ୍ୟଶ୍ଚ ସର୍ବରାଜ–ଭୃତ୍ୟକେଭ୍ୟଶ୍ଚ ସର୍ବଗୃହପତିଭ୍ୟଶ୍ଚ ସର୍ବ ବ୍ରାହ୍ମଣେଭ୍ୟଶ୍ଚ ପାନ ଭୋଜନଂ ଦଦାତି ଅର୍ହତେଭ୍ୟ ଶ୍ରମଣେଭ୍ୟଶ୍ଚ ଦଦାତି ଶତସହସ୍ରୈଃ ।

୧୦ । ନବମେ ଚ ବର୍ଷେ ବୈଦୁର୍ଯ୍ୟଂ କଳିଙ୍ଗ–ରାଜନିବାସଂ ମହା ବିଜୟ ପ୍ରାସାଦଂ କାରୟତି ଅଷ୍ଟାତ୍ରିଂଶ ଶତ ସହସ୍ରୈଃ ।

୧୧ । ଦଶମେ ଚ ବର୍ଷେ କଳିଙ୍ଗ–ରାଜ–ବଂଶାନାଂ ତୃତୀୟ ଯୁଗ ସଗାବସାନେ କଳିଙ୍ଗ ପୂର୍ବ ରାଜାନାଂ ଯଶସ୍‌ସତ୍‌କାରଂ କାରୟତି ଶତସହସ୍ରୈଃ ।

୧୨ । ଏକାଦଶେ ଚ ବର୍ଷେ ମଣି ରତ୍ନୈଃ ସହ ଯାତି । କଳିଙ୍ଗ ପୂର୍ବରାଜ ନିବେସିତ (ମ) ପିଥୁଡ଼ଂ (ମ) ଗର୍ଦ୍ଦଭ ନଙ୍ଗଳେନ ବାସୟତି ଜନପଦ ଭାବନ (ମ) ଚ ତେରସବର୍ଷ ଶତକତ ଭୁଦଣ୍ଡି ତାମର ଦେହ (ହ) ସଂଘାତମ୍ (Sten Konow) ।

୧୩ । ଦ୍ୱାଦଶେ ଚ ବର୍ଷେ ଶତ ସହସ୍ରୈଃ ବିଶାସୟତି ଉତ୍ତରାପଥ–ରାଜନ୍ ମାଗଧାନ୍ ଚ ବିପୁଳଂ ଭୟଂ ଜନୟତୋ ହସ୍ତ୍ୟଶ୍ୱ ଗଙ୍ଗାୟାଂ ପାୟୟତି, ମାଗଧାନାଞ୍ଚ ରାଜାଂ ବୃହସ୍ପତିମିତ୍ରଂ ପାଦୌ ବନ୍ଦୟତି, ନନ୍ଦରାଜନୀତଂ କଳିଙ୍ଗଜିନାସନଂ ଅଙ୍ଗ–ମଗଧ–ବାସିନଃ ପାଦୌ ବନ୍ଦୟତି, ତୀର୍ଥ–ଚତ୍ୱର– ପଲିଘାନ ଗୋପୁରାଣି ଶିଖରାଣି ନିବେଶୟତି, ଶତଂ ବାସୁକଯୋ ରତ୍ନଂ ପ୍ରେଷୟନ୍ତି, ଅଦ୍ଭୁତାନାଶ୍ଚର୍ଯ୍ୟାନ୍ ହସ୍ତ୍ୟଶ୍ୱ–ପଣ୍ଡୁନ୍ ପରିହାରୟନ୍ତି, ମୃଗ–ହୟ–ହସ୍ତିନା ଉପନାମୟନ୍ତି, ପାଣ୍ଡ୍ୟ ରାଜା ବିବିଧାଭରଣାନି ମୁକ୍ତାମଣି–ରତ୍ନାନି ଆହାରୟତି ଇହ ଶତସହସ୍ର ସଂଖ୍ୟକାନି, ସିନଃ ବଶୀକାରୟତି ।

୧୪ । ତ୍ରୟୋଦଶ ଚ ବର୍ଷେ ସୁପ୍ରବର୍ତ୍ତ– ବିଜୟ ଚକ୍ରେ କୁମାରୀ–ପର୍ବତେ ଅର୍ହତଃ ପରିନିବସତୋ ହି କାୟନିଶୀଦୀଂ ରାଜଭୃତ୍ୟେ ରାଜବନ୍ତୁଭିଃ ରାଜପୁତ୍ରୈଃ ରାଜମହିଷୀଭିଃ ଖାରବେଳେନ ଶ୍ରୀମତା ସପ୍ତଦଶ–ଲୟନ–ଶତଂ କାରିତମ୍ ।

୧୫ । (–?) ସତ୍କୃତ–ଶ୍ରମଣେଭ୍ୟ ସୁବିହିତେଭ୍ୟଶ୍ଚ ଶତସ୍ୟ ଦିଶାଂ ଯତିଭ୍ୟଃ ତାପସର୍ଷିଭ୍ୟଃ ଲୟନଂ କାରୟତି, ଅର୍ହନ୍ନିଷୀଦ୍ୟାଃ ସମୀପେ ପ୍ରାଗ୍‌ଭାରେ ବରାକର– ସମୁତ୍‌ଥାପିତାଭିରନେକ–ଯୋଜନାହିତାଭିଃ ପଞ୍ଚତ୍ରିଂଶଗଟସହସ୍ରାଭିଃ ଶିଳାଭିଃ ଶିଳାସ୍ତମ୍ଭାନ ଚ ଚୈତ୍ୟାନି ଚ କାରୟତି, ପାଟଳିକ ଚତ୍ୱରେ ଚ ବୈଦୁର୍ଯ୍ୟ ଗର୍ଭେ ସ୍ତମ୍ଭାନ୍ ପ୍ରତିଷ୍ଠାପୟତି ପଞ୍ଚସପ୍ତତିଶତ ସହସ୍ରୈଃ, ବୈଦୁର୍ଯ୍ୟ ନୀଳ–ବ୍ୟବଚ୍ଛିନ୍ନଂ ଚୈତ୍ୟଯଷ୍ଟ୍ୟର୍ଦ୍ଧ–ଶତକଂ ତୌର୍ଯ୍ୟକ୍ ଉତ୍ପାଦୟତି ।

୧୬ । କ୍ଷେମରାଜଃ ସ, ବର୍ଦ୍ଧରାଜଃ ସ, ଭିକ୍ଷୁରାଜଃ ସ, ଧର୍ମରାଜ ପଶ୍ୟନ୍ ଶୃଣ୍ୱନ୍ନନୁଭବନ୍ କଲ୍ୟାଣାନି ଗୁଣ–ବିଶେଷ କୁଶଳଃ ସର୍ବ–ପାଷଣ୍ଡ–ପୂଜକଃ ସର୍ବ–ଦେବାୟତନ ସଂସ୍କାର–କାରକଃ ଅପ୍ରତିହତ–ଚକ୍ର–ବାହନ–ବଳଃ ଚକ୍ରଧରଃ ଗୁପ୍ତଚକ୍ରଃ ପ୍ରବର୍ତ୍ତ–ଚକ୍ରଃ ରାଜର୍ଷି ବଂଶ–କୁଳ ବିନିଗୃତୋ ମହା ବିଜୟୋ ରାଜା ଖାରବେଳ ଶ୍ରୀଃ ।

## ଭାଷାନୁବାଦ

୧ । ଅର୍ହତମାନଙ୍କୁ ନମସ୍କାର । ସର୍ବସିଦ୍ଧମାନଙ୍କୁ ନମସ୍କାର । ଆର୍ଯ୍ୟମହାରାଜା ମହାମେଘ ବାହନ 'ଚେଟ' ରାଜବଂଶ ବର୍ଦ୍ଧନ ପ୍ରଶସ୍ତ ଶୁଭ ଲକ୍ଷଣ ଚତୁରନ୍ତ ରକ୍ଷଣ ଗୁଣୋପେତ କଳିଙ୍ଗାଧିପତି ଶ୍ରୀ ସୁଶ୍ୟାମଳ ଖାରବେଳ ପଞ୍ଚଦଶ ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କୁମାର ରୂପେ କ୍ରୀଡ଼ା କରିଥିଲେ । ତତ୍ପରେ ଲେଖା, ରୂପ, ଗଣନା, ବ୍ୟବହାର, ବିଧି ପ୍ରଭୃତି ସମସ୍ତ ବିଦ୍ୟାରେ ପାରଙ୍ଗତ ହୋଇ ନଅ ବର୍ଷ ଯୁବରାଜ ରୂପେ ଶାସନ କଲେ । ତାଙ୍କର ଚତୁର୍ବିଂଶତିବର୍ଷ ସମାପ୍ତ ହୁଅନ୍ତେ ସେ କଳିଙ୍ଗ ରାଜବଂଶର ତୃତୀୟ ପୁରୁଷ ଯୁଗ, (ପଞ୍ଚମ ପୁରୁଷ) ମହାରାଜ ରୂପେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହେଲେ ଓ ସମୋନ୍ନତି ପଥରେ ଅଗ୍ରସର ହୋଇ ଜୀବନର ଅବଶେଷ ବିଜୟରେ କଟାଇଥିଲେ ।

୨ । ଅଭିଷେକର ପ୍ରଥମ ବର୍ଷରେ କଳିଙ୍ଗ ନଗରରେ ଘୂର୍ଣ୍ଣିବାୟୁ ଦ୍ୱାରା ନଷ୍ଟ ହୋଇଥିବା ତୋରଣ ପ୍ରାଚୀର ପ୍ରାସାଦମାନଙ୍କ ସଂସ୍କାର କରାଇଥିଲେ । ଗଭୀର ଶୀତଳ ପୁଷ୍କରିଣୀ ପ୍ରଣାଳୀମାନ ବନାଇଥିଲେ । ଉଦ୍ୟାନମାନ ମଧ୍ୟ ପୁନରୋପଣ କରାଇଥିଲେ । ଏଥିରେ ପଞ୍ଚତ୍ରିଂଶ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟ କରିଥିଲେ ଓ ଏହିପରି ପ୍ରଜାରଞ୍ଜନ କରିଥିଲେ ।

୩ । ରାଜତ୍ୱର ଦ୍ୱିତୀୟ ବର୍ଷରେ ହୟଗଜ– ନର–ରଥ– ବହୁଳ ସେନା ପଶ୍ଚିମକୁ ପଠାଇ ଶାତକର୍ଣ୍ଣିଙ୍କୁ ଅପେକ୍ଷିତ ଭାବରେ ଆକ୍ରମଣ କରିଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗାଗତ ସେନା ସାହାଯ୍ୟରେ ଅସ୍ମିକ (ବା ଋଷିକ) ନଗରକୁ ଭୟବିହ୍ୱଳିତ କରାଇଥିଲେ ।

୪ । ପୁଣି ତୃତୀୟ ବର୍ଷରେ ଗନ୍ଧର୍ବ ବିଦ୍ୟା ନିପୁଣ ମହାରାଜ ଦର୍ପ ନୃତ୍ୟ ଗୀତ ବାଦିତ୍ରର ସନ୍ଦର୍ଶନ କରାଇ ଓ ନାନା ସମାଜ ଉତ୍ସବର ଆୟୋଜନ କରି ନଗରୀକୁ ଆନନ୍ଦ ଦାନ କରିଥିଲେ ।

୫ । ସେହିପରି ୪ର୍ଥ ବର୍ଷରେ ମହାରାଜା 'ବିଦ୍ୟାଧର'ମାନଙ୍କ ଅଧିବାସ 'ଅର୍ଦ୍ଧପୁର'କୁ କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବ ରାଜାମାନଙ୍କ ଧର୍ମ ଓ ନୀତି ଓ ଧର୍ମକୂଟ ଅନୁଯାୟୀ ଶାସନ

କରିଥିଲେ । 'ସର୍ବସ୍ୱାନ୍ତ, ଉତ୍ପନ୍ନ ଛତ୍ର ଓ ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣ କଳସ ଲା ନଧାରୀ ରାଷ୍ଟ୍ରିକ ଓ ଭୋଜକମାନଙ୍କୁ ନିଜର ପଦାନତ କରାଇଥିଲେ ।

୬ । ରାଜତ୍ୱର ପଞ୍ଚମବର୍ଷରେ ମହାରାଜା ନନ୍ଦରାଜାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପୂର୍ବେ ଉଦ୍‌ଘାଟିତ ଜଳପ୍ରଣାଳୀକୁ ଏକଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରାବ୍ୟୟରେ ତାନସୁଲୀ ରାସ୍ତାରୁ ଖୋଳାଇ ନଗରକୁ ପ୍ରବେଶ କରାଇଥିଲେ ।

୭ । ଅଭିଷେକର ୬ଷ୍ଠ ବର୍ଷରେ ମହାରାଜା ରାଜଶ୍ରୀ ସନ୍ଦର୍ଶନ କରାଇ ପୌର ଓ ଜାନପଦମାନଙ୍କୁ ବହୁପ୍ରକାର ଅନୁଗ୍ରହ ଦେଖାଇ ବହୁ ଲକ୍ଷ ପରିମିତ ସମସ୍ତପ୍ରକାର କର ଓ ପଣ ଛାଡ଼ି ଦେଇଥିଲେ ।

୮ । ରାଜତ୍ୱର ୭ମ ବର୍ଷରେ ମହାରାଜା ଶତସହସ୍ର ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟକରି ଅନ୍ନ ଛତ୍ର-ଧ୍ୱଜ-ରଥ-ରକ୍ଷୀ-ତୁରଙ୍ଗମାନଙ୍କର ଓ ଅନ୍ୟ ବିଜୟୋତ୍ସବ ସନ୍ଦର୍ଶନ କରାଇଥିଲେ ।

୯ । ଅଷ୍ଟମ ବର୍ଷରେ ବିଶାଳ ସେନା ସହ ମଥୁରାରେ ପ୍ରବେଶ କରି ଗୋରଥ ଗିରିକୁ ବଧ କରାଇ ରାଜଗୃହବାସୀମାନଙ୍କୁ ପୀଡ଼ା ଦେଇଥିଲେ । ସେମାନଙ୍କ ପ୍ରତ୍ୟାକ୍ରମଣ ଦ୍ୱାରା ବଦ୍ଧ ସୈନ୍ୟ ଓ ବାହାନମାନଙ୍କୁ ମୁକ୍ତି ଦେବାପାଇଁ ସେ ସମସ୍ତଙ୍କ ପ୍ରଭୁ ହୋଇଥିବାରୁ ମଥୁରାକୁ ଅପସରି ଆସିଥିଲେ । ସେଠାରେ ସେ ସମସ୍ତ ଗୃହବାସୀ ଓ ସମସ୍ତ ଗୃହପତିଙ୍କୁ ପାନ ଓ ଭୋଜନ ଦେଇଥିଲେ । ତା'ପରେ ସେ ପଲ୍ଲବମୟ କଳ୍ପବୃକ୍ଷ ନେଇ ହସ୍ତ ଗଜନର ଓ ରଥମାନଙ୍କ ସହ କଳିଙ୍ଗ ଫେରି ଆସିଥିଲେ । ସମସ୍ତ ଗୃହବାସୀ, ସମସ୍ତ ରାଜଭୃତ, ସମସ୍ତ ଗୃହପତି, ବ୍ରାହ୍ମଣ, ଅର୍ହତ ଓ ଶ୍ରମଣ ସମସ୍ତଙ୍କୁ ଶତସହସ୍ର ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ପାନ ଭୋଜନ ଦାନ କରିଥିଲେ ।

୧୦ । ନବମ ବର୍ଷରେ 'ମହାବିଜୟ ପ୍ରାସାଦ' ନାମକ ବୈଦୂର୍ଯ୍ୟ ନିର୍ମିତ କଳିଙ୍ଗ ରାଜନିବାସ ଅଷ୍ଟତ୍ରିଂଶ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରାରେ ନିର୍ମାଣ କରାଇଥିଲେ ।

୧୧ । ଦଶମ ବର୍ଷରେ କଳିଙ୍ଗ ରାଜବଂଶର ୩ୟ ଯୁଗର ପର୍ଶ ଅବସାନ ହେବାରୁ କଳିଙ୍ଗ ପୂର୍ବଜମାନଙ୍କ ଯଶଃ ସତ୍କାର ଶତସହସ୍ର ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ କରାଇଥିଲେ ।

୧୨ । ରାଜତ୍ୱର ଏକାଦଶ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ମଣିରତ୍ନସହ ଶୋଭାଯାତ୍ରାରେ ଯାଇ ପୂର୍ବବର୍ତ୍ତୀ ରାଜାଙ୍କଦ୍ୱାରା ୧୧୩ ବର୍ଷ ପୂର୍ବେ ନିର୍ମିତ ଗ୍ରାମବାସୀଙ୍କର ଆଶ୍ରୟସ୍ଥଳ ରୂପେ ବ୍ୟବହୃତ ହେଉଥିବା "ପୃଥୁଡ" ନାମକ ସ୍ଥାନର ଚତୁଃପାର୍ଶ୍ୱେ ଥିବା ପ୍ରାଚୀରକୁ ଭାଙ୍ଗି ଦେଇଥିଲେ ଓ ସେ ସ୍ଥାନକୁ ଗର୍ଦ୍ଦଭ-ଲଙ୍ଗଳଦ୍ୱାରା ହଳ କରାଇଥିଲେ **(Sten Konow)** ।

୧୩ । ଦ୍ୱାଦଶ ବର୍ଷରେ ଶତସହସ୍ର ସୈନ୍ୟ--ସାହାଯ୍ୟରେ ସେ ଉତ୍ତରାପଥ ରାଜାମାନଙ୍କୁ ତ୍ରାସ ଦେଇଥିଲେ । ଅଙ୍ଗ ଓ ମଗଧବାସୀଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ବିପୁଳ ଭୟ ସଞ୍ଚାର କରାଇ ହସ୍ତୀ ଓ ଅଶ୍ୱମାନଙ୍କୁ ଗଙ୍ଗାରେ ଜଳପାନ କରାଇଥିଲେ । ମଗଧରାଜ ବୃହସ୍ପତିମିତ୍ରଙ୍କୁ ପାଦ ବନ୍ଦନା କରିବା ପାଇଁ ବାଧ୍ୟ କରିଥିଲେ । ପୂର୍ବେ ନନ୍ଦରାଜାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ନୀତ କଳିଙ୍ଗ ଜିନାସନଙ୍କୁ ସହସ୍ର ସହସ୍ର ହସ୍ତ, ଗଜ ଓ ସେନାବାହନ ସମଭିବ୍ୟାହାରରେ କଳିଙ୍ଗକୁ ଅଣାଇଥିଲେ । ଅଙ୍ଗ ଓ ମଗଧ ବାସୀମାନେ ତାଙ୍କ ପାଦ ବନ୍ଦନା କରିଥିଲେ । ରାଜମାର୍ଗ, ଚତ୍ୱର, ପରିଘ, ତୋରଣ, ମନ୍ଦିରମାନ ନିର୍ମାଣ କରାଇଥିଲେ । ଶତ ବାସୁକି, ବହୁମୂଲ୍ୟ ରତ୍ନ, ଆଶ୍ଚର୍ଯ୍ୟ ହସ୍ତୀ, ଅଶ୍ୱ, ମୃଗ ଓ ଅନ୍ୟ ପଶୁମାନ ଉପହାର ପଠାଇଥିଲେ । ପାଣ୍ଡ୍ୟ ରାଜା ବିବିଧ ଆଭରଣ, ମୁକ୍ତା, ମଣି ଓ ରତ୍ନମାନ ଶତସହସ୍ର ସଂଖ୍ୟାରେ ଆହରଣ କରି ପଠାଇଥିଲେ ।

୧୪ । ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷରେ ସୁପ୍ରବର୍ତ୍ତ ବିଜୟଚକ୍ରରେ କୁମାରୀ ପର୍ବତରେ ଶ୍ରୀମାନ୍ ଖାରବେଳ, ତାଙ୍କର ମହିଷୀମାନ, ତାଙ୍କ ପୁତ୍ରମାନ, ତାଙ୍କ ବନ୍ଧୁବାନ୍ଧବମାନ, ତାଙ୍କର ଭାଇ ଓ ରାଜଭୃତ୍ୟମାନଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଅର୍ହତମାନଙ୍କ ଶରୀର ବିଶ୍ରାମ ପାଇଁ ଏକଶତ ସତର ଗୋଟି ଗୁମ୍ଫା ଖୋଦିତ ହୋଇଥିଲା ।

୧୫ । ବିଭିନ୍ନ ଦିଗରୁ ଆଗତ ତଥା ଅଭ୍ୟର୍ଥିତ ଯତୀ, ତାପସ, ଋଷି, ଜ୍ଞାନୀ ଓ ଶ୍ରମଣମାନଙ୍କ ନିମିତ୍ତ ଗୁମ୍ଫା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଇଥିଲେ । ଅର୍ହତମାନଙ୍କ ବିଶ୍ରାମଭବନ ସମ୍ମୁଖସ୍ଥ ଓ ନିକଟସ୍ଥ ବିଶାଳ ଶିଳାଖଣିମାନଙ୍କରୁ ଆନୀତ ପଞ୍ଚତ୍ରିଂଶ ଲକ୍ଷ ପ୍ରସ୍ତର ଦ୍ୱାରା ଚୈତ୍ୟ ଓ ଶିଳାସ୍ତମ୍ଭ ନିର୍ମାଣ କରାଇଥିଲେ । ପାଟଳିକ ଚତ୍ୱରରେ (ପ୍ରାର୍ଥନାସ୍ଥଳ) ୭୫ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ବୈଦୂର୍ଯ୍ୟ ଖଚିତ ସ୍ତମ୍ଭମାନ ନିର୍ମାଣ କରାଇ ବୈଦୂର୍ଯ୍ୟ ନୀଳ-ଖଚିତ ଅର୍ଦ୍ଧଶତ ଚୈତ୍ୟ-ଯଷ୍ଟି ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଇଥିଲେ ।

୧୬ । ସେ କ୍ଷେମରାଜ (ନିର୍ଭୟଦାତା), ସେ ବର୍ଦ୍ଧରାଜ (ଦାନୀ), ସେ ଇନ୍ଦ୍ରରାଜ, ସେ ଧର୍ମରାଜ । ସେ ଦେଖି, ଶୁଣି, ଅନୁଭବ କରି କଲ୍ୟାଣ ସାଧନ କରିଛନ୍ତି । ସେ ବହୁଗୁଣୀ ଥିଲେ । ସେ ସମସ୍ତ ସମ୍ପ୍ରଦାୟର ପୂଜକ ଓ ସେ ସମସ୍ତ ଦେବାୟତନର ସଂସ୍କାରକାରକ । ତାଙ୍କର ରଥ, ବାହନ ଓ ବଳ ଅପ୍ରତିହତ । ସେ ଚକ୍ର ଧାରଣ କରନ୍ତି । ସେ ଗୁପ୍ତଚକ୍ର ଓ ପ୍ରବର୍ତ୍ତିଚକ୍ର, ରାଜର୍ଷି ବଂଶ କୁଳ-ବିନିସୃତ ମହାବିଜୟ ରାଜା ଖାରବେଳ-ଶ୍ରୀ ।

ହାତୀଗୁମ୍ଫାଲିପି ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜ୍ୟ କାଳ ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷରେହିଁ ଶେଷ ହୋଇଛି । ଏହି ଲିପି ଛଡ଼ା ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟର ଅନ୍ୟ କୌଣସି ବିବରଣ ମିଳେ ନାହିଁ । ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟରେ କଳିଙ୍ଗ ଅତି ଶକ୍ତିଶାଳୀ ଥିଲା, ଏଥିରେ ସନ୍ଦେହ ନାହିଁ । ନିଜର ଶୌର୍ଯ୍ୟ ବୀର୍ଯ୍ୟ ଛଡ଼ା, ନାନା-ବିଧ-ପ୍ରଜାହିତକର କାର୍ଯ୍ୟରେ ଖାରବେଳ ନିଯୁକ୍ତ ରହୁଥିଲେ । ଏହା ଲିପିରୁ ସ୍ପଷ୍ଟ ଜଣା ପଡ଼େ । ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସରେ ଖାରବେଳହିଁ ସର୍ବଶ୍ରେଷ୍ଠ ରାଜା ।

ହାତୀଗୁମ୍ଫା ନିକଟବର୍ତ୍ତୀ ଅନ୍ୟ ଏକ ଦ୍ୱିତଳ ଗୁମ୍ଫା 'ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ'ରେ ଯେଉଁ ଖୋଦିତ ଲିପି ଅଛି, ସେଥିରେ ଖାରବେଳ ନାମ ମିଳେ । ଗୁମ୍ଫାର ଏହି ଅଂଶ ଖାରବେଳଙ୍କ ପ୍ରଧାନ ମହିଷୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ନିର୍ମାସିତ

ହୋଇଥିଲା । ଏ ରାଣୀ ରାଜା ହସ୍ତୀସିଂହଙ୍କର କନ୍ୟା ଥିଲେ । ଏ ଦ୍ୱିତଳ ଗୁମ୍ଫାର ପ୍ରଥମ ତଳର (ମଞ୍ଚପୁରୀ) ବାରଣ୍ଡାରେ ଆଉ ଏକ ଲିପି ଖୋଦିତ ହୋଇଛି । ଏଥିରୁ ଜଣାଯାଏ ଯେ, ଏ ଗୁମ୍ଫା କଳିଙ୍ଗର ଆଉ ଜଣେ ରାଜା 'କୁଡ଼େପଙ୍କ' ଦ୍ୱାରା ନିର୍ମାପିତ । ତାଙ୍କର ଉପାଧି ମଧ୍ୟ 'ଏୖର' ଥିଲା । ସେ ମଧ୍ୟ 'ମେଘବାହନ', 'ମହାରାଜା' ଓ 'ଅଧିପତି' ଥିଲେ । ଏ ଖାରବେଳଙ୍କ ପୁତ୍ର ଥିବାର ଅନୁମାନ କରାଯାଏ ।

ସେହି ଗୁମ୍ଫାର ଦକ୍ଷିଣ ଅଂଶ ବଦୁକ ନାମକ ଏକ ରାଜପୁତ୍ରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ନିର୍ମିତ ହୋଇଥିଲା । 'କୁଡେପକଙ୍କ' ପରେ କଳିଙ୍ଗ ଇତିହାସ କିଛିକାଳ ପାଇଁ ଅନ୍ଧକାରାଚ୍ଛନ୍ନ ।

ଜୟସ୍ୱାଲ ମହାଶୟ ଖାରବେଳଙ୍କ ଜୀବନର ଘଟଣାବଳୀକୁ ନିମ୍ନଲିଖିତ ପର୍ଯ୍ୟାୟ ଦେଇଛନ୍ତି :—

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୨୨୫ କଳିଙ୍ଗରେ ନୂତନ ରାଜବଂଶ, ଚେତ ବା ଚୈତ୍ରଙ୍କ ଆବିର୍ଭାବ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୨୦୭ ଖାରବେଳଙ୍କ ଜନ୍ମ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୯୨ ଯୁବରାଜ ଖାରବେଳ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୮୮ ପୁଷ୍ପମିତ୍ରଙ୍କ ମଗଧ ରାଜ ସିଂହାସନାରୋହଣ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୮୨ ସାତକର୍ଣ୍ଣି (୧)ଙ୍କ ରାଜତ୍ୱ । ଖାରବେଳଙ୍କ କୃଷ୍ଣନଦୀ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅଭିଯାନ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୯ ରାଷ୍ଟ୍ରିକ ଓ ଭୋଜକମାନଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ଅଭିଯାନ

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୮ 'ତନସୁଲୀୟବାଟ' ଜଳ ପ୍ରଣାଳୀକୁ କଳିଙ୍ଗ ରାଜଧାନୀ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ପ୍ରସାରଣ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୬ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜସୂୟ ଯଜ୍ଞ ଅର୍ଥାତ୍ ସମ୍ରାଟ ପଦରେ ଅଭିଷେକ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୫ ଗୋରଥ ଗିର ଯୁଦ୍ଧ, ପରିଣାମ ବୋଧହୁଏ ଅନିଶ୍ଚିତ । ଦିମିତ୍ରିୟସଙ୍କ ପଶ୍ଚାଦପସରଣ । ପୁଷ୍ୟମିତ୍ରଙ୍କ ଅଶ୍ୱମେଧ ଯଜ୍ଞ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୩ ଖାରବେଳଙ୍କ ଉତ୍ତର ଭାରତ ଆକ୍ରମଣ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୨ ଖାରବେଳଙ୍କ ଦ୍ୱାରା କଳିଙ୍ଗରେ ଜୈନ ଧର୍ମର ପୁନଃ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୧ ପୁଷ୍ପମିତ୍ରଙ୍କ ପରାଜୟ ଓ ପାଟଳିପୁତ୍ରର ସୁଗାଙ୍ଗେୟ, ପ୍ରାସାଦର ଅଧିକାର ।

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୧୭୦ 'କୁମାରୀ' ପର୍ବତରେ ତପସ୍ୟା—ସେଠାରେ ଅଟ୍ଟାଳିକା ନିର୍ମାଣ ।*

ଭୁବନେଶ୍ୱର ନିକଟସ୍ଥ "ଶିଶୁପାଳଗଡ଼" ୧୯୪୮ ସାଲରେ ପ୍ରତ୍ନତତ୍ତ୍ୱ ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ଖୋଦିତ ହୋଇଥିଲା ଓ ଏହି ଖନନ ଫଳରୁ ଯେଉଁ ଐତିହାସିକ ତଥ୍ୟମାନ ଆବିଷ୍କୃତ ହୋଇଛି ତାହା ଏହି—(Journal of Andhra Historical Research Society Vol. XIX Part 1,2,3 & 4 July 1948 to April. 1949).

ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୩୦୦ ଶତାବ୍ଦୀରୁ ଚତୁର୍ଥ ଶତାବ୍ଦୀ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଦୀର୍ଘ ସାତଶହ ବର୍ଷର ଅବିଚ୍ଛିନ୍ନ ଇତିହାସ ଶିଶୁପାଳ ଗଡ଼ରେ ନିହିତ ଅଛି । ଖାରବେଳଙ୍କ କଳିଙ୍ଗନଗର ଏହି ଶିଶୁପାଳଗଡ଼ ଥିଲା ବୋଲି ବହୁ ପଣ୍ଡିତ ଅନୁମାନ କରନ୍ତି । କାରଣ ଅଶୋକଙ୍କ ସମୟରେ ଏ ଗଡ଼ ସମୃଦ୍ଧ ଥିବାର ପ୍ରମାଣ ମିଳୁଛି, ତଥା ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟରେ ମଧ୍ୟ । ଖାରବେଳଙ୍କ ବହୁକାଳପରେ ମଧ୍ୟ ଏ ଗଡ଼ ଓଡ଼ିଶାର ରାଜଧାନୀ ଥିବାର ପ୍ରମାଣ ମିଳୁଛି । ଏହି ଗଡ଼ରୁ ମିଳୁଥିବା ଉପାଦାନରୁ ଖ୍ରୀ: ପୂ: ୩୦୦ ଶତାବ୍ଦୀଠାରୁ ଖ୍ରୀ: ପୂ: ପ୍ରଥମ ଶତାବ୍ଦୀ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଓଡ଼ିଶାର ଇତିହାସ ନିମ୍ନଲିଖିତଭାବେ ଗଠନ କରାଯାଇ ପାରେ ।

(୧) ମଗଧ ଓ କଳିଙ୍ଗ ଦୁଇଟି ପ୍ରଭାବଶାଳୀ ପ୍ରତିଦ୍ୱନ୍ଦୀ ରାଜ୍ୟ ଥିଲେ ।

(୨) ଅଶୋକଙ୍କ କଳିଙ୍ଗ ବିଜୟ ପୂର୍ବରୁ ଜୈନଧର୍ମ ଓଡ଼ିଶାରେ ପ୍ରଧାନ ଥିଲା ।

(୩) କଳିଙ୍ଗ ଓ ମଗଧ ମଧ୍ୟରେ ଯୁଦ୍ଧ ଲାଗିବା ଫଳରେ ମଗଧର ନନ୍ଦ ରାଜା କଳିଙ୍ଗ ଜୟ କରି କଳିଙ୍ଗଜିନ ମୂର୍ତ୍ତି କଳିଙ୍ଗରୁ ନେଇ ଯାଇଥିଲେ ।

(୪) କଳିଙ୍ଗ ପୁଣି ପରେ ସ୍ୱାଧୀନ ହୋଇଯାଇ ପ୍ରଭାବଶାଳୀ ହେବା ଫଳରେ ଅଶୋକ ବହୁ ଆୟାସ ସହ କଳିଙ୍ଗ ପୁଣି ଜୟ କଲେ ।

(୫) ଖାରବେଳ ପୁନର୍ବାର ମଗଧ ବିରୁଦ୍ଧରେ ପ୍ରତିହିଂସା ସାଧନ କରି ମଗଧ ପରାଜୟ କରି କଳିଙ୍ଗ ଜିନ ମୂର୍ତ୍ତି ଫେରାଇ ଆଣି ପୁଣି ଓଡ଼ିଶାରେ ଜୈନଧର୍ମ ସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ ।

ଶିଶୁପାଳଗଡ଼ ତଥା ଗଞ୍ଜାମଜିଲ୍ଲାର ଜଉଗଡ଼ ନିକଟବର୍ତ୍ତୀ ପ୍ରାଚୀନ ଗଡ଼ର ଧ୍ୱଂସାବଶେଷ ବିଧିବଦ୍ଧ ଭାବରେ ଖନନ କରାଗଲେ ଆହୁରି ସେ ଅତୀତ କାଳର ଐତିହ୍ୟର ସୂଚନା ମିଳିବା ସୁନିଶ୍ଚିତ ।

---

* ଦ୍ରାବିଡ଼ ଭାଷାରେ 'ଖାରବେଳ'ର ଅର୍ଥ ହେଉଛି 'ଯାହାଙ୍କର ଖଡ୍ଗ ଶାଣିତ ଶାଣିତ'। ସୁତରାଂ ଏହା ମଧ୍ୟ ଏକ ଦ୍ରାବିଡ଼ ଶବ୍ଦ । ଚେଦି ବା ଚେତ ନାମରେ ଏକ ମହାଜାତୀ ଜାତି ବର୍ତ୍ତମାନ ସୁଦ୍ଧା ଅଛନ୍ତି । ଏହା ମଧ୍ୟ ଏକ ଦ୍ରାବିଡ଼ ଶବ୍ଦ ।

(୨) "Journal of the Bihar and Orissa Research Society Vol.III Part IV.

* J.A.S. Letters Vol. XXX page 7.
* ଅନ୍ଧ୍ର ଦେଶରେ 'ସାତବାହନ' ରାଜବଂଶର ୩ୟ ରାଜା ସାତକର୍ଣ୍ଣି । ଏହାଙ୍କ ରାଣୀଙ୍କ ନାମ ନାୟନିକା ।
* ପାଠାନ୍ତରେ—କୃଷ୍ଣବେଣାଗତେ......ଭୂଷିକ ନଗରମ୍ ।
* ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟ ନିରୂପଣ ପ୍ରସଙ୍ଗରେ ଉକ୍ତ ମତଭେଦ ଅଛି । ଲିପିରେ '୧' ବର୍ଷ ଅଙ୍କର ଅର୍ଥ ୧୦୩ ବା ୩୦୦ ବର୍ଷରୁ ମତଭେଦ ଉପୁଜିଛି । ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ଅଧ୍ୟାପକ ଏମ.ଏସ୍. The Historical Research Journal. Vol.II No. 2 pp. 84-99ରେ ସମ୍ୟକ ଆଲୋଚନା କରିଛନ୍ତି ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱରେ 'ଚୁଳ୍ପବର୍ଷ ଚିହ୍ନଶଙ୍କ' ନାମ ଲେଖା ରହିବାର ବିଷୟ । ଏହା ଲିପିରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ ଅଛି । ଶୋଚିତ ବର୍ଷ ବିଷୟ ଏବଂ ପରବର୍ତ୍ତୀ ବର୍ଷ ଆଲୋଚକ ଓ ଲୋକଙ୍କର ଧାରଣା ଏହିପରି ଯେ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱ ଅତିବାହିତ ହୋଇଛି ।

# ନୂଆଦିଲ୍ଲୀରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳ ସ୍ମୃତି ପୁସ୍ତକାଳୟ–ଭବନର ଶିଳାନ୍ୟାସ




ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଗତ ନଭେମ୍ବର ୨୯ ତାରିଖରେ ନୂଆଦିଲ୍ଲୀରେ ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳ ସ୍ମୃତି ପୁସ୍ତକାଳୟ–ଭବନର ଭିତ୍ତିପ୍ରସ୍ତର ସ୍ଥାପନ କରିଛନ୍ତି। ପ୍ରାକୃତ ଭାଷାର ଗବେଷଣା ପାଇଁ ଉତ୍ସର୍ଗୀକୃତ ଜାତୀୟ ସଙ୍ଗଠନ କୁନ୍ଦ କୁନ୍ଦ ଭାରତୀ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଏହି ପୁସ୍ତକାଳୟ ଭବନଟି ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳଙ୍କ ସ୍ମୃତିରେ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଉଛି।

ଉତ୍ସବରେ ମୁଖ୍ୟ ଅତିଥି ରୂପେ ଯୋଗ ଦେଇ ଶ୍ରୀ ପଟ୍ଟନାୟକ କହିଲେ ଯେ, ଖାରବେଳ ଜଣେ ମହାନ୍ ରାଷ୍ଟ୍ରନାୟକ ଥିଲେ ଏବଂ ମାତୃଭୂମିର ଏକତା ରକ୍ଷା ପାଇଁ ବୈଦେଶିକ ଆକ୍ରମଣକାରୀଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଲଢ଼ି ଥିଲେ। ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳଙ୍କୁ ବିଶ୍ୱକଲ୍ୟାଣ ଓ ବିଶ୍ୱଶାନ୍ତିର ପ୍ରତୀକ ରୂପେ ସେ ଚିତ୍ରିତ କରିଥିଲେ। କୁନ୍ଦ କୁନ୍ଦ ଭାରତୀର ସଭାପତି ଶ୍ରୀ ଅଶୋକ କୁମାର ଜୈନ ଉତ୍ସବରେ ସଭାପତିତ୍ୱ କରି ପ୍ରସ୍ତାବିତ ପୁସ୍ତକାଳୟରେ ଖାରବେଳ ତତ୍ତ୍ୱ ସମ୍ପର୍କରେ ବ୍ୟାପକ ଅଧ୍ୟୟନ ଓ ଗବେଷଣା ପାଇଁ ସୁଯୋଗ ରଖାଯିବ ବୋଲି ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ।

୨୦୦୦ ମସିହାକୁ କଳିଙ୍ଗ–ଖାରବେଳ ବର୍ଷ ରୂପେ ପାଳନ କରାଯିବ ଏବଂ ଜାନୁଆରୀ ୧୯୯୯ରେ ଖାରବେଳ ସମ୍ପର୍କରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ଜାତୀୟ ସେମିନାର ଆୟୋଜନ କରାଯିବ ବୋଲି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ପଟ୍ଟନାୟକ ଘୋଷଣା କରିଥିଲେ।

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ କହିଥିଲେ ଯେ, ଖାରବେଳଙ୍କ ତତ୍ତ୍ୱ ସମ୍ପର୍କରେ ଅଧିକ ଗବେଷଣାର ଆବଶ୍ୟକତା ରହିଛି, ଏବଂ ଏଥିପାଇଁ କୁନ୍ଦ କୁନ୍ଦ ଭାରତୀକୁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯିବ।

କୁନ୍ଦ କୁନ୍ଦ ଭାରତୀର ପ୍ରତିଷ୍ଠାତା ଶ୍ରମଣ ବିଦ୍ୟାନନ୍ଦଜୀ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଉଦ୍ୟୋଗୀମାନେ ସଭାରେ ଭାଷଣ ଦେଇଥିଲେ। ପ୍ରଫେସର ରାଜାରାମ ଜୈନ କୁନ୍ଦ କୁନ୍ଦ ଭାରତୀର ଆଭିମୁଖ୍ୟ ସମ୍ପର୍କରେ ସୂଚନା ଦେଇଥିଲେ।

# ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳ

ଖାରବେଳ ଖ୍ରୀ: ପୂ: ପ୍ରଥମ ଶତକରେ କଳିଙ୍ଗରେ ରାଜତ୍ୱ କରୁଥିବା ଐର ବା ଏର ବା ଚେତ ରାଜବଂଶର ଭାରତବିଜୟୀ ସମ୍ରାଟ୍ । ଅଶୋକଙ୍କ ଧଉଳୀ ଓ ଜଉଗଡ଼ର ଶିଳାଲେଖ ପରଠାରୁ ଖ୍ରୀଷ୍ଟୀୟ ତୃତୀୟ ଶତକପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କଳିଙ୍ଗର ଧାରାବାହିକ ଇତିହାସ ମିଳେନାହିଁ । ଛ'ଶହ ବର୍ଷର ଏହି ତମସାଚ୍ଛନ୍ନ କାଳ ମଧ୍ୟରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲେଖ ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଐତିହାସିକ ସୀମାସ୍ତମ୍ଭ ।

ଏହି ଶିଳାଲେଖରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱର ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷର ସଂକ୍ଷିପ୍ତ ସୂଚନା ଦିଆଯାଇଛି । ଏଥିରୁ ଜଣାଯାଏ ଯେ କୈଶୋରରୁ ତାଙ୍କୁ ଲିପିବିଦ୍ୟା, ଗଣନ ବିଦ୍ୟା ଓ ସାମରିକ-ବିଦ୍ୟା ଶିକ୍ଷା ଦିଆଯାଉଥିଲା । ଷୋଡଶ ବର୍ଷରେ ସେ ଯୁବରାଜତ୍ୱ ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇ ତାଙ୍କ ବିଦ୍ୟାଶିକ୍ଷା ଶେଷ କରିଥିଲେ । ଶିକ୍ଷା-ରୀତିର ବର୍ଣ୍ଣନାରୁ ମନେହୁଏ ଯେ ଖାରବେଳଙ୍କୁ ଗୁଣକ୍ୟଙ୍କ ଅର୍ଥଶାସ୍ତ୍ର-ବର୍ଣ୍ଣିତ ରାଜକୁମାରଙ୍କ ପାଇଁ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ ପ୍ରଣାଳୀ ଅନୁଯାୟୀ ଶିକ୍ଷା ଦିଆଯାଉଥିଲା ।



ଖଣ୍ଡଗିରି ଗୁମ୍ଫା

ସେ ଚତୁର୍ବିଂଶତି ବର୍ଷ ବୟସ ପରେ କଳିଙ୍ଗ ସିଂହାସନ ଅରୋହଣ କରିଥିଲେ । ସେହିଦିନଠାରୁ ତାଙ୍କ ରାଜତ୍ୱର ୧୩ ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କ୍ରମିକ ବିବରଣ ତାଙ୍କ ଶିଳାଲେଖରେ ଦିଆଯାଇଛି । ଅଶୋକଙ୍କ କଳିଙ୍ଗ ଆକ୍ରମଣର ମାତ୍ର ଦୁଇଶହ ବର୍ଷ ଭିତରେ କଳିଙ୍ଗ ସମ୍ରାଟ୍ ଖାରବେଳ ଦୁଇଥର ଭାରତର ଉତ୍ତର, ପଶ୍ଚିମ ଓ ଦକ୍ଷିଣ ଦିଗକୁ ଅଭିଯାନ ଚଳାଇ ବହୁ ରାଜ୍ୟ ଓ ରାଜାଙ୍କୁ ପରାଭୂତ କରି ପାରିଥିଲେ । ଦକ୍ଷିଣରେ ସେ ଆନ୍ଧ୍ର ରାଜା ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କୁ ପରାସ୍ତ କରିଥିଲେ ଓ ଅଶ୍ମକ ନଗର, ଅର୍କପୁର, ରାଷ୍ଟ୍ରିକ ଓ ଭୋଜକ ରାଜ୍ୟ ଜୟ କରିଥିଲେ । ସେହିପରି ସେ ଦୁଇଥର ଉତ୍ତରଭାରତ ଆକ୍ରମଣ କରି ଉତ୍ତରା ପଥ, ମଥୁରା, ରାଜଗୃହ ଓ ମଗଧ ଜୟ କରି ମଗଧରାଜ ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ରଙ୍କୁ ପରାସ୍ତ କରିଥିଲେ । ସେ ଅଙ୍ଗ-ମଗଧରୁ ତିନିଶତବର୍ଷ ପୂର୍ବେ ନନ୍ଦରାଜାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଅପସାରିତ କଳିଙ୍ଗର ଜିନାସନକୁ ଫେରାଇ ଆଣିଥିଲେ । ଷ୍ଟେନ୍‌କୋନୋ, ଜୟସ୍ୱାଲ୍ ଓ ରାଖାଲଦାସ ବାନର୍ଜୀଙ୍କ ଅଧ୍ୟୟନ ଅନୁଯାୟୀ ସେ ଗ୍ରୀକ୍‌ରାଜ ଡିମେଟ୍ରିୟସଙ୍କୁ ମଧ୍ୟ ଯୁଦ୍ଧରେ ପରାସ୍ତ କରିଥିଲେ ।

ସମ୍ରାଟ୍ ଖାରବେଳ କେବଳ ଦିଗ୍‌ବିଜୟରେ ସମସ୍ତ ସମୟ ଅତିବାହିତ ନ କରି ବହୁ ଜନହିତକର କାର୍ଯ୍ୟ ମଧ୍ୟ କରିଥିଲେ । ସେ ରାଜତ୍ୱର ପ୍ରଥମ ବର୍ଷରେ ବାତ୍ୟାବିଧ୍ୱସ୍ତ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀର ସଂସ୍କାର କରଥଲେ ଓ ରାଜଧାନୀରେ ପୁଷ୍କରିଣୀମାନ ଖୋଳାଇଥଲେ । ପଞ୍ଚମ ବର୍ଷରେ ରାଜ୍ୟରେ କୃଷି ବାଣିଜ୍ୟର ଉନ୍ନତି ନିମିତ୍ତ ତିନିଶତ ବର୍ଷ ପୂର୍ବେ ନନ୍ଦରାଜାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଥିବା ପ୍ରଣାଳୀକୁ ଏକଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ଖୋଳାଇଥିଲେ । ଷଷ୍ଠବର୍ଷରେ ରାଜସୂୟ ଯଜ୍ଞ କରି ରାଜ୍ୟବାସୀଙ୍କୁ ସମସ୍ତ ଧରଣର କର ଛାଡ଼ି ଦେଇଥିଲେ । ରାଜତ୍ୱର ଏକାଦଶ ବର୍ଷରେ ଭାରତ-ପୂର୍ବ-ଉପକୂଳସ୍ଥ କଳିଙ୍ଗର ପୁରାଣପ୍ରସିଦ୍ଧ ଦୀର୍ଘଛଳ 'ପୃଥୁଦକ' ନଗରୀର ସଂସ୍କାର କରାଇଥଲେ । ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷରେ ସେ ଧର୍ମକାର୍ଯ୍ୟରେ ମନ ବଳାଇ କୁମାରୀ ପର୍ବତରେ ଜୈନ ଅର୍ହତ୍‌ମାନଙ୍କ ପାଇଁ, ରାଜକମିଶ୍ୱରୀ ଓ ରାଜପରିବାରର ବିଭିନ୍ନ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କ ସହ ୧୧୭ଟି ଗୁମ୍ଫା ଓ ଏମାନଙ୍କ ନିକଟରେ ବିଭିନ୍ନ ଧର୍ମୋପାସକମାନଙ୍କ ପାଇଁ ବହୁ ଶିଳାସ୍ତମ୍ଭ ଓ ଚୈତ୍ୟ ନିର୍ମାଣ କରାଇଥିଲେ । ଶିଳାଲେଖରୁ ମନେହୁଏ ଯେ ସେ ଜୈନଧର୍ମ ବ୍ୟତୀତ ଅନ୍ୟଧର୍ମର ଉପାସକମାନଙ୍କ ପ୍ରତି ମଧ୍ୟ ଉଦାରଭାବାପନ୍ନ ଥିଲେ ।

ଶିଳାଲେଖରୁ ଖାରବେଳଙ୍କ କଳାନୁରାଗିତାର ଯଥେଷ୍ଟ ପରିଚୟ ମଧ୍ୟ ମିଳେ । କଳା ସମୀକ୍ଷକମାନଙ୍କ ମତ ଅନୁଯାୟୀ

ଖାରବେଳ ଚିତ୍ରକଳା ଚର୍ଚ୍ଚା କରିଥିଲେ । କାରଣ ଖଣ୍ଡଗିରିର ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ ସ୍ଥାପତ୍ୟରେ ବର୍ଣ୍ଣଚିତ୍ରଣ ମଧ୍ୟ ଦେଖିବାକୁ ମିଳେ । ରାଜତ୍ୱର ତୃତୀୟବର୍ଷରେ ସଙ୍ଗୀତକୁଶଳ ଖାରବେଳଙ୍କ ପୋଷକତାରେ ବିଭିନ୍ନ ନାଟ୍ୟଗୋଷ୍ଠୀ (Opera parties) ରାଜ୍ୟରେ ନୃତ୍ୟଗୀତ ପ୍ରଦର୍ଶନ କରିଥିଲେ । ଖଣ୍ଡଗିରିସ୍ଥ ଗୁମ୍ଫମାନଙ୍କରୁ ଖାରବେଳଙ୍କ ସ୍ଥାପତ୍ୟ ଓ ଭାସ୍କର୍ଯ୍ୟପ୍ରୀତି ପ୍ରତୀୟମାନ ହୁଏ । କଳାସମୀକ୍ଷକଗଣ ସାଧାରଣତଃ ଖାରବେଳଙ୍କଠାରୁ କଳିଙ୍ଗ-କଳାର ଏକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଧାରାବର୍ତ୍ତମାନ ଇତିହାସ ପାଉଥାନ୍ତି ।

ଖାରବେଳଙ୍କ କାଳନିର୍ଣ୍ଣୟ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଇତିହାସରେ ଏକ ବିବଦମାନ ବିଷୟ ହୋଇ ରହିଛି । ଭଗ୍ୱାନଲାଲ ଇନ୍ଦ୍ରଜୀ, ଫ୍ଲିଟ୍, ଲୁଡାରସ୍, ଷ୍ଟେନ୍‌କୋନୋ, ଜୟସ୍ୱାଲ୍, ରାଖାଲଦାସ ବାନାର୍ଜି, ହେମଚନ୍ଦ୍ର ରାୟଚୌଧୁରୀ, ଦୀନେଶ ଚନ୍ଦ୍ର ସରକାର, ବରୁଆ, ନରେନ୍ଦ୍ର ଚନ୍ଦ୍ର ଘୋଷ ଓ କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ପାଣିଗ୍ରାହୀ ପ୍ରମୁଖ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଐତିହାସିକମାନେ ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ଦୀର୍ଘ ଆଲୋଚନା କରିଛନ୍ତି । ମୁଖ୍ୟତଃ କୁହାଯାଇପାରେ ଯେ ଦୀନେଶ ଚନ୍ଦ୍ର ସରକାର ଓ ରମାପ୍ରସାଦ ଚନ୍ଦ ବ୍ରାହ୍ମୀଲିପିର କ୍ରମିକ ଅଗ୍ରଗତି ସମ୍ପର୍କରେ ବିସ୍ତୃତ ଆଲୋଚନା କରି ସିଦ୍ଧାନ୍ତ କରିଛନ୍ତି ଯେ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲେଖ ନାନାଘାଟ ଶିଳାଲେଖର ପରବର୍ତ୍ତୀ । ନାନାଘାଟ ଶିଳାଲେଖରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ ରାଣୀ ନାୟନିକା, ଆନ୍ଧ୍ର ସାତବାହନ ବଂଶର ରାଜା ଶ୍ରୀ ସାତକର୍ଣ୍ଣିଙ୍କ ପତ୍ନୀ । ଖାରବେଳ ବର୍ଣ୍ଣିତ ସାତକର୍ଣ୍ଣି ଓ ଆନ୍ଧ୍ରସାତବାହନ ବଂଶର ଏହି ସାତକର୍ଣ୍ଣି ଏକ ଓ ଅଭିନ୍ନ ବୋଲି ଏହି ଐତିହାସିକମାନେ ପ୍ରମାଣ କରିଛନ୍ତି । ନାନାଘାଟ ଶିଳାଲେଖକୁ ଖ୍ରୀ: ପୂ: ପ୍ରଥମ ଶତକର ବୋଲି ସନ୍ତୋଷଜନକଭାବେ ପ୍ରମାଣ କରାଯାଇଥିବାରୁ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲେଖକୁ ଖ୍ରୀ: ପୂ: ପ୍ରଥମଶତାବ୍ଦୀର ବୋଲି ଆପାତତଃ ଧରାଯାଉଛି । ହେମଚନ୍ଦ୍ର ରାୟଚୌଧୁରୀ, ବରୁଆ ଓ ନରେନ୍ଦ୍ରନାଥ ଘୋଷ ପ୍ରମୁଖ ଐତିହାସିକଗଣ ମଧ୍ୟ ଏହି ମତ ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି ।

ଖଣ୍ଡଗିରି ଶିଳାଲେଖର ବାମ ଓ ଦକ୍ଷିଣ, ଉଭୟ ପାର୍ଶ୍ୱରେ ଦୁଇଟି ଲେଖାଏଁ ଚାରିଟି ଚିହ୍ନ ରହିଛି । ପ୍ରଥମ ଚିହ୍ନଟି ଶିଳାଲିପିର ଦ୍ୱିତୀୟଧାଡ଼ିର ବାମପାର୍ଶ୍ୱରେ ଅଛି । ଏହି ଚିହ୍ନଟି ଜୈନମାନଙ୍କର ମତରେ 'ବର୍ଦ୍ଧମଙ୍ଗଳ' ନାମରେ ନାମିତ । 'ବର୍ଦ୍ଧମଙ୍ଗଳ' ଏକ ମାଙ୍ଗଳିକ' ବା ସ୍ୱସ୍ତିକ ଚିହ୍ନରୂପେ ଜୁନାଗଡ଼ର ଜୈନ ଗୁମ୍ଫାରେ ଓ ସାଞ୍ଚିସ୍ତୂପର ମଧ୍ୟତୋରଣରେ ଦେଖିବାକୁ ମିଳେ । ପଶ୍ଚିମ ଭାରତରେ କେତେକ ବୌଦ୍ଧ ଗୁମ୍ଫାରେ ଥିବା ଶିଳାଲିପିରେ ମଧ୍ୟ ଏହି ଚିହ୍ନ ଦେଖାଯାଏ । ବହୁ ପ୍ରାଚୀନ ଭାରତୀୟ ମୁଦ୍ରାରେ ଏହି ଚିହ୍ନ ମଧ୍ୟ ଅଛି । ଜୈନ ଭିକ୍ଷୁମାନେ ବ୍ୟବହାର କରୁଥିବା ଭିକ୍ଷାପାତ୍ର ଏହି ଚିହ୍ନ ସଦୃଶ । ଇନ୍ଦ୍ରଜୀଙ୍କ ମତରେ 'ବର୍ଦ୍ଧମଙ୍ଗଳ' ଜୈନମାନଙ୍କର ଅଷ୍ଟମଙ୍ଗଳ ଚିହ୍ନରୁ ଅନ୍ୟତମ ।

ଦ୍ୱିତୀୟ ଚିହ୍ନଟି ପ୍ରଥମ ଚିହ୍ନର ନିମ୍ନଦେଶରେ ଅବସ୍ଥିତ । ଏହି ଚିହ୍ନଟି ସ୍ୱସ୍ତିକ ଚିହ୍ନରୂପେ ହିନ୍ଦୁ, ଜୈନ ଓ ବୌଦ୍ଧ ଧର୍ମାବଲମ୍ବୀମାନେ ଗ୍ରହଣ କରିଥାନ୍ତି । ତୃତୀୟ ଚିହ୍ନଟି ପ୍ରଥମ ଓ ଦ୍ୱିତୀୟ ଧାଡ଼ିର ଦକ୍ଷିଣ ପାର୍ଶ୍ୱରେ ଅଛି । ଏହି ଚିହ୍ନଟିକୁ 'ନନ୍ଦିପଦ' ବୋଲି ଐତିହାସିକମାନେ ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିଛନ୍ତି । କାହ୍ନେରି ନିକଟସ୍ଥ ପଦଣପର୍ବତରେ ଥିବା ଏକ ଶିଳାଲିପିରେ ଏହାକୁ 'ନନ୍ଦିପଦ' ବୋଲି କୁହାଯାଇଛି । ହରିକୃଷ୍ଣ ଦେବଙ୍କ ମତ ଅନୁଯାୟୀ ବୈଦିକ ଶାସ୍ତ୍ରମାନଙ୍କରେ ଆର୍ଯ୍ୟମାନେ 'ଓଁ' ଶବ୍ଦର ଚିହ୍ନରୂପେ ସ୍ୱସ୍ତିକ ଓ ନନ୍ଦିପଦକୁ ବ୍ୟବହାର କରିଛନ୍ତି । ବୌଦ୍ଧ ଓ ଜୈନମାନେ ମଙ୍ଗଳ ସୂଚନା ପାଇଁ 'ଓଁ' କୁ ବ୍ୟବହାର ନ କରି ସ୍ୱସ୍ତିକ ଓ ନନ୍ଦିପଦ ଚିହ୍ନ ବ୍ୟବହାର କରିଛନ୍ତି । ହାତୀଗୁମ୍ଫାର ସପ୍ତମଧାଡ଼ିର ଦକ୍ଷିଣପାର୍ଶ୍ୱରେ ଥିବା ଚତୁର୍ଥ ଚିହ୍ନଟିକୁ 'ବୃକ୍ଷଚୈତ୍ୟ' ବା ବୃକ୍ଷଚୈତ୍ୟ କୁହାଯାଏ । ସର୍ପଗୁମ୍ଫା ଓ ବ୍ୟାଘ୍ରଗୁମ୍ଫାରେ ଏହିଭଳି ଆଉ ଦୁଇଟି ବୃକ୍ଷର ଚିହ୍ନ ଦେଖାଯାଏ । ବରୁଆଙ୍କ ମତରେ ଏହି ଚିହ୍ନଗୁଡ଼ିକୁ ଦୁଇଭାଗରେ ବିଭକ୍ତ କରାଯାଇପାରେ,—ପ୍ରଥମ ଓ ଚତୁର୍ଥ ଚିହ୍ନ ଦୁଇଟି ଏକ ପାର୍ବତ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳରେ ଗୁହାଗୁଡ଼ିକ ବିଦ୍ୟମାନ ବୋଲି ସୂଚାଉଛି ଏବଂ ଦ୍ୱିତୀୟ ଓ ଚତୁର୍ଥ ଚିହ୍ନ ଦୁଇଟି କେବଳ ମଙ୍ଗଳ ସୂଚକ ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ବୈକୁଣ୍ଠପୁର ଗୁମ୍ଫାରେ ଥିବା ଅନ୍ୟ ଏକ ଶିଳାଲେଖରୁ ମଧ୍ୟ ଆଉ କିଛି ସୂଚନା ମିଳେ । ଏହି ଗୁମ୍ଫା ଖାରବେଳଙ୍କ ଅଗ୍ରମହିଷୀ, ରାଜା ଲାଲାକଙ୍କ ହସ୍ତୀସିଂହଙ୍କ କନ୍ୟାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ନିର୍ମିତ । ଏହି ଗୁମ୍ଫା ଅର୍ହତମାନଙ୍କପାଇଁ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ । ପାତାଳପୁର ଗୁମ୍ଫାରେ କଳିଙ୍ଗାଧିପତି ମହାମେଘବାହନ ମହାରାଜା କୁଦେପଙ୍କର ଏକ ଶିଳାଲେଖ ଅଛି । ସେହିପରି ଯମପୁର ଗୁମ୍ଫା ଓ ଛୋଟ ହାତୀଗୁମ୍ଫାରେ କୁମାର ବଦୁଖଙ୍କର ଦୁଇଟି ଶିଳାଲେଖ ଅଛି । ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ବ୍ୟାଘ୍ରଗୁମ୍ଫାରେ ନଗର-ଅକ୍ଷଦର୍ଶ ଭୂତିଙ୍କର ଲେଖ, ଜମ୍ବେଶ୍ୱର ଗୁମ୍ଫାରେ ମହାମଦ ନାକ୍ୟଙ୍କର ଲେଖ ଓ ତତ୍ତ୍ୱ ଗୁମ୍ଫାରେ ପାଦମୂଳିକ କୁସୁମଙ୍କର ଲେଖ ବିଦ୍ୟମାନ । ଖାରବେଳଙ୍କ ଶିଳାଲେଖରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ ଅଛି ଯେ ସେ ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷରେ ରାଜଭ୍ରାତା, ରାଜପୁତ୍ର, ରାଜଭୃତ୍ୟ ଓ ରାଜମହିଷୀମାନଙ୍କ ସହ ୧୧୭ଟି ଗୁମ୍ଫା ନିର୍ମାଣ କରାଇ ଥିଲେ । ଐତିହାସିକମାନଙ୍କ ମତରେ ଏହି ଲେଖଗୁଡ଼ିକ ଖଣ୍ଡଗିରି ଶିଳାଲେଖର ସମସାମୟିକ, ଏଣୁ ଉକ୍ତ ଗୁମ୍ଫାଗୁଡ଼ିକ ସେ ସମୟରେ ଗଢ଼ାଯାଇଥିବା ସମ୍ଭବପର ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ପରେ ତାଙ୍କର କୀର୍ତ୍ତିମାନ୍ ଚୈତ୍ର ରାଜବଂଶ ସମ୍ପର୍କରେ ଇତିହାସ ନୀରବ । ପାତାଳପୁର ଗୁମ୍ଫାରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ କୁଦେପଙ୍କର 'ମହାମେଘବାହନ କଳିଙ୍ଗାଧିପତି' ଆଖ୍ୟା ଥିବାରୁ ତାଙ୍କୁ ଏହି ବଂଶର ପରବର୍ତ୍ତୀ ରାଜା ବୋଲି ଗ୍ରହଣ କରିବା ସମ୍ଭବ । ଜୟସ୍ୱାଲଙ୍କ ଅଧ୍ୟୟନ ଅନୁଯାୟୀ ବଜ୍ରଗୃହ ରାଜକନ୍ୟା ଧୃଷ୍ଟିଙ୍କଠାରୁ ଖାରବେଳଙ୍କର ପୁତ୍ର ଜାତ ହୋଇଥିଲା । ଅନୁମାନ କରାଯାଇପାରେ ଯେ ଖାରବେଳଙ୍କର ଏହି ପୁତ୍ର କୁଦେପ ତାଙ୍କ ପରେ କଳିଙ୍ଗାଧିପତି ହୋଇଥିଲେ ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ସମସ୍ତ ଐତିହାସିକ ଚିତ୍ରଣ ସମୀକ୍ଷା-ସାପେକ୍ଷ । ତଥାପି ଦିଗ୍‌ବିଜୟ, ଶାସନ ଓ

ଧର୍ମନୀତିରେ ଯଥାକ୍ରମେ ସମୁଦ୍ରଗୁପ୍ତ, ଚନ୍ଦ୍ରଗୁପ୍ତ ମୌର୍ଯ୍ୟ ଓ ଅଶୋକଙ୍କ ସମତୁଳନୀୟ ଖାରବେଳ, ଓଡ଼ିଶା ତଥା ଭାରତ ଇତିହାସରେ ଅବିସ୍ମରଣୀୟ ରହିବେ। ଖାରବେଳ ଶିଳାଲିପି ପାଳିଭାଷାରେ ଏକମାତ୍ର ଶିଳାଲିପି। ଏହା ମଧ୍ୟ ଏକମାତ୍ର ଶିଳାଲିପି, ଯେଉଁଥିରୁ ଭାରତରେ ରାଜକୁମାରମାନେ କିପରି ଭବିଷ୍ୟତ ଗୁରୁଦାୟିତ୍ୱ ପାଇଁ ତାଲିମପ୍ରାପ୍ତ ହେଉଥିଲେ, ତାହାର ସମ୍ୟକ୍ ଚିତ୍ର ଆମେ ପାଉଁ।

ନିମ୍ନରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲିପିର ଅବିକଳ ଅନୁବାଦ ଦିଆଗଲା। ବନ୍ଧନୀମଧ୍ୟରେ ବିକଳ୍ପାନୁବାଦ ବା ଅନୁବାଦକଙ୍କ ଟିପ୍ପଣି ଦିଆଯାଇଛି। ଅନୁବାଦ ଭିତରେ ଥିବା ସଂଖ୍ୟାଗୁଡ଼ିକ ଅନୁବାଦ ଶେଷରେ ଦିଆଯାଇଥିବା ଆଲୋଚନାର ସଙ୍କେତ ରୂପେ ବ୍ୟବହୃତ ହୋଇଅଛି।

## ଖାରବେଳଙ୍କ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲିପି :

ଅର୍ହତମାନଙ୍କୁ ନମସ୍କାର। ଆର୍ଯ୍ୟ, (୧) (ଅଥବା ବୀର) ମହାରାଜ ମହାମେଘବାହନ, (୨) ଚେତରାଜବଂଶବର୍ଦ୍ଧନ, (୩) ପ୍ରଶଂସନୀୟ ସର୍ବଲକ୍ଷଣଯୁକ୍ତ, ଚତୁଃସମୁଦ୍ର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବିସ୍ତୃତ ପୃଥିବୀର–ରକ୍ଷଣଯୋଗ୍ୟ–ଗୁଣସଂଯୁକ୍ତ, କଳିଙ୍ଗାଧିପତି, ତାମ୍ରବର୍ଣ୍ଣ ଶରୀର (କଡ଼ାର ଶରୀରବତୀ) ଶ୍ରୀ ଖାରବେଳ, ପନ୍ଦର ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ରାଜକୁମାର–ଜନୋଚିତ କ୍ରୀଡ଼ା କରୁଥିଲେ। ତାପରେ ଲେଖ, (ରାଜକୀୟ ଲେଖା–Drafting), ରୂପ (ମୁଦ୍ରାତତ୍ତ୍ୱ–Coinage), ଗଣନା (ଗଣିତ ବିଦ୍ୟା Accounting), ବ୍ୟବହାର (ଦଣ୍ଡନୀତି), ପ୍ରଭୃତି ସର୍ବବିଦ୍ୟାନିପୁଣ ଖାରବେଳ ନଅବର୍ଷଯାଏ (ଅର୍ଥାତ୍ ତାଙ୍କୁ ଚବିଶ ବର୍ଷ ହେବା ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ) ଯୁବରାଜଭାବରେ ରାଜ୍ୟ ଶାସନ କରୁଥିଲେ। ଚବିଶ ବର୍ଷ ପୂରିଗଲା ପରେ ସେ ପୂର୍ଣ୍ଣ ଯୌବନପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇ (ବର୍ଦ୍ଧମାନ–ଶେଷ–ଯୌବନାଭିବିଜୟ) ତୃତୀୟ ପୁରୁଷ ଯୁଗରେ (୪) (୨୫ ବର୍ଷ ଆରମ୍ଭ ହେବା ପରେ) କଳିଙ୍ଗ ରାଜବଂଶରେ ମହାରାଜରୂପେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହେଲେ। ଅଭିଷିକ୍ତ ହେବାକ୍ଷଣି ପ୍ରଥମ ବର୍ଷ ୩୫ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ କଳିଙ୍ଗ ନଗରର ବାତ୍ୟାବିଧ୍ୱସ୍ତ ସିଂହଦ୍ୱାର ପ୍ରାଚୀର ଓ ଗୃହାଦି ସଂସ୍କାର କରିଥିଲେ ଏବଂ ସେଠାରେ ଗଭୀର ଶୀତଳ ପୁଷ୍କରିଣୀମାନ ବନ୍ଧାଇ (ଏତଦ୍ୱାରା) ପ୍ରଜାମାନଙ୍କର ଅନୁରାଗଭାଜନ ହୋଇଥିଲେ। ରାଜତ୍ୱର ଦ୍ୱିତୀୟ ବର୍ଷରେ ଶାତକର୍ଣ୍ଣିଙ୍କୁ (୫) ଭ୍ରୂକ୍ଷେପ ନ କରି ପଶ୍ଚିମ ଦିଗକୁ ଅଶ୍ୱ–ଗଜ–ପଦାତି–ରଥ ପ୍ରଚୁର ସେନା ପଠାଉ ଥିଲେ। କଳିଙ୍ଗଗତ ସେନାଦ୍ୱାରା ଅଶ୍ୱକ ନଗର (ବା ଋଷିକ ନଗର)କୁ ଭୀତତ୍ରସ୍ତ କରାଇଥିଲେ। ରାଜତ୍ୱର ତୃତୀୟ ବର୍ଷରେ ସଙ୍ଗୀତଶାସ୍ତ୍ରଜ୍ଞ ଖାରବେଳ, ମଲ୍ଲଯୁଦ୍ଧ (ଦର୍ପ), ନୃତ୍ୟ, ଗୀତ, ବାଦ୍ୟ ପ୍ରଭୃତି ପ୍ରଦର୍ଶନ କରାଇ ଓ ଉତ୍ସବ ସମାଜ (ନାଟ୍ୟଗୋଷ୍ଠୀ–Opera) ଓ କରଣ (ଅଭିନୟ) ପ୍ରଭୃତିଦ୍ୱାରା ନଗରବାସୀଙ୍କୁ ପ୍ରୀତ କରାଉଥିଲେ। ସେହିପରି ରାଜତ୍ୱର ଚତୁର୍ଥ ବର୍ଷରେ ବିଦ୍ୟାଧରମାନଙ୍କର ବାସସ୍ଥଳ ଅର୍ପିତ ପୂର୍ବରୁ (୬) କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବ ରାଜାମାନଙ୍କର ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଧର୍ମ ଓ ନୀତି ଅନୁଯାୟୀ ଶାସନ କରାଇଲେ ଏବଂ ଯେଉଁ ରାଷ୍ଟ୍ରିକ ଓ ଭୋଜକମାନଙ୍କର ଧନରତ୍ନ ଅପହୃତ ହୋଇଥିଲା ଓ ଛତ୍ର ଏବଂ ଭୃଙ୍ଗାର (ଜଳପାତ୍ର) ଫିଙ୍ଗି ଦେଇ ଯେଉଁମାନେ (ପଳାଇ ଯାଉଥିଲେ) ସେମାନଙ୍କ କର୍ତ୍ତୃକ ନିଜର ପାଦ ବନ୍ଦନା କରାଇଥିଲେ। ରାଜତ୍ୱର ପଞ୍ଚମ ବର୍ଷରେ ନନ୍ଦରାଜ କର୍ତ୍ତୃକ ତିନିଶତବର୍ଷ ପୂର୍ବେ (୭) ଉଦ୍‌ଘାଟିତ (ଆରବ୍ଧ) ହୋଇଥିବା (୮) ତ୍ରଣ ଶୂନ୍ୟ ଭୂମିର କୃଷିକର୍ମ, ପଶୁପାଳନ, ବାଣିଜ୍ୟ ଉପଯୋଗୀ ପ୍ରଣାଳୀକୁ ଏକ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ଖୋଳାଇ ନିଜ ନଗର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଆଣିଥିଲେ। ଷଷ୍ଠ ବର୍ଷରେ ରାଜସୂୟ ଯଜ୍ଞ (୯) କରି ନଗରବାସୀ ଓ ଜନପଦବାସୀମାନଙ୍କୁ ଏକ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା (ଦେଇଥିଲେ); ସର୍ବବିଧ କର, ପଣ ଛାଡ଼ ଦେଇଥିଲେ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ପ୍ରକାର ବହୁ ଅନୁଗ୍ରହ ପ୍ରଦର୍ଶନ କରିଥିଲେ। ସପ୍ତମ ବର୍ଷରେ ଖଡ୍‌ଗ, ଛତ୍ର, ଧ୍ୱଜ, ରଥ, ରକ୍ଷୀ, ଯୋଟକଯୁକ୍ତ (୧୦) ଅସଂଖ୍ୟ ଥାଟ ସବୁ ସ୍ଥାନରେ ପ୍ରଦର୍ଶନ ଓ ବହୁଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ମଙ୍ଗଳ କାର୍ଯ୍ୟ କରାଇଥିଲେ। ଅଷ୍ଟମ ବର୍ଷରେ ଅସଂଖ୍ୟ ସେନା ଗହଣରେ ମଥୁରାରେ ପହଞ୍ଚି ଗୋରଥଗିରିକୁ (୧୧) ହତ୍ୟା କରି (ଧ୍ୱଂସ କରି) ରାଜଗୃହବାସୀଙ୍କୁ ପୀଡ଼ାଦେଲେ। ଏମାନଙ୍କର ଦୈନନ୍ଦିନ କର୍ମ କରିବାର ସୁବିଧାପ୍ରଦାନମୂଳକ ଘୋଷଣାଦ୍ୱାରା ଭୀତତ୍ରସ୍ତ (ଗୋରଥଗିରିର) (୧୨) ସେନା ଓ ବାହାନଙ୍କୁ ଉପଯୁକ୍ତ କରିବାପାଇଁ ମଥୁରାକୁ ଫେରିଗଲେ। ଏହିପରି କରିବାଦ୍ୱାରା ନରେନ୍ଦ୍ର (୧୩) ସମସ୍ତ ଗୃହବାସୀ, ସମସ୍ତ ଗୃହପତିମାନଙ୍କୁ ପାନଭୋଜନ ଦେଲେ (ସ୍ୱଚ୍ଛନ୍ଦରେ ଆହାର ବିହାରର ସୁଯୋଗ ଦେଲେ)। ତହିଁରେ ପଲ୍ଲବବହୁଳ କଳ୍ପବୃକ୍ଷ, ଅଶ୍ୱ, ଗଜ, ପଦାତି ଓ ରଥ ସହ କଳିଙ୍ଗକୁ (ଫେରି) ଗଲେ। ସେଠାରେ ସର୍ବଗୃହବାସୀଙ୍କୁ, ରାଜକର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କୁ, ଗୃହପତିମାନଙ୍କୁ, ସମସ୍ତ ବ୍ରାହ୍ମଣ, ଅର୍ହତ ଓ ଶ୍ରମଣଙ୍କୁ ଏକଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ପାନଭୋଜନ ଦେଲେ। ରାଜତ୍ୱର ନବମ ବର୍ଷରେ ବୈଦୁର୍ଯ୍ୟମଣ୍ଡିତ ମହାବିଜୟ ପ୍ରାସାଦ ନାମକ କଳିଙ୍ଗ ରାଜ ନିବାସ ଅଠତିରିଶ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ନିର୍ମାଣ କଲେ। ରାଜତ୍ୱର ଦଶମ ବର୍ଷରେ ତାଙ୍କର ତୃତୀୟ ଯୁଗର ଶେଷାଂଶରେ (୧୪) (ଅର୍ଥାତ୍ ୨୫ଠାରୁ ୩୫ ବର୍ଷର ଶେଷାଂଶରେ) ଏକ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ କଳିଙ୍ଗ ରାଜବଂଶରେ ଜାତ ବ୍ୟକ୍ତି ଓ ପୂର୍ବ ରାଜାମାନଙ୍କର କୀର୍ତ୍ତିର ସଂସ୍କାର କରିଥିଲେ। ରାଜତ୍ୱର ଏକାଦଶ ବର୍ଷରେ ×××ମଣିରତ୍ନ ସହ ପ୍ରସ୍ଥାନ କଲେ। କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବ ରାଜାମାନଙ୍କଦ୍ୱାରା ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ତୃଣ ଓ ବୃକ୍ଷଦ୍ୱାରା ଆଚ୍ଛାଦିତ 'ପୃଥୁଦକ' ନାମକ ସ୍ଥାନକୁ (ତୃଣ ଓ ବୃକ୍ଷ ଅପସାରଣଦ୍ୱାରା) ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ କରାଇଲେ (୧୫) ଓ ସତପରିଆ ସାପ କଣରେ ପରିଣତ ୧୩୩ ବର୍ଷ ପୂର୍ବେ କରାଯାଇଥିବା ତିମିର ଦହ (ହ୍ରଦ) ଭେଦ କଲେ (ବନ୍ଧ କାଟିଦେଲେ)। ରାଜତ୍ୱର ଦ୍ୱାଦଶ ବର୍ଷରେ ଅସଂଖ୍ୟ ସୈନ୍ୟଙ୍କଦ୍ୱାରା ଗୋରଥପଥର (୧୬) ରାଜାମାନଙ୍କୁ ସନ୍ତ୍ରସ୍ତ କରିଥିଲେ। ମଗଧବାସୀମାନଙ୍କର ବିପୁଳ ଭୟ ଜାତ କରାଇ ନିଜର ଗଜ ଅଶ୍ୱମାନଙ୍କୁ ଗଙ୍ଗାରେ ଜଳପାନ କରାଇ ମଗଧରାଜ ବୃହସ୍ପତି

ମିଶ୍ରଙ୍କ (୧) ଦ୍ୱାରା ନିଜର ପାଦ ବନ୍ଦନା କରାଇ ଥିଲେ। ନନ୍ଦରାଜାଙ୍କଦ୍ୱାରା ଅପସାରିତ ହୋଇଥିବା କଳିଙ୍ଗ ଜିନାସନକୁ ଅଙ୍ଗମଗଧରୁ (ଅଙ୍ଗ ଓ ମଗଧ ଦେଶର ସୀମାନ୍ତରୁ) କଳିଙ୍ଗକୁ ହସ୍ତୀ, ଅଶ୍ୱ, ସେନା ପ୍ରଭୃତି ଅସଂଖ୍ୟ ବାହନ ସାହାଯ୍ୟରେ ଅଣାଇଥିଲେ। ଅଙ୍ଗମଗଧବାସୀମାନେ ତାଙ୍କର ପଦବନ୍ଦନା କରିଥିଲେ। ବୀଥି (ରାସ୍ତା), ଚତ୍ୱର, ପରିଖା, ଗୋପୁର (ଦୁର୍ଗାଦିର ପ୍ରଧାନ ଦ୍ୱାର) ଶିଖର (ମନ୍ଦିର) ପ୍ରଭୃତି ନିର୍ମାଣ କରାଇଥିଲେ। ବାସୁକିମାନେ (ବାସୁକି ବା ନାଗପୂଜକମାନେ) ଅସଂଖ୍ୟ ରତ୍ନ ପ୍ରେରଣ କଲେ ଏବଂ ଅଲୌକିକ ଆଶ୍ଚର୍ଯ୍ୟଜନକ ହସ୍ତୀ, ଅଶ୍ୱ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ପଶୁମାନ (ତାଙ୍କ) ନିକଟରେ ଆଣି ପହଞ୍ଚାଇଲେ। ପାଣ୍ଡ୍ୟରାଜା ଅସଂଖ୍ୟ ମୁକ୍ତା, ମଣି, ରତ୍ନ ଆହରଣ କରି ପଠାଇଥିଲେ....ଦେଶବାସୀଙ୍କୁ ବଶୀଭୂତ କଲେ। ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷରେ ଶ୍ରୀମାନ୍ ସୁପ୍ରବର୍ତ୍ତବିଜୟଚକ୍ର (ସୁଖରେ ଦିଗ୍‌ବିଜୟ ସମାପନ କରିଥିବା) ଖାରବେଳ କୁମାରୀ ପର୍ବତରେ ରହୁଥିବା ଅର୍ହତ୍‌ମାନଙ୍କ ଦେହରକ୍ଷା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ରାଜକର୍ମଗୃହୀ, ରାଜଭ୍ରାତା, ରାଜପୁତ୍ର, ରାଜମହିଷୀଙ୍କ ସହ ୧୧୭ଟି ଗୁମ୍ଫା ଖୋଳାଇଥିଲେ, ସତ୍କୃତ ହେଉଥିବା ଶ୍ରମଣମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସବୁଦିଗରୁ ଆସୁଥିବା ନୀତିମାନ୍ ଯତି, ତାପସ, ଋଷିମାନଙ୍କ ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ଲୟନ (ଗୁହାଗୃହ) କରାଇଥିଲେ। ଅର୍ହତମାନଙ୍କ ଗୁହା ନିକଟରେ ପର୍ବତ ଅଗ୍ରରେ ବହୁ ଯୋଜନ ଦୂରରୁ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଖଣିରୁ କଟାହୋଇ ଆସୁଥିବା ପଞ୍ଚତିଶଲକ୍ଷ ପ୍ରସ୍ତରଖଣ୍ଡଦ୍ୱାରା ଶିଳାସ୍ତମ୍ଭ ଓ ଚୈତ୍ୟମାନ କରାଇଥିଲେ। ପାଟଳବର୍ଣ୍ଣ ପ୍ରସ୍ତର ନିର୍ମିତ ବୈଦୁର୍ଯ୍ୟ ଖଚିତ ଚତ୍ୱରରେ ୩୫ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରାବ୍ୟୟରେ ସ୍ତମ୍ଭମାନ ବସାଇଥିଲେ ଓ ବୈଦୁର୍ଯ୍ୟନୀଳଖଚିତ ଅର୍ଦ୍ଧଶତ ତିର୍ଯ୍ୟକ୍-ଚୈତ୍ୟ-ଯଷ୍ଟି ନିର୍ମିତ କରାଇଥିଲେ। ସେ କ୍ଷେମରାଜ (ରକ୍ଷକ), ସେ ବର୍ଦ୍ଧରାଜ (ଉନ୍ନତିଶୀଳ), ଇନ୍ଦ୍ରରାଜ (ଐଶ୍ୱର୍ଯ୍ୟଶାଳୀ) ଓ ଧର୍ମରାଜ। ସେ ଦେଖି, ଶୁଣି, ଅନୁଭବ କରି ମଙ୍ଗଳସାଧନ କରିଛନ୍ତି। ସେ ବିଶିଷ୍ଟଗୁଣରେ ନିପୁଣ। ପାଷଣ୍ଡ (ଅନ୍ୟଧର୍ମୀ)ମାନଙ୍କୁ (ମଧ୍ୟ ସେ) ପୂଜା (ସମ୍ମାନ) କରୁଥିଲେ। ସମସ୍ତପ୍ରକାରର ଦେବମନ୍ଦିର ସଂସ୍କାର କରୁଥିଲେ। ତାଙ୍କର ଚକ୍ର (କର୍ମଗୃହୀ), ଦଳ (ସେନା) ଓ ବାହାନ ଅପ୍ରତିହତ (ଥିଲା)। ସେ ଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀ, ଗୁପ୍ତଚକ୍ର, ରାଜର୍ଷିବଂଶକୁଳ ବିନିଃସୃତ ମହାବିଜୟୀ ରାଜା ଖାରବେଳ ଶ୍ରୀ-xx"

ନୋଟ-(୧) ଏହାକୁ କେହି କେହି 'ଏରେଣ' ବା 'ଏୟିରେଣ' ବୋଲି ପଢ଼ିଛନ୍ତି। ରାଜେନ୍ଦ୍ରଲାଲ ମିତ୍ର ଓ ଇନ୍ଦ୍ରଜୀ ଲେଖିଛନ୍ତି ଯେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜୈନ ପୁସ୍ତକର ଆରମ୍ଭରେ, ନମୋ ଅରି ହନ୍ତାନଂ, ନମୋ ସିଧାନାଂ, ନମୋ ଆରିୟାନାମ୍' ଲେଖାଯିବାର କଥା। ତେଣୁ ସେହି ରୀତି ଅନୁଯାୟୀ ବରୁଆ ଏହାକୁ 'ଆୟେୟଣ' 'ବୋଲି ପଢ଼ିଛନ୍ତି, ଜୟସ୍ୱାଲ୍ ଓ ଷ୍ଟେନ କୋନୋ ମଧ୍ୟ ବହୁଭାବରେ ଏହି ମତକୁ ସମର୍ଥନ କରିଛନ୍ତି।

(୨) ମେଘବାହନ ଶବ୍ଦର ଅର୍ଥ ଇନ୍ଦ୍ର ବା ଐଶ୍ୱର୍ଯ୍ୟଶାଳୀ। ମହାମେଘବାହନ-ମହେନ୍ଦ୍ର-ମହା ଐଶ୍ୱର୍ଯ୍ୟଶାଳୀ।

(୩) ପ୍ରିନ୍‌ସେପ୍, ମିତ୍ର, କନିଂଘାମ୍, ରାଖାଲ ଦାସ ବାନର୍ଜି ଓ ଜୟସ୍ୱାଲ ଏହାକୁ 'ଚେତ' ପଢ଼ିଛନ୍ତି। ଷ୍ଟେନ୍‌କୋନୋ ଏହାକୁ 'ଚେତି' ବୋଲି ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି। ବରୁଆ ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ଦୀର୍ଘ ଆଲୋଚନା କରି 'ଚେତ' ବା 'ଚେତି' ଜାଗାରେ କଳିଙ୍ଗ ରହିବା ଉଚିତ ବୋଲି ମନେ କରନ୍ତି। ପଣ୍ଡିତ ବାନାସର ଆଗ୍ଗ୍ୟଙ୍କ ମତରେ ଏହାର ଅର୍ଥ ମଧ୍ୟ ହୋଇପାରେ-"ଚେଦୀରାଜବଂଶ ଛେଦନକାରୀ।"

(୪) ଓ (୧୪) "ତୃତୀୟ ପୁରୁଷ ଯୁଗ" ସମ୍ପର୍କରେ ବହୁ ଆଲୋଚନା ହୋଇଛି। ଜୟସ୍ୱାଲ୍‌ଙ୍କ ମତରେ ଏହା ଐରକୁଳୋଦ୍ଭବ ତୃତୀୟ ରାଜବଂଶକୁ ବୁଝାଏ। ଡଃ ରମେଶ ମଜୁମଦାରଙ୍କ ମତରେ ଏହା କଳିଙ୍ଗରେ ରାଜତ୍ୱ କରୁଥିବା ତୃତୀୟ ରାଜବଂଶ। ବରୁଆଙ୍କ ମତରେ, ଯୁଗ ଶବ୍ଦର ଅର୍ଥ ଦୁଇ। ତେଣୁ ତୃତୀୟ ପୁରୁଷ ଯୁଗର ଆରମ୍ଭ ଅର୍ଥ କଳିଙ୍ଗ ରାଜବଂଶର ପଞ୍ଚମ ବ୍ୟକ୍ତି। 'ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସ'ର ଲେଖକ ମହତାବ ଏହି ମତକୁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣଭାବେ ସ୍ୱୀକାର କରିଛନ୍ତି। ତେବେ ଏ ମତ ଗ୍ରହଣ କଲେ ରାଜତ୍ୱର ଦଶମବର୍ଷରେ "କଳିଙ୍ଗରାଜ ବଂସାନଂ ତୃତୀୟଯୁଗ ସମାବସାନେ'ର ଅର୍ଥ ସ୍ପଷ୍ଟ ହେଉ ନାହିଁ। କାରଣ, ତା'ପରେ ଖାରବେଳ ବହୁବର୍ଷ ଶାସନ କରିଛନ୍ତି। ପଣ୍ଡିତ ବାନାସର ଆଗ୍ଗ୍ୟଙ୍କ ମତରେ ବରାହମିହିରଙ୍କ 'ବୃହତ୍ ସଂହିତା' ଅନୁଯାୟୀ ବାରବର୍ଷରେ ଏକଯୁଗ ହୁଏ। 'ପୁରୁଷାୟୁଷ' ପରି 'ପୁରୁଷ ଯୁଗ' ଶବ୍ଦର ଅର୍ଥ ଜୀବନର ବାରବର୍ଷ। ତେଣୁ 'ତୃତୀୟ ପୁରୁଷ ଯୁଗେ' ବା'ତୃତୀୟ ପୁରୁଷଯୁଗ ଆରମ୍ଭରେ' ଅର୍ଥ ହେବ ଦ୍ୱିତୀୟ ପୁରୁଷଯୁଗ ଶେଷ ହେବା ପରେ ବା ୨୪ ବର୍ଷ ପରେ। ତା ହେଲେ, ଦଶମବର୍ଷରେ 'ତୃତୀୟ ଯୁଗସମାବସାନେ'ର ଅର୍ଥ ୨୪ ବର୍ଷଠାରୁ ୩୬ ବର୍ଷ କାଳର ଶେଷାଂଶ ବୋଲି ଗ୍ରହଣ କରାଯିବ। ଏହି ବ୍ୟାଖ୍ୟା ଅଧିକ ଯୁକ୍ତିଯୁକ୍ତ ମନେହେବାରୁ ଏଠାରେ ଗ୍ରହଣ କରାଗଲା।

(୫) ଆନ୍ଧ୍ର ଦେଶରେ ରାଜତ୍ୱ କରୁଥିବା ସାତବାହାନ ରାଜବଂଶର ରାଜା।

(୬) ପ୍ରିନସେପ୍ ଓ କନିଂଘାମ୍ ପ୍ରଭୃତି ଏହାକୁ 'ଅହତ ପୁରମ୍' ପଢ଼ିଛନ୍ତି। ଜୟସ୍ୱାଲ୍ ବି ସେହି ମତ ଅନୁସରଣ କରିଛନ୍ତି। ବରୁଆ ଏହାକୁ ଅର୍କତପୁର ବୋଲି ପଢ଼ିଛନ୍ତି।

(୭) 'ତିବସସତ'ର ଅର୍ଥ, ୧୦୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟ ହୋଇପାରେ।

(୮) ଇନ୍ଦ୍ରଜୀ ଓ ଜୟସ୍ୱାଲ୍ ଏହାକୁ 'ତନସୁଲୀୟ ଦାତା' ଓ ବରୁଆ 'ବାଟା' ପଢ଼ିଥିବାରୁ, ତନସୁଲୀୟା ବର୍ମ ଅର୍ଥ କରିଛନ୍ତି। ପ୍ରତ୍ୟେକେ ତନସୁଲୀୟାକୁ ନାମବାଚକ ବିଶେଷ୍ୟରୂପେ ଗ୍ରହଣକରି ଅସୁବିଧାରେ ପଡ଼ିଛନ୍ତି। କିନ୍ତୁ ପାଲୀ ଭାଷାରେ ତଣସୋଲିୟା ଶବ୍ଦର ଅର୍ଥ ତୃଣଶୂନ୍ୟ ଓ ବାଟା (ସଂ-ବାର୍ତ୍ତା) ଶବ୍ଦର ଅର୍ଥ କୃଷିକର୍ମ, ପଶୁପାଳନ ଓ ବାଣିଜ୍ୟ ('ପାଇଅସଦ-ମହଣ୍ଣବୋ'-ହରଗୋବିନ୍ଦ ଦାସ ଶେଠ୍ ପ୍ରଣୀତ) ତେଣୁ ଏଠାରେ 'ତଣସୋଲିୟା

ବାତାପନାଦି'ର ଅର୍ଥ "ତୃଣଶୂନ୍ୟ ଭୂମିଶୂନ୍ୟ କୃଷିକର୍ମ ପଶୁପାଳନ ଓ ବାଣିଜ୍ୟ ଉପଯୋଗୀ ପ୍ରଣାଳୀ" ଦିଆଗଲା ।

(୯) ଜୟସ୍ୱାଲ୍ ଏହାକୁ 'ରାଜସୂୟମ୍' ପଢ଼ିଛନ୍ତି ଓ ତାହା ଅଧିକ ଯୁକ୍ତିଯୁକ୍ତ ବୋଧହେବାରୁ ଏଠାରେ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ବଡୁଆ ଏହାକୁ 'ରାଜସିରିଂ' ପଢ଼ିଛନ୍ତି ।

(୧୦) ବଡୁଆଙ୍କ 'ତୁରଙ୍ଗଶତ ଘଟାନି' ସ୍ଥାନରେ ଜୟସ୍ୱାଲ୍ 'ବଜ୍ରଗୃହବତୀ ଧୃଷିରିତି ଗୃହିଣୀ ସନ୍ମାତୃକ ପଦପୂର୍ଣ୍ଣା ସଜୁମାଗା' ବୋଲି ପଢ଼ିଛନ୍ତି । ରାଖାଲ୍ ଦାସ ବାନାର୍ଜି ମଧ୍ୟ ଏହି ମତ ଗ୍ରହଣ କରି ଖାରବେଳଙ୍କର ରାଣୀ ବଜ୍ରଗୃହ–ରାଜକନ୍ୟା–ଧୃଷିଙ୍କଠାରୁ ସନ୍ତାନ ଜନ୍ମ ହେବାର ଲେଖିଛନ୍ତି ଓ 'ବଜିର ଘର'କୁ ମଧ୍ୟପ୍ରଦେଶର 'ବଇରାଗଡ଼' ବୋଲି ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି ।

(୧୧) ଓ (୧୨) ଗୋରଥଗିରି ରାଜଗୃହର ବହିର୍ଦେଶରେ ଥିବା ଏକ ସୁରକ୍ଷିତ ଦୁର୍ଗ ।

(୧୩) ବଡୁଆ 'ଯେବ ନଟିଦୋ ସବ' ପଢ଼ିଛନ୍ତି ଓ ଷ୍ଟେନ୍ କୋନୋ ଏହାକୁ 'ଯବନରାଜ ଦିମିତ' ପଢ଼ି ଗ୍ରୀକ୍‌ରାଜ ଡିମେଟ୍ରିୟସ୍‌ଙ୍କ (Demetrius) ସହ ଖାରବେଳଙ୍କର ଯୁଦ୍ଧ ହୋଇଥିଲା ବୋଲି ମନ୍ତବ୍ୟ କରିଛନ୍ତି । ରାଖାଲ ଦାସ ବାନାର୍ଜି ଜୟସ୍ୱାଲ ଷ୍ଟେନ୍ କୋନୋଙ୍କ ମତ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି ।

(୧୪) (୪) ରେ ଥିବା ନୋଟ୍ ଦ୍ରଷ୍ଟବ୍ୟ ।

(୧୫) ବଡୁଆ ଏହାକୁ 'କଳିଙ୍ଗପୂବରାଜ ନିବେସିତ ପଥୁଡଗ ଦର୍ଭ ନଗଳେ ନେଙ୍ଗାସୟତି' ବୋଲି ପଢ଼ିଛନ୍ତି ଓ ଏହାକୁ 'କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବରାଜାମାନଙ୍କଦ୍ୱାରା ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ପଥୁନ୍ଦକ' ବନ ମଧ୍ୟକୁ ଲାଙ୍ଗୁଳିଆ ନଦୀକୁ ଆଣିଥିଲେ ବୋଲି ଅର୍ଥ କରିଛନ୍ତି । ସିଲ୍‌ଭି ଲେଭି ଓ ଷ୍ଟେନ୍‌କୋନୋ ଏହାକୁ 'ପିଥୁଣ୍ଡଂ ଗଦଭନାଙ୍ଗଲେନ କାସୟତି' ପାଠକରି 'ପିଥୁଣ୍ଡକୁ ଗର୍ଦ୍ଦଭ ଲାଙ୍ଗଳରେ ଯୁତ କରାଇଥିଲେ ବୋଲି ଅର୍ଥ କରିଛନ୍ତି । ଡଃ ମହତାବ ତାଙ୍କର 'ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସ'ରେ ଏହି ମତ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ରାଖାଲ ଦାସ ବାନାର୍ଜି ଏହି ମତ ଗ୍ରହଣକରି ଦର୍ଶାଇଛନ୍ତି ଯେ ପିଥୁଣ୍ଡ ମୁଷକରାଜ୍ୟ (ବର୍ତ୍ତମାନ ଆନ୍ଧ୍ର ପ୍ରଦେଶ)ର ରାଜଧାନୀ ଥିଲା ଓ ଖାରବେଳ ଏହାକୁ ଜିଣି ପିଥୁଣ୍ଡକୁ ଧ୍ୱଂସକରି ଦେଇଥିଲେ । ପରବର୍ତ୍ତୀ ବାକ୍ୟରେ 'ତମିର' ଶବ୍ଦ 'ଦ୍ରାବିଡ଼' ବା 'ଦ୍ରାମିଳ' ଶବ୍ଦର ଅପଭ୍ରଂଶ ବୋଲି ମନେକରି ବାନାର୍ଜି ମୁଷକ ଏକ ଦ୍ରାବିଡ଼ ରାଜ୍ୟଗୋଷ୍ଠୀ ଥିଲା ବୋଲି ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି ।

ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ପଣ୍ଡିତ ବିନାୟକ ମିଶ୍ରଙ୍କ ମତ ଅଧିକ ସମୀଚୀନ ମନେହେବାରୁ ଏଠାରେ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ପଣ୍ଡିତ ମିଶ୍ର ଏହାକୁ 'ପିଥୁଡଗଦଭନଗଲିନଂ କାସୟତି' ପାଠକରି, ତୃଣ ଓ ବୃକ୍ଷଦ୍ୱାରା ଆଚ୍ଛାଦିତ ପିଥୁଡଗ ନଗରର ସଂସ୍କାର କଲେ' ଅର୍ଥ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ସିଲ୍‌ଭା ଲେଭି ମଧ୍ୟ ଜୈନଶାସ୍ତ୍ର ଉତ୍ତରାଧ୍ୟୟନ–ସୂତ୍ରରୁ ପାଇଛନ୍ତି ଯେ ପିଥୁଡଗ ସମୁଦ୍ର କୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଏକ ପ୍ରସିଦ୍ଧନଗରୀ ଥିଲା ଓ ଏହାର ବାଣିଜ୍ୟଗତ ପ୍ରାଧାନ୍ୟ ଥିଲା । ପଣ୍ଡିତ ବିନାୟକ ମିଶ୍ର ମହାଭାରତ ବନପର୍ବରୁ ନିମ୍ନୋକ୍ତ ଶ୍ଳୋକଟି ଉଦ୍ଧାର କରିଛନ୍ତି–

ପୁଣ୍ୟମାହୁଃ କୁରୁକ୍ଷେତ୍ରଂ କୁରୁକ୍ଷେତ୍ରାତ୍ ସରସ୍ୱତୀମ୍
ସରସ୍ୱତ୍ୟାଶ୍ଚ ତୀର୍ଥାନି ତୀର୍ଥାଭ୍ୟଶ୍ଚ ପୃଥୂଦକମ୍ ।

ଅର୍ଥାତ୍ –

କୁରୁକ୍ଷେତ୍ର ପବିତ୍ର ସ୍ଥାନ, ସରସ୍ୱତୀ କୁରୁକ୍ଷେତ୍ରଠାରୁ ପବିତ୍ରତର, ସରସ୍ୱତୀଙ୍କଠାରୁ ତୀର୍ଥସମୂହ ପବିତ୍ର ଓ ସେମାନଙ୍କଠାରୁ ପୃଥୂଦକ ପୁଣ୍ୟତମ । ଟଲେମୀଙ୍କ ମତରେ କୃଷ୍ଣା ଓ ମହାନଦୀ ନଦୀର ମୁହାଣ ମଧ୍ୟରେ ସମୁଦ୍ରକୂଳରେ ପିଥୁଣ୍ଡ ବା ପୃଥୁଦକ ଅବସ୍ଥିତ ଥିଲା । ତେଣୁ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଯୁକ୍ତି ସହ ପଣ୍ଡିତ ବିନାୟକ ମିଶ୍ର ବର୍ତ୍ତମାନର ପୁରୀସହରକୁ ପୃଥୂଦକ ବୋଲି ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିଛନ୍ତି ।

(୧୬) ରାଖାଲ ଦାସ ବାନାର୍ଜିଙ୍କ ମତରେ ଉତ୍ତରାପଥ ହେଉଛି ଉତ୍ତରପଶ୍ଚିମ ସୀମାନ୍ତ ଅଞ୍ଚଳ ।

(୭) ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ର, ସୁଙ୍ଗ ବା ମିତ୍ରବଂଶର ଜଣେ ରାଜା; ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ରଙ୍କଦ୍ୱାରା ପ୍ରଦତ୍ତ ଲେଖା ଓ ମୁଦ୍ରା ମିଳୁଛି ।

(୧୮) କୁମାରି ଶବ୍ଦର ଅର୍ଥ ଅର୍ହତ ଉପାସକବିଶେଷ (ହେମଚନ୍ଦ୍ର । ଉଦ୍ୟୋତ କେଶରୀଙ୍କ ଖଣ୍ଡଗିରି ଶିଳାଲେଖରେ 'କୁମାରପର୍ବତସ୍ଥାନେ' ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି । ମନେହୁଏ କୌଣସି ବିଶିଷ୍ଟ ଜୈନସମ୍ପ୍ରଦାୟ ରହୁଥିବାରୁ ଖଣ୍ଡଗିରିକୁ କୁମାର ପର୍ବତ ବା କୁମାରୀ ପର୍ବତ କୁହା ଯାଉଥିଲା । ପଣ୍ଡିତ ବିନାୟକ ମିଶ୍ରଙ୍କ ମତରେ, କାର୍ତ୍ତିକେୟଙ୍କର ଏକ ନାମ କୁମାର ଓ ଅନ୍ୟ ନାମ ସ୍କନ୍ଦ । ଏହି ଜୈନ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ବିଶେଷ କାର୍ତ୍ତିକେୟ ଆରାଧନା କରୁଥିବାରୁ ପର୍ବତର ନାମ କୁମାରପର୍ବତ ବା ସ୍କନ୍ଦଗିରି । ସ୍କନ୍ଦଗିରିରୁ କାଳକ୍ରମେ ଖଣ୍ଡଗିରି ହେବା ସମ୍ଭବପର ।

(ଖ) ମାୟାଧର ମାନସିଂହଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସମ୍ପାଦିତ ଓ ସଂକଳିତ 'ଜ୍ଞାନକୋଷ'ରୁ

# ମହାରାଜା ଖାରବେଳ

**ଡଃ ଯଜ୍ଞ କୁମାର ସାହୁ**

ଖାରବେଳଙ୍କ ଜୀବନୀ ଓ କୃତିତ୍ୱ ସମ୍ପର୍କରେ ଏକ ନିର୍ଭରଯୋଗ୍ୟ ବିବରଣୀ ଉଦୟଗିରିର ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖରେ ସଂରକ୍ଷିତ ହୋଇ ରହିଅଛି । ସେ ଥିଲେ କଳିଙ୍ଗ ରାଜବଂଶର ତୃତୀୟ ରାଜା । ତାଙ୍କର ପିତାମହ ମହାମେଘବାହନ ଏହି ବଂଶର ପ୍ରତିଷ୍ଠାତା ଥିଲେ । ତାଙ୍କର ପିତାଙ୍କର ନାମ ଚେତରାଜ ବା ଚୈତ୍ୟରାଜ ଥିଲା ବୋଲି ଅଭିଲେଖର ପ୍ରଥମ ପଂକ୍ତିରୁ ପ୍ରତୀତ ହୁଏ । କୁମାର କ୍ରୀଡ଼ାରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ଜୀବନର ପ୍ରଥମ ପନ୍ଦର ବର୍ଷ ଅତିବାହିତ ହୋଇଥିଲା । ଇତିମଧ୍ୟରେ ସେ ଲେଖ (ସାହିତ୍ୟ), ରୂପ (ମୁଦ୍ରାବିଜ୍ଞାନ), ଗଣନା (ଗଣିତ ଶାସ୍ତ୍ର), ବ୍ୟବହାର (ଆଇନ ଶାସ୍ତ୍ର) ଓ ବିଧି (ପ୍ରଶାସନିକ ବିଦ୍ୟା) ପ୍ରଭୃତି ବିଷୟରେ ନିପୁଣତା ଲାଭ କରିଥିଲେ 'ଏବଂ ଅନ୍ୟ ସବୁପ୍ରକାର ବିଦ୍ୟାଶିକ୍ଷା କରିଥିଲେ ।

ଏହାପରେ ଦୀର୍ଘ ନଅବର୍ଷ କାଳ ଯୁବରାଜ ପଦବୀରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଥାଇ ରାଜ୍ୟଶାସନ କାର୍ଯ୍ୟ ତଦାରଖ କରୁଥିଲେ ଏବଂ ୨୪ ବର୍ଷ ବୟସ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇ ୨୫ ବର୍ଷ ବୟସରେ ପଦାର୍ପଣ ହେଲା ପରେ ସିଂହାସନରେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହୋଇ ମହାରାଜ ପଦବୀ ଗ୍ରହଣ କଲେ । ଏଥିରୁ ସୂଚିତ ହୁଏ ଯେ ଖାରବେଳଙ୍କୁ ମାତ୍ର ୧୫ ବର୍ଷ ହେବା ସମୟରେ ତାଙ୍କର ପିତା ଅକାଳ ମୃତ୍ୟୁବରଣ କରିଥିଲେ ଏବଂ ସେ ସେହି ସମୟରେ ନାବାଳକ ଥିବାରୁ ଯୁବରାଜ ପଦବୀରେ ଅଧିଷ୍ଠିତ ରହି ରାଜପ୍ରତିନିଧି ଓ ରାଜମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ସହାୟତାରେ ନଅବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ରାଜ୍ୟଶାସନ ପରିଚାଳନା କଲେ । ୨୫ ବର୍ଷରେ ପଦାର୍ପଣ ପୂର୍ବକ ପୂର୍ଣ୍ଣବୟସ୍କ ହେଲା ପରେ ସେ ସ୍ୱାଧୀନ ଓ ସାର୍ବଭୌମ ରାଜା ରୂପେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହେଲେ । ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖର ଏହି ଅଂଶରୁ ସୂଚିତ ହୁଏ ଯେ, ପ୍ରାଚୀନ କାଳରେ କୌଣସି ବ୍ୟକ୍ତି ୨୫ ବର୍ଷ ବୟସରେ ପଦାର୍ପଣ କଲା ପରେ ସାଂସାରିକ ଜୀବନରେ ପ୍ରବେଶ କରି ପାରୁଥିଲା । ଏହା ଥିଲା ବ୍ରହ୍ମଚର୍ଯ୍ୟାଶ୍ରମର ପରିସମାପ୍ତି ଓ ଗୃହସ୍ଥାଶ୍ରମର ଆରମ୍ଭ ।

## ଖାରବେଳଙ୍କ ସାମରିକ କୃତିତ୍ୱ

ଶୁଙ୍ଗ କାଣ୍ୱ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଧ୍ୱଂସାବଶେଷରୁ ଅଙ୍ଗ ଓ ମଗଧରେ ମିତ୍ର ରାଜବଂଶ, କଳିଙ୍ଗରେ ଚେଦିରାଜବଂଶ ମହାରାଷ୍ଟ୍ର ଅଞ୍ଚଳରେ ସାତବାହନ ରାଜବଂଶର ଅଭ୍ୟୁତ୍ଥାନ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ସାର୍ବଭୌମତ୍ୱ ପାଇଁ ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ସଂଘର୍ଷ ଅନିବାର୍ଯ୍ୟ ଥିଲା । ଖ୍ରୀଷ୍ଟପୂର୍ବ ପ୍ରଥମ ଶତକର ଦ୍ୱିତୀୟାର୍ଦ୍ଧରେ ମିତ୍ରବଂଶର ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ର, ଚେଦିବଂଶର ଖାରବେଳ ଏବଂ ସାତବାହାନ ବଂଶର ସାତକର୍ଣ୍ଣୀ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ଥିଲେ । ଏହି ତ୍ରିଶକ୍ତି ସଂଘର୍ଷରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ଭୂମିକା ଗୌରବମୟ ଥିଲା ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ଅପ୍ରତିହତ ସୈନ୍ୟବାହିନୀ ହୟ (ଅଶ୍ୱ), ଗଜ (ହସ୍ତୀ), ନର (ପଦାତିକ) ଓ ରଥ (ରଥ) ସମନ୍ୱିତ ଥିଲା ବୋଲି ଅଭିଲେଖରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ ଅଛି । ସିଂହାସନ ଆରୋହଣ ପରେ ସେ ଏହି ସେନାବାହିନୀକୁ ସୁସଙ୍ଗଠିତ କରି ରାଜତ୍ୱର ଦ୍ୱିତୀୟ ବର୍ଷରେ ସାତବାହନ ସାମ୍ରାଜ୍ୟ ବିରୁଦ୍ଧରେ ତାଙ୍କର ପ୍ରଥମ ସାମରିକ ଅଭିଯାନ ଆରମ୍ଭ କଲେ । ଏହି ସମୟରେ ପ୍ରଥମ ସାତକର୍ଣ୍ଣୀ ସାତବାହନ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଅଧିପତି ଥିଲେ । ଖାରବେଳଙ୍କ ସେନାବାହିନୀ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କୁ ଭ୍ରୂକ୍ଷେପ ନ କରି (ଅଚିତ ସ୍ଥିତୀସାତକର୍ଣ୍ଣୀ) କହ୍ନବେଣା ବା କୃଷ୍ଣାନଦୀ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅଗ୍ରସର ହେଲେ ଏବଂ ଅସିକ ନଗରୀ ଉପରେ ଆକ୍ରମଣ କଲେ । ଖାରବେଳ ଏହି ଅଭିଯାନରେ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ସଫଳତା ହାସଲ କରିପାରି ନଥିଲେ ଏବଂ ଶୂନ୍ୟ ହସ୍ତରେ ରାଜଧାନୀ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀକୁ ଫେରି ଯାଇଥିଲେ ବୋଲି ମନେହୁଏ । ଏହା ପରେ ସେ ଅବିହିତ ବିଦ୍ୟାଧର ରାଜ୍ୟର ଯୁଦ୍ଧପ୍ରିୟ ଲୋକଙ୍କୁ ସଙ୍ଗଠିତ କରି ସେନାବାହିନୀକୁ ଅଧିକ ଶକ୍ତିଶାଳୀ କରିନେଲେ । ଅଶୋକଙ୍କ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର କଳିଙ୍ଗ ଅଭିଲେଖର ଆଟବିକ ରାଜ୍ୟ ଏବଂ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖର ବିଦ୍ୟାଧର ରାଜ୍ୟ ଏକ ଥିଲା ଏବଂ ତାହା ଆଧୁନିକ କଳାହାଣ୍ଡି—କୋରାପୁଟର ପାର୍ବତ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳକୁ ବୁଝାଉଥିଲା ।

ରାଜତ୍ୱର ଚତୁର୍ଥ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ଏହି ନୂତନ ସେନାବାହିନୀର ନେତୃତ୍ୱ ନେଇ ପୁଣିଥରେ ସାତବାହନ ସାମ୍ରାଜ୍ୟ ଉପରେ ଆକ୍ରମଣ କଲେ । ଏହାର ଅବ୍ୟବହିତ ପୂର୍ବରୁ ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କ ଅକାଳ ମୃତ୍ୟୁ ହୋଇ ଯାଇଥିଲା ଏବଂ ତାଙ୍କର ପୁତ୍ରଦ୍ୱୟ ବେଦଶ୍ରୀ ଓ ଶକ୍ତି ନାବାଳକ ଥିବାରୁ ରାଜ୍ୟର ଶାସନଡୋରି ବିଧବାରାଣୀ ନୟାନିକାଙ୍କ ହସ୍ତରେ ନ୍ୟସ୍ତ ଥିଲା । ଖାରବେଳ ସାତବାହନଙ୍କ ଏହି ଦୁର୍ଦ୍ଦିନର ସୁଯୋଗ ନେଲେ । ରାଣୀ ନୟାନିକା ଖାରବେଳଙ୍କ ଆକ୍ରମଣକୁ ପ୍ରତିହତ କରିବା ପାଇଁ ନିଜର ଶକ୍ତିଶାଳୀ ସାମନ୍ତ ରାଷ୍ଟ୍ରିକ ଓ ଭୋଜକ ରାଜ୍ୟର ଅଧିପତିଦ୍ୱୟଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ସେନା ବାହିନୀ ପ୍ରେରଣ କଲେ । ମାତ୍ର ସେମାନେ ପରାସ୍ତ ହୋଇ ଖାରବେଳଙ୍କ ପଦବନ୍ଦନା କରିବା ପାଇଁ ବାଧ୍ୟ ହେଲେ । ଏହି ଆକ୍ରମଣ ଫଳରେ ସାତବାହନ ଶକ୍ତି

ଭୂଷିଭୂତ ହେଲା ଏବଂ ସେହି ସାମ୍ରାଜ୍ୟ ପ୍ରାୟ ଏକଶତ ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମୁଣ୍ଡଟେକି ପାରିଲା ନାହିଁ। ଅନ୍ୟ ପକ୍ଷରେ ଏହାଦ୍ୱାରା ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜନୈତିକ ପ୍ରଭାବ ପୂର୍ବ ସାଗରରୁ ପଶ୍ଚିମ ସାଗର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ପରିବ୍ୟାପ୍ତ ହେଲା।

ଏହା ପରେ ଦୀର୍ଘ ତିନିବର୍ଷ କାଳ ଖାରବେଳ ସାମରିକ ଅଭିଯାନରୁ ବିରତ ରହି ଜନ ମଙ୍ଗଳ କାର୍ଯ୍ୟରେ ବ୍ୟସ୍ତ ରହିଲେ। ତଦନନ୍ତର ରାଜତ୍ୱର ଅଷ୍ଟମ ବର୍ଷରେ ସେ ଉତ୍ତର ଭାରତ ଅଭିଯାନରେ ବାହାରି ଗୋରଥଗିରି ଉପରେ ଆକ୍ରମଣପୂର୍ବକ ରାଜଗୃହକୁ ଆତଙ୍କିତ କଲେ। ଏହି ସମୟରେ ଜଣୈକ ଯବନରାଜା ମଥୁରା ଅଧିକାର କରିନେଇ ପାଟଳୀପୁତ୍ର ଅଭିମୁଖରେ ନିଜସ୍ୱ ଅଭିଯାନରେ ଅଗ୍ରସର ହେଉଥିଲେ। ମାତ୍ର ଖାରବେଳଙ୍କ ସାମରିକ କୃତିତ୍ୱର ସମ୍ବାଦ ପାଇ ସେ ଆଉ ଆଗେଇବାକୁ ସାହସ କଲେ ନାହିଁ ଏବଂ ମଥୁରା ଅଭିମୁଖେ ପ୍ରତ୍ୟାବର୍ତ୍ତନ କଲେ। ଖାରବେଳ ଯବନମାନଙ୍କର ଅନୁଧାବନ କରି ମଥୁରାରୁ ମଧ୍ୟ ସେମାନଙ୍କୁ ବହିଷ୍କାର କଲେ। ଯବନରାଜାଙ୍କ ନାମର କେବଳ ମଧ୍ୟମ ଅକ୍ଷର 'ମ' ଅଭିଲେଖରେ ପାଠ କରାଯାଇ ପାରିଛି। କେତେକ ଗବେଷକ ଏହା ଦିମିତ ବା ଡିମେଟ୍ରିୟସ୍ ହୋଇପାରେ ବୋଲି ଅନୁମାନ କରନ୍ତି। ମାତ୍ର ତାହା ଗ୍ରହଣଯୋଗ୍ୟ ନୁହେଁ। ସେ ଯାହାହେଉ, ଖାରବେଳ ଜୈନପୀଠ ମଥୁରାକୁ ବୈଦେଶିକ କବଳରୁ ଉଦ୍ଧାରକରି ଏକ ମହନୀୟ କାର୍ଯ୍ୟ ସାଧନ କରିଥିଲେ। ଏହି ଘଟଣାକୁ ସ୍ମରଣୀୟ କରି ରଖିବା ପାଇଁ ସେ ରାଜଧାନୀକୁ ଫେରିବା ପରେ ଅଜସ୍ର ଅର୍ଥରେ ଏକ ବିରାଟ ମହାବିଜୟ ପ୍ରାସାଦ ନିର୍ମାଣ କଲେ।

ରାଜତ୍ୱର ଦଶମ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ପୁଣିଥରେ ଉତ୍ତର ଭାରତ (ଭାରତବର୍ଷ) ଅଭିମୁଖେ ଯୁଦ୍ଧଯାତ୍ରା କରି ଅନେକ ରାଜାଙ୍କୁ ପରାସ୍ତ କଲେ ଏବଂ ବହୁ ଧନରତ୍ନ ସହ ଏକାଦଶ ବର୍ଷର ପ୍ରାରମ୍ଭରେ କଳିଙ୍ଗକୁ ଫେରି ଆସିଲେ।

ଏହାପରେ ସୁଦୂର ଦାକ୍ଷିଣାତ୍ୟର ତାମିଲ ରାଜ୍ୟମାନଙ୍କ ଉପରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ଆଖି ପଡ଼ିଲା। ସେହି ଅଞ୍ଚଳରେ ଚୋଳ, ପାଣ୍ଡ୍ୟ, ସତ୍ୟପୁତ୍ର, କେରଳ ପୁତ୍ର ଏବଂ ତାମ୍ରପର୍ଣ୍ଣୀ (ସିଂହଳ) ପ୍ରଭୃତି ରାଜ୍ୟ ତାମିଲ ସଙ୍ଘ ନାମକ ଏକ ସାମରିକ ମେଣ୍ଟ ଗଢ଼ିଥିଲେ। ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖରେ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି ଯେ ଏହି ସଙ୍ଘ ପ୍ରାୟ ତେରଶହ ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅଜେୟ ଓ ଅଦମ୍ୟ ହୋଇ ରହିଥିଲା। ନନ୍ଦରାଜା ମହାପଦ୍ମ ଅଥବା ମୌର୍ଯ୍ୟରାଜ ଚନ୍ଦ୍ରଗୁପ୍ତ ଓ ଅଶୋକ ତାମିଲ ସଙ୍ଘକୁ ଜୟ କରିପାରି ନ ଥିଲେ, ମାତ୍ର ଖାରବେଳ ରାଜତ୍ୱର ଏକାଦଶ ବର୍ଷରେ ଏହି ସଙ୍ଘର ଧ୍ୱଂସ ସାଧନ ପାଇଁ ବଦ୍ଧପରିକର ହୋଇ ଦାକ୍ଷିଣାତ୍ୟ ଆକ୍ରମଣ କଲେ। କଳିଙ୍ଗ ଓ ତାମିଲ ସଙ୍ଘ ମଧ୍ୟରେ ଏହି ଯୁଦ୍ଧ ଉଭୟ ସମୁଦ୍ର ପଥ ଓ ସ୍ଥଳପଥରେ ଚାଲିଲା। ଖାରବେଳଙ୍କୁ ଏଥିରେ ବହୁସଂଖ୍ୟକ ହାତୀ ଓ ନାବ ହରାଇବାକୁ ପଡ଼ିଲା। ମାତ୍ର ଅବଶେଷରେ ସେ ବିଜୟଲାଭ କଲେ ଏବଂ ପାଣ୍ଡ୍ୟରାଜା ତାମିଲ ସଙ୍ଘର ମୁଖ୍ୟରୂପେ ଖାରବେଳଙ୍କୁ ଅନେକ ମଣିମାଣିକ୍ୟ ଉପହାର ପ୍ରଦାନ କରି ତାଙ୍କର ବଶ୍ୟତା ସ୍ୱୀକାର କଲେ। ଏହାପରେ ତାମିଲ ସଙ୍ଘର ଅବସାନ ହେଲା।

ରାଜତ୍ୱର ଦ୍ୱାଦଶ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ତୃତୀୟଥର ପାଇଁ ଉତ୍ତର-ଭାରତ ଅଭିମୁଖେ ଯୁଦ୍ଧଯାତ୍ରା କରି ଅନେକ ରାଜାଙ୍କୁ ପରାସ୍ତ ଓ ବଶୀଭୂତ କଲେ। ପ୍ରତ୍ୟାବର୍ତ୍ତନ ସମୟରେ ସେ ଗଙ୍ଗା କୂଳରେ ଶିବିର ସ୍ଥାପନ କରି ମଗଧ ଉପରେ ଆକ୍ରମଣ ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତୁତ ହେଲେ। ଅଙ୍ଗ ଓ ମଗଧର ରାଜା ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ର ଖାରବେଳଙ୍କୁ ପ୍ରତିହତ କରି ନପାରି ତାଙ୍କର ପଦ ବନ୍ଦନା କରିବାକୁ ବାଧ୍ୟ ହେଲେ। ଏହି ଗୌରବମୟ ବିଜୟରେ କଳିଙ୍ଗ ମଗଧ ସମ୍ରାଟ ମହାପଦ୍ମ ନନ୍ଦ ଓ ଅଶୋକ ମୌର୍ଯ୍ୟଙ୍କ ହାତରେ ପୂର୍ବର ପରାଜୟର ପ୍ରତିଶୋଧ ନେଇପାରିଲା। ମହାପଦ୍ମ ନନ୍ଦ କଳିଙ୍ଗରୁ ଅନେକ ଧନରତ୍ନ ଓ କଳିଙ୍ଗ ଜିନ ମୂର୍ତ୍ତି ନେଇ ଯାଇଥିଲେ। ଖାରବେଳ ଅଙ୍ଗ-ମଗଧରୁ ଆହୁରି ଅଧିକ ଧନରତ୍ନ ସହ କଳିଙ୍ଗ ଜିନଙ୍କୁ ଫେରାଇ ଆଣିଲେ। ଏହାଦ୍ୱାରା କଳିଙ୍ଗର ସମ୍ମାନ ଓ ଗୌରବ ବୃଦ୍ଧିପାଇଲା ଏବଂ ଆକୁମାରିକା ହିମାଚଳ ସମଗ୍ର ଭାରତରେ ଏହି ଦେଶର ଶକ୍ତି ଓ ପ୍ରଭାବ ଅନୁଭୂତ ହେଲା। ଖାରବେଳ ଜଣେ ଦିଗ୍‌ବିଜୟୀ ବୀର ଭାବେ ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସରେ ସ୍ମରଣୀୟ ଓ ମହନୀୟ ହୋଇ ରହିଅଛନ୍ତି।

## ଜନମଙ୍ଗଳ କାର୍ଯ୍ୟ

ପ୍ରଜାରଞ୍ଜନ ଥିଲା ଖାରବେଳଙ୍କ ମୁଖ୍ୟ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ। ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଆମୋଦପ୍ରମୋଦ ଉପରେ ସେ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ପ୍ରଦାନ କଲେ। ସାମରିକ ଅଭିଯାନରେ ମଧ୍ୟ ଦେଶ ଜୟ ଅପେକ୍ଷା ଆପଣାର ପ୍ରଜାଙ୍କୁ ଉଲ୍ଲସିତ କରିବା ପାଇଁ ସେ ଆଗ୍ରହୀ ଥିଲେ। ତେଣୁ ସେ ମଥୁରାରୁ କଳ୍ପବୃକ୍ଷ, ମଗଧରୁ କଳିଙ୍ଗ ଜିନ ଏବଂ ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରୁ ଅପହୃତ ଧନ ସମ୍ପତ୍ତି, ମଣିମୁକ୍ତା ଓ ନାନାପ୍ରକାର ଦ୍ରବ୍ୟ ଆଣି ରାଜଧାନୀରେ ପ୍ରଦର୍ଶନପୂର୍ବକ ପ୍ରଜାଗଣଙ୍କୁ ଆମୋଦିତ କରିଥିଲେ।

ସିଂହାସନ ଆରୋହଣ ପରେ ରାଜତ୍ୱର ପ୍ରଥମ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ରାଜଧାନୀ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀକୁ ସୌନ୍ଦର୍ଯ୍ୟମୟ କରିବାକୁ ୩୫ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟ କଲେ। ଏହା ପୂର୍ବରୁ ଏକ ଭୟଙ୍କର ବାତ୍ୟାଯୋଗୁଁ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀର ଅନେକ କ୍ଷୟକ୍ଷତି ହୋଇଥିଲା। ଖାରବେଳ ସେ ସବୁର ସଂସ୍କାର ସାଧନ କଲେ। ଏହାବ୍ୟତୀତ ସେ କେତେକ ମନୋରମ ଉଦ୍ୟାନ ନିର୍ମାଣ କଲେ ଏବଂ ଶୀତଳ ଜଳପୂର୍ଣ୍ଣ ସରୋବରମାନଙ୍କୁ ପାହାଚ ଓ ପାଚେରୀରେ ପରିବେଷ୍ଟିତ କଲେ।

କ୍ରୀଡ଼ା ଓ ସଙ୍ଗୀତ ପ୍ରତି ଖାରବେଳଙ୍କର ବିଶେଷ ଅନୁରାଗ ଥିଲା ଏବଂ ସେ ସବୁର ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା ପାଇଁ ସେ ଆଗ୍ରହୀ ଥିଲେ। ରାଜତ୍ୱର ତୃତୀୟ ବର୍ଷରେ ସେ ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକାର କ୍ରୀଡ଼ା ଉତ୍ସବ (ଦପ) ଏବଂ ନୃତ୍ୟ, ଗୀତ ଓ ବାଦ୍ୟର ଆୟୋଜନ କରି ପ୍ରଜାଙ୍କର ଆନନ୍ଦ ବର୍ଦ୍ଧନ କରିଥିଲେ। ଏହାଛଡ଼ା ସେ କେତେକ ସମାଜ ଉତ୍ସବର ଅନୁଷ୍ଠାନ କରିଥିଲେ। ଏହି ପ୍ରକାର ଉତ୍ସବରେ

ଲୋକେ ନାନାବିଧ ଆମୋଦ ପ୍ରମୋଦରେ ଅଂଶଗ୍ରହଣ କରୁଥିଲେ । ଅଭିଲେଖର ଭାଷାରେ ଏହି ସମୟରେ ରାଜଧାନୀ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀ ସତେ ଯେପରି ନାଚି ଉଠୁଥିଲା (କୀଡ଼ାପୟତି ନଗରମ୍) । ଅଶୋକ ମୌର୍ଯ୍ୟଙ୍କ ସମୟରୁ ବଡ଼ଶଠି ବଳସମ୍ପନ୍ନ ତୂର୍ଯ୍ୟତ୍ରିକା (ଗୀତ, ନାଟ୍ୟ ଓ ବାଦ୍ୟ) ଅବହେଳିତ ହୋଇ ରହିଥିଲା । ମାତ୍ର ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱକାଳରେ ତାହାର ପୁନରଭ୍ୟୁଦୟ ହେଲା । ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ରାଣୀ ଗୁମ୍ଫାରେ ଖୋଦିତ ସଙ୍ଗୀତ ନାଟକର ଏକ ଦୃଶ୍ୟ ଆପଣମାନଙ୍କର ଦୃଷ୍ଟି ଆକର୍ଷଣ କରେ । ଏଥିରେ ଜଣେ ନୃତ୍ୟରତା ରମଣୀ ଏବଂ ବିଭିନ୍ନ ବାଦ୍ୟଯନ୍ତ୍ର ସହିତ ତା'ର ଦ୍ୱରିଜଣ ସଙ୍ଗିନୀ ପ୍ରଦର୍ଶିତ ହୋଇଥାନ୍ତି । ଏହାଛଡ଼ା ଏଥିରେ ମହାରାଜା ଖାରବେଳ ରାଣୀଦ୍ୱୟଙ୍କ ଗହଣରେ ଏବଂ କେତେକ ପାରିଷଦଙ୍କ ସହିତ ଉପସ୍ଥିତ ରହି ନୃତ୍ୟଗୀତ ଉପଭୋଗ କରୁଥିବାର ଚିତ୍ର ରହିଅଛି । ଗୁମ୍ଫାର ଏହି ଦୃଶ୍ୟ ଖାରବେଳଙ୍କର ସଙ୍ଗୀତ ପ୍ରତି ଅନୁରାଗର ମୂକସାକ୍ଷୀ ରୂପେ ଅଦ୍ୟାପି ରହିଅଛି ।

ରାଜତ୍ୱର ପଞ୍ଚମ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ତିନିଶ ବର୍ଷ ପୂର୍ବେ ନନ୍ଦରାଜା ମହାପଦ୍ମଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଖୋଦିତ ଏକ ଜଳସ୍ରୋତକୁ ବିସ୍ତାରିତ କରାଇ ତନୀସୁଲିଆ ବାଟ ଦେଇ ରାଜଧାନୀ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀରେ ପ୍ରବେଶ କରାଇଥିଲେ । ଏହା ରାଜ୍ୟର କୃଷିପାଇଁ, ଲୋକଙ୍କର ସ୍ନାନ ଓ ସନ୍ତରଣ ପାଇଁ ଏବଂ ପାନୀୟଜଳ ପାଇଁ ସହାୟକ ଥିଲା । ରାଜତ୍ୱର ଷଷ୍ଠ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ରାଜ ଐଶ୍ୱର୍ଯ୍ୟର ସନ୍ଦର୍ଶନ ପାଇଁ (ରାଜସେୟଂ ସଂଦସୟଂ) ଜନସାଧାରଣଙ୍କଠାରୁ ଅନେକ କର ପ୍ରତ୍ୟାହାର କରିନେଲେ । ଏହାଦ୍ୱାରା ତାଙ୍କୁ ବହୁ ଶତସହସ୍ର ମୁଦ୍ରା ପରିହାର କରିବାକୁ ପଡ଼ିଥିଲେ ହେଁ ବୈଦେଶିକ ଧନରେ କୋଷାଗାର ପରିପୂର୍ଣ୍ଣ ଥିବାରୁ ସେ ଏତାଦୃଶ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇପାରିଥିଲେ । ଖୁବ୍ ସମ୍ଭବ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଣୀ ବଜିରଘର ରାଜକୁମାରୀ ଅନ୍ତଃସତ୍ତ୍ୱା ହେବା ଅବସରରେ ଖାରବେଳ ପୌର ତଥା ଜନପଦ ଅଞ୍ଚଳରୁ ଏହି କର ଭାର ପ୍ରତ୍ୟାହାର କରିନେଇଥିଲେ ବୋଲି ମନେହୁଏ । ସପ୍ତମ ବର୍ଷର ପ୍ରାରମ୍ଭରେ ଏହି ରାଣୀଙ୍କର ଏକ ସନ୍ତାନ ଜାତ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ଖାରବେଳ ପିତୃତ୍ୱ ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇଥିଲେ । ରାଜତ୍ୱର ନବମ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ଜୈନତୀର୍ଥ ମଥୁରାକୁ ଯବନ କବଳରୁ ମୁକ୍ତ କଲାପରେ ବିରାଟ ମହାବିଜୟ ପ୍ରାସାଦ ୩୮ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟରେ ନିର୍ମାଣ କଲେ । ଏହା ସମ୍ଭବତଃ ତାଙ୍କ ରାଜତ୍ୱର ଶେଷ ସାଧାରଣ କାର୍ଯ୍ୟଥିଲା । ଏହାପରେ ତାଙ୍କର ଜନମଙ୍ଗଳ କାର୍ଯ୍ୟ ସବୁ ପ୍ରାୟତଃ ଧର୍ମ ଉପରେ ପର୍ଯ୍ୟବସିତ ହେଲା ଏବଂ ସେ ଆମୋଦ ପ୍ରମୋଦ ତଥା ସାମରିକ ଅଭିଯାନ ପରିତ୍ୟାଗ କରି ଧର୍ମ କାର୍ଯ୍ୟରେ ମନୋନିବେଶ କଲେ ।

## ଧର୍ମନୀତି

ଖାରବେଳ ଏକ ଜୈନ ରାଜପରିବାରରେ ଜନ୍ମଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ । ତାଙ୍କର ପୂର୍ବପୁରୁଷଗଣ ବଂଶ ପରମ୍ପରାକ୍ରମେ ଜୈନ ଥିଲେ । ସୁତରାଂ ଜୈନଧର୍ମର ଗୌରବ ବର୍ଦ୍ଧନ ତାଙ୍କର ସ୍ୱାଭାବିକ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ଥିଲା । ସେ ଜୈନ ଧର୍ମର ଉଭୟ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ଶ୍ୱେତାମ୍ବର ଓ ଦିଗମ୍ବରମାନଙ୍କୁ ସମାନଭାବରେ ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା ଅର୍ପଣ କରିଥିଲେ ବୋଲି ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖରୁ ଜଣାଯାଏ । ଏହି ଅଭିଲେଖର ଆରମ୍ଭରେ ସେ ଅର୍ହତ ଓ ସିଦ୍ଧମାନଙ୍କୁ ପ୍ରଣତି ଜଣାଇ ଲେଖିଛନ୍ତି—ନମୋ ଅରହଂତାନଂ, ନମୋ ସବସିଧାନମ୍—ଅର୍ଥାତ୍ ଅର୍ହତମାନଙ୍କୁ ମୋର ନମସ୍କାର' ଏବଂ ସବୁ ସିଦ୍ଧମାନଙ୍କୁ ମୋର ନମସ୍କାର । ଜୈନ ଧର୍ମରେ ଦିଗମ୍ବର ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଅର୍ହତ ନାମରେ ଏବଂ ଶ୍ୱେତାମ୍ବର ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ସିଦ୍ଧ ନାମରେ ଅଭିହିତ ହୋଇଥାନ୍ତି । ଅଭିଲେଖରେ ବର୍ଦ୍ଧମଙ୍ଗଳ, ସ୍ୱସ୍ତିକ, ନନ୍ଦିପଦ ଓ ବୃକ୍ଷ ଚୈତ୍ୟର ଚିହ୍ନ ପ୍ରଦର୍ଶିତ ହୋଇଅଛି । ଏହିସବୁ ଜୈନ ଧର୍ମରେ ଶୁଭ ପ୍ରତୀକ ରୂପେ ଗୃହୀତ । ଖାରବେଳ ଜଣେ ଜୈନଧର୍ମୀ ଥିଲେ ବୋଲି ଏଥିରୁ ସୂଚିତ ହୁଏ ।

ସାମରିକ ଅଭିଯାନ ସମୟରେ ଖାରବେଳ କେତେକ ଜୈନତୀର୍ଥ ପରିଦର୍ଶନର ସୁଯୋଗ ଲାଭ କରିଥିଲେ । ଏହି ଅବସରରେ ସେ ଉତ୍ତରରେ ମଥୁରା, ପଶ୍ଚିମରେ ଶତ୍ରୁଞ୍ଜୟ ଓ ଦକ୍ଷିଣରେ ବେଲାଗୋଲା ପ୍ରଭୃତି ସ୍ଥାନ ପରିଦର୍ଶନ କରିଥିଲେ ବୋଲି ମନେହୁଏ । ରାଜତ୍ୱର ଅଷ୍ଟମ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ଜୈନତୀର୍ଥ ମଥୁରାକୁ ଯବନ କବଳରୁ ଉଦ୍ଧାର କରିଥିଲେ ଏବଂ ସେଠାରୁ ସେ କଳ୍ପବୃକ୍ଷର ପଲ୍ଲବ ଶୋଭିତ ଏକ ଶାଖା ସସମ୍ମାନ ସ୍ୱୀୟ ରାଜଧାନୀକୁ ନେଇ ଆସିଥିଲେ । ଏହି କଳ୍ପବୃକ୍ଷ ଆଦି ଜିନ ଋଷଭନାଥଙ୍କର ପ୍ରତୀକ ଥିଲା । ଏହି ଅବସରରେ ସେ ମହାବିଜୟ ପ୍ରାସାଦ ନିର୍ମାଣ କରିଥିଲେ ।

ରାଜତ୍ୱର ଏକାଦଶ ବର୍ଷରେ ଖାରବେଳ ପିଥୁଣ୍ଡ ନଗରୀକୁ ଗର୍ଦ୍ଦଭ ଯୋଜିତ ଲଙ୍ଗଳରେ କର୍ଷଣ କରିଥିଲେ । ପିଥୁଣ୍ଡ ଏକ ପ୍ରସିଦ୍ଧ ଜୈନତୀର୍ଥ ଥିଲା ଏବଂ ତାହା ଖାରବେଳଙ୍କ ପୂର୍ବରୁ କଳିଙ୍ଗ ରାଜାଙ୍କର ଏକ ପ୍ରଧାନ ଅଧିଷ୍ଠାନ ଥିଲା । ମାତ୍ର ଏହା କୌଣସି କାରଣରୁ ପରିତ୍ୟକ୍ତ ହୋଇ ରହିଥିଲା ଏବଂ ଖାରବେଳଙ୍କର ଉଦ୍ୟମରେ ପୁଣି ଏକ ଜନବସତିରେ ପରିଣତ ହେଲା । ଖାରବେଳଙ୍କର ଏହି ନଗରୀକୁ ପରିଷ୍କାର କରିବାରେ ବଳଦ ଯୋଜିତ ଲଙ୍ଗଳ ପରିବର୍ତ୍ତେ ଗର୍ଦ୍ଦଭ ଯୋଜିତ ଲଙ୍ଗଳର ବ୍ୟବହାର ତାତ୍ପର୍ଯ୍ୟପୂର୍ଣ୍ଣ ଅଟେ । ବଳଦ ବା ବୃଷଭ ଆଦିନାଥ ଋଷଭନାଥଙ୍କ ବାହାନ ଥିବାରୁ ସେ ଜୈନଧର୍ମର ଅବମାନନା କରିବାକୁ ଚାହିଁ ନ ଥିଲେ ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱର ଦ୍ୱାଦଶ ବର୍ଷ ଓଡ଼ିଶାର ଧର୍ମ ଇତିହାସରେ ଏକ ଗୌରବମୟ 'ସମ୍ବତ୍ସର ଥିଲା । ଏହି ବର୍ଷ ସେ ମଗଧର ନରପତି ବୃହସ୍ପତି ମିତ୍ରଙ୍କୁ ପରାସ୍ତ କରିଥିଲେ ଏବଂ ସେହି ରାଜ୍ୟରୁ କଳିଙ୍ଗ ଜିନଙ୍କ ପ୍ରତିମୂର୍ତ୍ତି ଉଦ୍ଧାର କରି ନେଇ ଆସିଲେ । ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ ଅଛି ଯେ ତିନିଶତ ବର୍ଷ ତଳେ ମଗଧର ନନ୍ଦରାଜା କଳିଙ୍ଗ ବିଜୟ କରି ଏହି କଳିଙ୍ଗ ଜିନ ମୂର୍ତ୍ତି ଅପହରଣ କରିନେଇଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗ ନାମରୁ ପ୍ରତୀତ ହୁଏ ଯେ, ଏହି ମୂର୍ତ୍ତି କଳିଙ୍ଗ ଜାତିର ଆରାଧ୍ୟ ଦେବତା ଥିଲା ଏବଂ ଖ୍ରୀଷ୍ଟପୂର୍ବ

ଚତୁର୍ଥ ଶତକରେ ଜୈନଧର୍ମ କଳିଙ୍ଗର ରାଷ୍ଟ୍ରୀୟ ଧର୍ମ ରୂପେ ଆଦୃତ ଥିଲା । ସୁତରାଂ ନନ୍ଦରାଜା ମହାପଦ୍ମନନ୍ଦ କଳିଙ୍ଗର ଧର୍ମକ୍ଷେତ୍ରରେ ଯେଉଁ ଆଘାତ ଦେଇଥିଲେ, ଖାରବେଳ ତାହାର ପ୍ରତିଶୋଧ ନେଇ ଏ ଦେଶର ଗୌରବ ଓ ସମ୍ମାନ ରକ୍ଷା କଲେ । ତେଣୁ ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଇତିହାସରେ ସେ ସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇ ରହିଛନ୍ତି । ଡକ୍ଟର ନବୀନ କୁମାର ସାହୁଙ୍କ ମତରେ, କଳିଙ୍ଗଜିନ ଋଷଭନାଥଙ୍କର ପ୍ରତିମୂର୍ତ୍ତି ଥିଲେ ।

ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଅଭିଲେଖର ୧୪ ପଂକ୍ତିରେ ଖାରବେଳଙ୍କୁ ଜୈନଧର୍ମର ଜଣେ ଶ୍ରେଷ୍ଠ ପୃଷ୍ଠପୋଷକ ରୂପେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରାଯାଇଅଛି । ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି ଯେ ଯେଉଁ କୁମାରି ପର୍ବତରେ (ଭୁବନେଶ୍ୱର ନିକଟବର୍ତ୍ତୀ ଉଦୟଗିରି) ଭଗବାନ ମହାବୀର ଧର୍ମଚକ୍ର ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରିଥିଲେ (ବିଜୟ ଚକ୍ରେ) ସେଠାରେ ପୂଜାନୁରତ ଉପାସକ ଖାରବେଳ ରାଜତ୍ୱର ତ୍ରୟୋଦଶ ବର୍ଷରେ ଶ୍ୱେତାମ୍ବର ଜୈନମାନଙ୍କୁ ଏବଂ ଯାପନୀୟ ନାମକ ଦିଗମ୍ବର ଅର୍ହତମାନଙ୍କୁ ରାଜକୀୟ ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା (ରାଜଭିତିନମ୍) ଅର୍ପଣ ପୂର୍ବକ ସେମାନଙ୍କର ରହିବା ପାଇଁ ଅନେକ ଗୁମ୍ଫା ଖୋଦନ କଲେ । ପୁରାକାଳରେ ଯାପନୀୟଙ୍କ ଦିଗମ୍ବର ଅର୍ହତମାନେ ନଗ୍ନ ରହୁଥିଲେ, ମସ୍ତକକୁ ମୟୂର ପକ୍ଷୀର ପର ଦ୍ୱାରା ସଜାଉଥିଲେ ଏବଂ ଖାଇବା ବିଷୟରେ କେତେକ ରୀତି ନୀତି ମାନି ଚଳୁଥିଲେ । (ନାଥୁରାମ ପ୍ରେମୀ–ଜୈନ ସାହିତ୍ୟ ଔର ଇତିହାସ, ପୃ–୪୪ ଓ ୫୯) । ହୁଏନସାଂ ଯାପନୀୟ ସଂଘର ନାମ ଉଲ୍ଲେଖ କରିନଥିଲେ ମଧ୍ୟ କେତେକ ଦିଗମ୍ବର ଅର୍ହତଙ୍କର ପ୍ରାୟ ସମାନ ବର୍ଣ୍ଣନା ପ୍ରଦାନ କରିଅଛନ୍ତି । ଖାରବେଳ ସିଂହପଥ ରାଣୀଙ୍କର ଅନୁରୋଧ କ୍ରମେ ବିଭିନ୍ନ ସ୍ଥାନରୁ ଆଗତ ଶ୍ରମଣ, ଯତି, ତାପସ, ଋଷି ଓ ସନ୍ନ୍ୟାସୀନମାନଙ୍କର ଆଶ୍ରୟ ପାଇଁ ଅର୍ହତମାନଙ୍କର ଗିରିଗୁହା ନିକଟରେ ଏକ ବିଶାଳ ବିଶ୍ରାମାଗାର ନିର୍ମାଣ କରିଥିଲେ । ଅନେକ ଦୂରରୁ ଆନୀତ ପ୍ରାୟ ୩୫ ଲକ୍ଷ ଉନ୍ନତ ପ୍ରସ୍ତର ଖଣ୍ଡରେ ଏହି ସୌଧ ନିର୍ମିତ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ଏଥିପାଇଁ ଖାରବେଳଙ୍କୁ ଏକ ଲକ୍ଷ ପାଞ୍ଚହଜାର ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟ କରିବାକୁ ପଡ଼ିଥିଲା । ଏହି ଅଟ୍ଟାଳିକା ଥିଲା ସର୍ବଧର୍ମ ସମନ୍ୱୟର ପ୍ରତୀକ । ଧର୍ମକ୍ଷେତ୍ରରେ ଖାରବେଳ ଓ ତାଙ୍କ ସିଂହପଥ ରାଣୀଙ୍କର ଉଦାର ଦୃଷ୍ଟିକୋଣର ପରିଚୟ ଏଥିରୁ ମିଳିଥାଏ । ଅଭିଲେଖର ୧୭ ପଂକ୍ତିରେ ଖାରବେଳ ଯଥାର୍ଥରେ ନିଜର ସବୁ ଧର୍ମର ମୂର୍ତ୍ତିପୂଜକ ଓ ସବୁ ଦେବାୟତନର ସଂସ୍କାରକାରକ ରୂପେ ଅଭିହିତ କରିଅଛନ୍ତି ।

ଜୈନଧର୍ମ ପ୍ରତି ଖାରବେଳଙ୍କର ଆସକ୍ତି ରାଜପରିବାର, ରାଜକର୍ମଚାରୀ ତଥା ଜନସାଧାରଣଙ୍କୁ ପ୍ରଭାବିତ କଲା ଏବଂ ସେମାନେ ମଧ୍ୟ ସେହି ଧର୍ମର ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା ପାଇଁ ଆଗେଇ ଆସିଲେ । ଖଣ୍ଡଗିରି–ଉଦୟଗିରିର ଅନେକ ଗୁମ୍ଫା ଜୈନ ଅର୍ହତମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଏହି ସମୟରେ ନିର୍ମିତ ହୋଇଥିଲା ବୋଲି ଜଣାଯାଏ । ଖାରବେଳଙ୍କ ପଟ୍ଟମହିଷୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ମଞ୍ଚପୁରୀ ଗୁମ୍ଫାର ଉପର ମହଲା ସ୍ୱର୍ଗପୁରୀ ଖୋଦିତ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ତାହା କଳିଙ୍ଗର ଅର୍ହତମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଥିଲା । ଖାରବେଳଙ୍କ ପୁତ୍ର କୁଦେପଶିରୀ ରାଜକୁମାର ବଡ଼ୁଖ ଏବଂ ରାଜକର୍ମଚାରୀଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଚୂଳକମ, କମ୍ମ, ଭୂତି, ନଗର ଅକ୍ଷଦଂସ, କୁସୁମପାଦମୂଳିକ ପ୍ରଭୃତି ବ୍ୟକ୍ତି ଜୈନ ଗୁମ୍ଫା ସ୍ଥାପତ୍ୟ ସହିତ ଜଡ଼ିତ ଥିଲେ ବୋଲି ପ୍ରମାଣ ମିଳେ । ଫଳତଃ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱ କାଳ କଳିଙ୍ଗରେ ଜୈନଧର୍ମ ପାଇଁ ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଯୁଗ ଥିଲା । ଓଡ଼ିଶାର ଧର୍ମ ଇତିହାସରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ଅବଦାନ ଅବିସ୍ମରଣୀୟ ଅଟେ ।

ଏହିପରି ଭାବରେ ଖାରବେଳ ଥିଲେ ଏକାଧାରରେ ଜଣେ ଦିଗ୍‌ବିଜୟୀ ବୀର, ସୁଦକ୍ଷ ପ୍ରଶାସକ, ପ୍ରଜାରଞ୍ଜକ, ଗୀତବାଦ୍ୟ ନୃତ୍ୟ ବିଶାରଦ ଏବଂ ସର୍ବୋପରି ଜଣେ ଧର୍ମପରାୟଣ ରାଜା । ହାତୀଗୁମ୍ଫାଲେଖରେ ତାଙ୍କୁ ଆନନ୍ଦ ଓ ସମୃଦ୍ଧିର ରାଜା, ଭିକ୍ଷୁରାଜା, ଧର୍ମରାଜା, ବିଶିଷ୍ଟ ଗୁଣବାନ ଅପ୍ରତିହତ ଚକ୍ର–ବାହାନ–ବଳ, ଚକ୍ରଧର ଓ ମହାବିଜୟୀ ରାଜା ରୂପେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରାଯାଇଛି ।

## ଖାରବେଳଙ୍କ ବଂଶଧର :

ଖାରବେଳଙ୍କ ପରେ ମହାମେଘବାହନ ରାଜବଂଶର ଇତିହାସ ଅନ୍ଧକାରାଚ୍ଛନ୍ନ ହୋଇ ରହିଅଛି । ମଞ୍ଚପୁରୀ ଗୁମ୍ଫା ତଳମହଲାର ବାରଣ୍ଡାରେ ଥିବା ଏକ ଅଭିଲେଖରୁ କୁଦେପଶିରୀ ନାମକ ଜଣେ ଆର୍ଯ୍ୟ ମହାମେଘବାହନ କଳିଙ୍ଗ ଅଧିପତିଙ୍କ ନାମ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି । ଏହି ରାଜା ଖାରବେଳଙ୍କ ପୁତ୍ର ତଥା ଉତ୍ତରାଧିକାରୀ ଥିଲେ ବୋଲି ଐତିହାସିକମାନେ ମତ ଦେଇଛନ୍ତି । ମଞ୍ଚପୁରୀ ଗୁମ୍ଫାର ଡାହାଣ ପାର୍ଶ୍ୱରେ ଏକ ପ୍ରକୋଷ୍ଠରେ କୁମାର ବଡ଼ୁଖ ନାମ ଉଲ୍ଲେଖ ଥାଇ ଏକ କ୍ଷୁଦ୍ର ଅଭିଲେଖ ଅଛି ଏବଂ ଏହି ବଡ଼ୁଖ କୁଦେପଶିରୀଙ୍କ ପୁତ୍ର ଥିଲେ ବୋଲି ଅନେକେ ଅନୁମାନ କରନ୍ତି । ଏହି ଅଭିଲେଖରେ ବଡ଼ୁଖ କୁମାର ରୂପେ ଅଭିହିତ ଥିବାରୁ ଏବଂ ଅନ୍ୟ କୌଣସିଠାରେ ତାଙ୍କର ନାମ ମିଳୁ ନଥିବାରୁ ସେ ରାଜପଦବୀ ଲାଭ କରିଥିଲେ କି ନାହିଁ ତାହା କହିହେବ ନାହିଁ ।

ଆନ୍ଧ୍ରପ୍ରଦେଶର ଗୁଣ୍ଟୁପଲ୍ଲୀ ନାମକ ସ୍ଥାନରୁ ମିଳିଥିବା ଏକ ପ୍ରାକୃତ ଅଭିଲେଖରେ ସଦ ନାମକ ଜଣେ ମହାମେଘବାହନ ରାଜାଙ୍କୁ କଳିଙ୍ଗ ତଥା ମହିଷକର ଅଧିପତି ରୂପେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରାଯାଇଛି । ବେଲପୁର ଅଭିଲେଖରେ ମଧ୍ୟ ଚରିତିପୁତ୍ର ମନସଦ ନାମକ ଜଣେ ଐର ମହାରାଜାଙ୍କ ନାମ ମିଳିଅଛି । ତାଙ୍କୁ ସାଧାରଣତଃ ଗୁଣ୍ଟୁପଲ୍ଲୀ ଅଭିଲେଖର ମହାମେଘବାହନ ରାଜା ସଦଙ୍କ ସହିତ ପରିଚିହ୍ନିତ କରାଯାଇଥାଏ । ସେ ଖାରବେଳଙ୍କର ଜଣେ ବଂଶଧର ଥିଲେ ବୋଲି ନିଃସନ୍ଦେହରେ କୁହାଯାଇପାରେ । ବଂଶଧର ଥିଲେ ବୋଲି ନିଃସନ୍ଦେହରେ କୁହାଯାଇପାରେ । ନର୍ମଦା ନଦୀର ଦକ୍ଷିଣରେ ଅବସ୍ଥିତ ମହିଷକ ରାଜ୍ୟ ଦିନେ ସାତବାହନ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଅନ୍ତର୍ଗତ ଥିଲା । ମହାରାଜା ସଦ ନିଜେ ଏହି ଅଞ୍ଚଳ ଜୟ କରିଥିଲେ କିମ୍ବା ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟରୁ ଏଠାରେ କଳିଙ୍ଗର ଆଧିପତ୍ୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ରହିଥିଲା, ତାହା କହିବା ସମ୍ଭବପର ନୁହେଁ । ତେବେ ଏହା ନିଶ୍ଚିତ ଯେ ଖାରବେଳଙ୍କ ପରେ ମଧ୍ୟ

ମେଘବାହନ ରାଜବଂଶର ଅଧୀନରେ କଳିଙ୍ଗ ଅନେକ ଦିନଯାଏ ଏକ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ରାଜ୍ୟ ହୋଇ ରହିଥିଲା । ଭୁବନେଶ୍ୱର ନିକଟସ୍ଥ ଶିଶୁପାଳଗଡ଼ ଓ କଳାହାଣ୍ଡିର ଅସୁରଗଡ଼ରେ ଭୂ ଖୋଦନରୁ ଖ୍ରୀଷ୍ଟୀୟ ପ୍ରଥମ ଶତକରେ ଓଡ଼ିଶାର ଯେଉଁ ଅର୍ଥନୈତିକ ସମୃଦ୍ଧିର ସୂଚନା ମିଳେ ତାହାର ମୂଳରେ ମେଘବାହନ ରାଜବଂଶ ରାଜନୈତିକ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଥିଲା ।

ଖ୍ରୀଷ୍ଟୀୟ ପ୍ରଥମ ଶତକର ଶେଷବେଳକୁ ମେଘବାହନ ବଂଶର ପତନ ହେଲା । ପ୍ରାଚୀନ ତାମିଲ କାବ୍ୟ ମଣିମେଖଲାଇରେ ବର୍ଣ୍ଣିତ ଅଛି ଯେ କଳିଙ୍ଗର ଏକ ଅଞ୍ଚଳରେ ବସୁ ନାମକ ଏବଂ ଅନ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳରେ କୁମାର ନାମକ ଦୁଇଜଣ ରାଜଭ୍ରାତା ରାଜତ୍ୱ କରୁଥିଲେ ଏବଂ ସେମାନଙ୍କର ରାଜଧାନୀ ଯଥାକ୍ରମେ ସିଂହପୁର ଓ କପିଲପୁରରେ ଅବସ୍ଥିତ ଥିଲା । ଏମାନେ ପରସ୍ପର ସହିତ ଭୟଙ୍କର ଯୁଦ୍ଧରେ ବ୍ୟାପୃତ ଥିଲେ । ଏହି ରାଜଭ୍ରାତାଦ୍ୱୟ ମହାମେଘବାହନ ବଂଶୀୟ ଥିଲେ ବୋଲି ଅନେକ ଗବେଷକ ମତ ଦିଅନ୍ତି । ଏଥିରୁ କଳିଙ୍ଗର ବିଭାଜନ ଓ ମେଘବାହନ ବଂଶର ପତନର ସୂଚନା ମିଳେ । ମଧ୍ୟପ୍ରଦେଶ (ଦକ୍ଷିଣ କୋଶଳ)ର ଗୁଞ୍ଜି ପାହାଡ଼ରେ ବ୍ରାହ୍ମୀ ଶିଳାଲେଖରେ କୁମାର ବରଦଦତ୍ତଶିରୀ ନାମକ ଜଣେ ରାଜା ଏବଂ ତାଙ୍କର ଦୁଇଜଣ ମନ୍ତ୍ରୀ ବାଶିଷ୍ଠିପୁତ୍ର ଓ ଇନ୍ଦ୍ରଦେବଙ୍କ ବିଷୟ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି ।

ବରଦତ୍ତ ଶିରୀ କଳିଙ୍ଗ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ପଶ୍ଚିମାଞ୍ଚଳରେ ରାଜତ୍ୱ କରୁଥିଲେ ଏବଂ ସେ ମଧ୍ୟ ଜଣେ ମହାମେଘବାହନ ରାଜାଥିଲେ ବୋଲି ମନେହୁଏ । କେତେକ ତାଙ୍କୁ ମଣିମେଖଲାଇର ରାଜା କୁମାରଙ୍କ ସହିତ ପରିଚିହ୍ନିତ କରିଥାନ୍ତି । ବସ୍ତୁତଃ ବସୁ ଓ କୁମାର ନାମରୁ ସେ ଦୁହେଁ ମହାମେଘବାହନ ବଂଶୀୟ ହୋଇଥିବାର ଯଥେଷ୍ଟ ସମ୍ଭାବନା ଦେଖାଯାଏ ।

ଏହି ସମୟରେ ଦକ୍ଷିଣ ଭାରତର ମହାରାଷ୍ଟ୍ର ଅଞ୍ଚଳରେ ସାତବାହନ ରାଜବଂଶର ପୁନରୁତ୍‌ଥାନ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ସେମାନେ ମେଘବାହନ ବଂଶର କଳହ ଓ ପତନର ସୁଯୋଗ ନେଇ ସମଗ୍ର କଳିଙ୍ଗ ଜୟ କରିଥିଲେ । ସାତବାହନ ସମ୍ରାଟ ଗୌତମୀ ପୁତ୍ର ସାତକର୍ଣ୍ଣୀ (ପ୍ରାୟ ଖ୍ରୀ: ୧୦୬–୧୩୦) ଏହି ବିଜୟ ଗୌରବର ଅଧିକାରୀ ଥିଲେ ବୋଲି ଜଣାଯାଏ । ଏକ ସାତବାହନ ଅଭିଲେଖରେ ସେ ଅସିକ, ଅସକ, ମୂଳକ, ସୁରଥ, କୁକୁର, ଅପରାନ୍ତ, ଅନୁପ, ବିଦର୍ଭ, ଆକର ଓ ଅବନ୍ତୀ ପ୍ରଭୃତି ରାଜ୍ୟର ଏବଂ ଋକ୍ଷବତ୍, ପାରିପାତ୍ର, ସହ୍ୟ କୃଷ୍ଣଗିରି, ମଳୟ, ମହେନ୍ଦ୍ର, ଶ୍ୱେତଗିରି ଓ ଚକୋର ପ୍ରଭୃତି ପର୍ବତର ଅଧିପତି ରୂପେ ବର୍ଣ୍ଣିତ । ତାଙ୍କର ସାମ୍ରାଜ୍ୟ ଉତ୍ତରରେ ବିନ୍ଧ୍ୟ ପର୍ବତରୁ ଦକ୍ଷିଣରେ ମହୀଶୂର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଏବଂ ପୂର୍ବରେ ବଙ୍ଗୋପସାଗରରୁ ପଶ୍ଚିମରେ ଆରବସାଗର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ପରିବ୍ୟାପ୍ତ ଥିଲା । ଅଭିଲେଖ ବର୍ଣ୍ଣିତ ପର୍ବତଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରୁ ଅନେକଙ୍କର ଅବସ୍ଥିତି ଓଡ଼ିଶା ଅଞ୍ଚଳରେ ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରାଯାଇଥାଏ । ପୁରାଣ ତଥା ମହାଭାରତର ବର୍ଣ୍ଣନା ଅନୁସାରେ ବିନ୍ଧ୍ୟ ପର୍ବତ ଦକ୍ଷିଣ କୋଶଳ ରାଜ୍ୟରେ ଥିଲା । କୃଷ୍ଣଗିରି ପର୍ବତ ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ ଅବସ୍ଥିତ ଥିଲା ବୋଲି ଶୈଳୋଦ୍‌ଭବ ରାଜା ମାଧବରାଜଙ୍କର ଗଞ୍ଜାମ ତାମ୍ର ଶାସନରୁ ଜଣାଯାଏ । ଢେଙ୍କାନାଳ ଜିଲ୍ଲାର ପାଲଲହଡ଼ା ନିକଟରେ ମଳୟ ବା ମଳୟଗିରି ଅବସ୍ଥିତ । ପ୍ଲିନଙ୍କ ବିବରଣୀରେ ଓରେଟସ୍ ବା ଓଡ୍ର ରାଜ୍ୟରେ ଯେଉଁ ମେଲିଅସ ପର୍ବତର ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି ତାହା ଏହି ମଳୟଗିରି ବୋଲି ମନେହୁଏ । ମହେନ୍ଦ୍ର ଥିଲା ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାର ସୁପ୍ରସିଦ୍ଧ ମହେନ୍ଦ୍ରଗିରି । ଅନେକ ପ୍ରାଚୀନ ଅଭିଲେଖ ଓ ସାହିତ୍ୟରେ ଏହି ପର୍ବତର ବର୍ଣ୍ଣନା ଦିଆଯାଇଅଛି । ଶ୍ୱେତଗିରି ଆନ୍ଧ୍ରପ୍ରଦେଶର ଶ୍ରୀକାକୁଲମ ଜିଲ୍ଲାର ଶ୍ରୀକୁର୍ମମ ନିକଟରେ ଅବସ୍ଥିତ । ଏହା ତଦାନୀନ୍ତନ ଓଡ଼ିଶାର ଅନ୍ତର୍ଗତ ଥିଲା । ଚକୋର ପର୍ବତକୁ ବସ୍ତର ଜିଲ୍ଲାର ଚକ୍ରକୁଟ ବା ଚିତ୍ରକୁଟ ସହିତ ପରିଚିହ୍ନିତ କରାଯାଇପାରେ । ସୁତରାଂ କଳିଙ୍ଗ ଓ କୋଶଳ ଗୌତମୀ ପୁତ୍ର ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଅନ୍ତର୍ଗତ ଥିଲା ବୋଲି ନିଃସନ୍ଦେହରେ କୁହାଯାଇପାରେ ।

ହୁଏନସାଂ ଲେଖିଛନ୍ତି ଯେ ସାତବାହନ ରାଜାଙ୍କର ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା ଲାଭ କରି ମହାଯାନ ଦାର୍ଶନିକ ନାଗାର୍ଜ୍ଜୁନ ପରିମଳଗିରିଠାରେ ଏକ ବୌଦ୍ଧବିହାର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିଥିଲେ । ଏହା କୋଶଳର ଦକ୍ଷିଣ–ପଶ୍ଚିମ ଅଞ୍ଚଳରେ ରାଜଧାନୀର ପ୍ରାୟ ୩୦୦ ମାଇଲ ଦୂରରେ ଅବସ୍ଥିତ ଥିଲା । ଗବେଷକଗଣ ଏହି ପରିମଳଗିରି ଆଧୁନିକ ସମ୍ବଲପୁର ଓ ବଲାଙ୍ଗୀର ଜିଲ୍ଲାର ସୀମାନ୍ତରେ ଥିବା ଗନ୍ଧଗିରି ବା ଗନ୍ଧମାର୍ଦ୍ଦନ ପର୍ବତ ବୋଲି ମତ ଦିଅନ୍ତି । ଏହି ଅଞ୍ଚଳ ସାତବାହନ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଅନ୍ତର୍ଗତ ନ ଥିଲେ ଗୌତମୀ ପୁତ୍ରଙ୍କ ପରିମଳଗିରି ବିହାରର ପୃଷ୍ଠପୋଷକତାର ପ୍ରଶ୍ନ ଉଠି ନ ଥାନ୍ତା । ବାଣଭଟ୍ଟଙ୍କ 'ହର୍ଷଚରିତ'ରେ 'ତ୍ରି ସମୁଦ୍ରାଧିପତି' ସାତବାହନ ରାଜାଙ୍କର ବନ୍ଧୁ ରୂପେ ଭିକ୍ଷୁ ନାଗାର୍ଜ୍ଜୁନଙ୍କୁ ବର୍ଣ୍ଣିତ କରାଯାଇଅଛି । ଏହି 'ତ୍ରି–ସମୁଦ୍ରାଧିପତି' ଉପାଧି ଅଭିଲେଖରେ ଗୌତମ ପୁତ୍ର–ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କ 'ତ୍ରି ସମୁଦ୍ର ପିତବାହନ' ଉପାଧିର ସମରୂପ ଅଟେ । ସୁତରାଂ ହୁଏନସାଂ ତଥା ବାଣଭଟ୍ଟଙ୍କ ବିବରଣୀର ସାତବାହନ ରାଜାଙ୍କୁ ଗୌତମୀପୁତ୍ର ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କ ସହିତ ପରିଚିହ୍ନିତ କରାଯାଇପାରେ । ଏସବୁରୁ ଜଣାଯାଏ ଯେ ଗୌତମୀ ପୁତ୍ର ସାତକର୍ଣ୍ଣୀଙ୍କ ସମୟରେ ଓଡ଼ିଶା ସାତବାହନ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ଅନ୍ତର୍ଗତ ଥିଲା ।

ଖ୍ରୀଷ୍ଟୀୟ ଦ୍ୱିତୀୟ ଶତକର ଶେଷ ଭାଗରେ ସାତବାହନ ଶକ୍ତିର ପତନ ହେଲା ଏବଂ ଓଡ଼ିଶାର ରାଜନୈତିକ ଇତିହାସରେ ପୁଣି ଥରେ ଅରାଜକତା ଦେଖା ଦେଲା । ଏହାର ସୁଯୋଗ ନେଇ ମେଘ ନାମକ ଏକ ରାଜବଂଶ ପଶ୍ଚିମ ଓଡ଼ିଶା ବା କୋଶଳ ଅଞ୍ଚଳରେ ଏବଂ ମୁରୁଣ୍ଡ ନାମକ ଏକ ଜାତି ଉପକୂଳ ଓଡ଼ିଶାର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ନୂତନ ରାଜବଂଶ ସ୍ଥାପନ କଲେ । ନଅଜଣ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ତଥା ବିଚକ୍ଷଣ ମେଘରାଜା କୋଶଳରେ ରାଜତ୍ୱ କରିଥିଲେ ବୋଲି ପୁରାଣରେ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି । ଏମାନେ ମେଘବାହନମାନଙ୍କର ବଂଶଧର ଥିଲେ ବୋଲି ପ୍ରତୀତ ହୁଏ । ଖ୍ରୀଷ୍ଟୀୟ ଚତୁର୍ଥ ଶତକର ପ୍ରଥମାର୍ଦ୍ଧରେ ଭାରତରେ ଗୁପ୍ତ ରାଜବଂଶର ଅଭ୍ୟୁଦୟ ବେଳକୁ ଓଡ଼ିଶାର ପଶ୍ଚିମାଞ୍ଚଳରେ ଏହି ମେଘରାଜବଂଶ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଥିଲା ।

# ଖାରବେଳ ଶିଳାଲିପି

ଅଧ୍ୟାପକ ଡଃ ଦୋଳଗୋବିନ୍ଦ ଶାସ୍ତ୍ରୀ

ଖଣ୍ଡଗିରି ଓ ଉଦୟଗିରିର କେତେକ ଗୁମ୍ଫାରେ ଶିଳାଲିପି ଦୃଷ୍ଟିଗୋଚର ହୁଏ । ତନ୍ମଧ୍ୟରେ ହାତୀଗୁମ୍ଫାର ଖାରବେଳ ଶିଳାଲିପି, ମଞ୍ଚପୁରୀ ଗୁମ୍ଫାରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ପଟ୍ଟମହିଷୀ ଓ ପୁତ୍ର ବଢ଼ଦେବଙ୍କର ଦୁଇଟି ଶିଳାଲିପି ଓଡ଼ିଶାର ଐତିହାସିକ ଓ ପ୍ରତ୍ନତାତ୍ତ୍ୱିକ ଦୃଷ୍ଟିକୋଣରୁ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ।

ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲିପିରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜତ୍ୱର ୧୩ ବର୍ଷର ବିବରଣୀ ଖୋଦିତ ହୋଇଛି । ପ୍ରଥମତଃ ଏହା ଏକ ପ୍ରାକୃତିକ ଗୁମ୍ଫା ଥିଲା । ପରବର୍ତ୍ତୀ କାଳରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟରେ ଜୈନ ଶ୍ରମଣମାନଙ୍କର ବାସସ୍ଥାନ ନିମିତ୍ତ ପ୍ରୟୋଜନ ଅନୁସାରେ ଖୋଳା ହୋଇଥିଲା । ଗୁମ୍ଫା ଭିତରକୁ ଦକ୍ଷିଣ ଦିଗରେ ଖୋଦିତ ହୋଇ କ୍ରମଶଃ ଛାତ ଉପରକୁ ବିସ୍ତାର ଲାଭ କରିଛି । ତଳୁ ପ୍ରାୟ ୩୨ ଫୁଟ ଉଚ୍ଚରେ ଶିଳାଲିପିଟି ଖୋଦିତ । ବିଭିନ୍ନ ସମୟରେ ପ୍ରାୟ ୫୦ ବର୍ଷର ଅକ୍ଳାନ୍ତ ଉଦ୍ୟମ ଫଳରେ ଶିଳାଲିପିଟି ଲୋକଲୋଚନକୁ ଆସି ପାରିଛି । ଏ ବିଷୟରେ ୧୮୨୫ ଖ୍ରୀଷ୍ଟାବ୍ଦରେ ଏ ଷ୍ଟାର୍ଲିଂ ଓ କର୍ଣ୍ଣେଲ ମାକେଞ୍ଜି, ୧୮୩୭ରେ ଜେମସ୍ ପ୍ରିନ୍ସେପ୍ ଓ ମେଜର କିଟୋ, ୧୮୭୭ରେ ଜେନେରାଲ କନିଂହାମ୍, ୧୮୮୦ରେ ରାଜା ରାଜେନ୍ଦ୍ର ଲାଲ ମିତ୍ର, ୧୮୮୫ରେ ଡକ୍ଟର ଭଗବାନ ଲାଲ ଇନ୍ଦ୍ରଜି, ୧୮୯୫ରେ ଜି: ବୁଲହର, ୧୯୧୦ରେ କେ:ଏସ୍: ଫ୍ଲିଟ୍, ୧୯୧୭ରେ କେ:ପି: ଜୟସ୍ୱାଲ, ଶ୍ରୀ ରାଖାଲ ଦାସ ବାନାର୍ଜୀ ଏବଂ ପରେ ପରେ ଆର:ପି: ଚନ୍ଦ, ସିଲଭାନ ଲେଭି, ଡକ୍ଟର ରମେଶଚନ୍ଦ୍ର ମଜୁମଦାର, ଷ୍ଟେନ କୋନୋ ଓ ଡକ୍ଟର ବେଣୀମାଧବ ବରୁଆ ପ୍ରଭୃତି ପ୍ରାଚ୍ୟ ବିଶାରଦଗଣ ପାଠୋଦ୍ଧାର ଓ ଗବେଷଣା ଚଳାଇ ଶିଳାଲେଖର ବିଷୟବସ୍ତୁ ପ୍ରକାଶିତ କରି ପାରିଛନ୍ତି ଏବଂ ଏହାଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶା ଓ ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଏକ ଗୌରବୋଜ୍ଜ୍ୱଳ ଐତିହ୍ୟ ଲୋକଲୋଚନକୁ ଆସି ପାରିଛି ।

ଦୀର୍ଘ ଦୁଇସହସ୍ର ବର୍ଷରୁ ଅଧିକ କାଳ ଏହି ଶିଳାଲିପି ନାନା ପ୍ରାକୃତିକ ବିପର୍ଯ୍ୟୟ, ପରିବର୍ତ୍ତନ ଓ କାଳର ଭ୍ରମକ୍ଷୟ ମଧ୍ୟ ଦେଇ ଓଡ଼ିଶାର ସର୍ବଶ୍ରେଷ୍ଠ ପ୍ରାଚୀନ ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳଙ୍କର ଅକ୍ଷୟ କୀର୍ତ୍ତିକୁ ଅଦ୍ୟାପି ଅମର କରି ରଖିଆସିଛି ।

ଐତିହାସିକମାନଙ୍କ ମତରେ ଏହି ଶିଳାଲିପିର ଭାଷା ଓ ରଚନା ଖାରବେଳଙ୍କ ସମସାମୟିକ ଏବଂ ତାଙ୍କ ପ୍ରତି ବାତ୍ସଲ୍ୟ ମମତା ସ୍ନିଗ୍ଧ କୌଣସି ବୟସ୍କ, ସୁପଣ୍ଡିତ, ବିଦଗ୍ଧ ଓ ଭାଷାଜ୍ଞାନ ପ୍ରବଣ ରାଜକର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଲିଖିତ ହୋଇ ଖାରବେଳଙ୍କ ଅନୁମୋଦନ ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇଥିବ । ଲେଖା ଶେଷରେ 'ଖାରବେଳ ସିରି'–ଶବ୍ଦରୁ ଅନୁମାନ ହୁଏ, ଲିପିଟି ଲିଖିତ ହେବା ପରେ ଖାରବେଳ ସ୍ୱହସ୍ତରେ ଅନୁମୋଦନ ସ୍ୱାକ୍ଷର ପ୍ରଦାନ କରିଥିଲେ ।

ଐରେଣ– ମହାସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳ ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଶିଳାଲିପିରେ ନିଜକୁ ଐରବଂଶୋଦ୍ଭବ ବୋଲି ପରିଚିତ କରାଇବାକୁ ଯାଇ ଆରମ୍ଭରେ "ଐରେଣ" ପଦ ପ୍ରୟୋଗ କରିଛନ୍ତି । ପଣ୍ଡିତ କେଦାରନାଥ ମହାପାତ୍ର ହିଁ ଐର ଶବ୍ଦର 'ଆର୍ଯ୍ୟ' ଅର୍ଥ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ଡକ୍ଟର ବରୁଆ 'ବୀର' ଅଥବା ଆର୍ଯ୍ୟ, ଡକ୍ଟର ସୁକୁମାର ସେନ 'ଈଶ୍ୱର', ଡକ୍ଟର ଜୟସ୍ୱାଲ 'ଆର୍ଯ୍ୟ'–ଏହି ଅର୍ଥ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି; କିନ୍ତୁ ପ୍ରକୃତ ପକ୍ଷରେ 'ଐରେଣ' ଶବ୍ଦ ଦ୍ୱାରା ଐର ବା ଐଳବଂଶକୁ ଲକ୍ଷ୍ୟ କରା ହୋଇଥିବା ଅଧିକ ଯୁକ୍ତିସଙ୍ଗତ । ମଞ୍ଚପୁରୀ ଗୁହାର ଶିଳାଲିପିରେ ଖାରବେଳଙ୍କ ପୁତ୍ର ବଢ଼ଦେବ (କୁଦେପଶ୍ରୀ) ମଧ୍ୟ ନିଜକୁ ଐରସ୍ୟ ଶବ୍ଦ ଦ୍ୱାରା ଐର ବଂଶଜ ବୋଲି ପରିଚୟ ଦେଇଥିବାନ୍ତି ।

ଡକ୍ଟର ଡି:ସି: ସରକାର ଐର ଶବ୍ଦକୁ ଚନ୍ଦ୍ର ବଂଶୋଦ୍ଭବ ଇଳ ବା ଇଳାଙ୍କର ବଂଶଧର ବୋଲି ଅର୍ଥ କରିଛନ୍ତି ।

ପୌରାଣିକ ଆଖ୍ୟାୟିକାରୁ ଜଣାଯାଏ, ମନୁଙ୍କର ଦଶପୁତ୍ର ମଧ୍ୟରୁ ଇଳ ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ପୁତ୍ର ଥିଲେ । ସେ ଏକଦା ଦିଗ୍ୱିଜୟ ବ୍ୟପଦେଶରେ 'ଶରବଣ' ନାମକ ସ୍ଥାନରେ ପ୍ରବେଶ କଲେ । ଏହି 'ଶରବଣ' ଶିବଙ୍କର ପ୍ରିୟସ୍ଥଳୀ ଥିଲା । ଇଳଙ୍କର ଅନୁଚିତ ପ୍ରବେଶରେ କ୍ରୁଦ୍ଧ ହୋଇ ପାର୍ବତୀ ତାଙ୍କୁ ସ୍ତ୍ରୀ ଯୋନି ଲାଭ କରିବାର ଅଭିଶାପ ଦେଇଥିଲେ । ସେହି ସମୟରୁ 'ଇଳ' ଇଳା ନାମରେ ପରିଚିତ ହେଲେ । ପରେ ଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ପୁତ୍ର ବୁଧଙ୍କ ସହିତ ମିଳନରେ ଇଳାଙ୍କ ଗର୍ଭରୁ ପୁରୁରବ ଐଳ ଜନ୍ମଗ୍ରହଣ କଲେ ଏହି ପୁରୁରବ ଐଳ କଳିଙ୍ଗ ଐଳ ରାଜବଂଶର ପ୍ରଥମ ପୁରୁଷ ଏବଂ କଳିଙ୍ଗ ରାଜାମାନେ ନିଜକୁ ଚନ୍ଦ୍ରବଂଶୀୟ କ୍ଷତ୍ରିୟ ବୋଲି ପରିଚିତ କରାଉଥିଲେ । ପୁନଶ୍ଚ ମହାଦେବଙ୍କ ବର ଦ୍ୱାର ଇଳ ପୁରୁଷ ଶରୀରପ୍ରାପ୍ତ ହେବା ପରେ ତିନୋଟି ପୁତ୍ରର ଜନକ ହୋଇଥିଲେ । ସେମାନଙ୍କ ନାମ ଉତ୍କଳ, ଗୟା ଓ ହରିତାଶ୍ୱ । ପରେ ଉତ୍କଳ ଉତ୍କଳର, ଗୟା ଗୟାର ରାଜା ହୋଇଥିଲେ । ଐଳ ବଂଶର ଯଯାତିଙ୍କର ବଂଶ ପରମ୍ପରାରେ ବଳୀ ଏବଂ ତାଙ୍କ ପଞ୍ଚ ପୁତ୍ରଙ୍କ ନାମ ପୁରାଣରୁ ଜଣାଯାଏ । ଏହି ପଞ୍ଚ ପୁତ୍ର ଅଙ୍ଗ, ବଙ୍ଗ, କଳିଙ୍ଗ, ପୁଣ୍ଡ୍ର ଓ ସୁହ୍ମଙ୍କ ନାମାନୁସାରେ ଅଙ୍ଗ, ବଙ୍ଗ, କଳିଙ୍ଗାଦି ପଞ୍ଚ ଦେଶର ନାମକରଣ ହୋଇଥିଲା ।

ମହାଭାରତ ଭୀଷ୍ମ ପର୍ବରେ କଳିଙ୍ଗ ରାଜାଙ୍କୁ ପୌରବ ବୋଲି ଅଭିହିତ କରାଯାଇଛି । ପୁରୁ ଐଳଙ୍କର ବଂଶଧର । ନିଜର ପୂର୍ବ ବଂଶ–ପରମ୍ପରାର ଗୌରବୋଜ୍ଜ୍ୱଳ ସ୍ମୃତିରେ ପ୍ରଣୋଦିତ ହୋଇ ଖାରବେଳ ନିଜକୁ ଐରେଣ ବିଶେଷଣ ଦ୍ୱାରା ପରିଚିତ କରାଇଥିବା

ବିଶେଷ ସମ୍ଭବ । ଦ୍ୱିତୀୟ ପଂକ୍ତିରେ ବେଣାଭିବିଜୟୋ ଅର୍ଥାତ୍ "ବେଣସଦୃଶ ବିଜୟୀ" ଏହି ପଦ ଦ୍ୱାରା ଏୖଲ ବଂଶାନ୍ୱୟ ବେଣକୁ ହିଁ ଲକ୍ଷ୍ୟ କରା ହୋଇଅଛି ।

ଐତିହାସିକ ଶ୍ରୀ ରାଖାଲ ଦାସ ବାନାର୍ଜୀ ତାଙ୍କର History of Orissa (Page-72)ରେ ଲେଖିଛନ୍ତି–

The chetis or chedis are Ailas or descendants of Ela Many Dravidisn Kings at the same time claimed to be Aila Khatriyas and Satabahan king Vasisthaputra Sri Pulamani also calls himself the great Aira (Maha-Airakena) in his great inscription in cave No. 3 of the Pandulina group in Nasick district. (Epigraphica India Vol. Page-65).

**ଚେତ (ଚେଦି) ରାଜବଂଶବଧନେନ**–ଭୁବନେଶ୍ୱର ନିକଟସ୍ଥ ଖୋଦିତ ଶିଶୁପାଳଗଡ଼ ଯେ ଚେଦିରାଜ ଶିଶୁପାଳଙ୍କ ରାଜଧାନୀ ଥିଲା, ଏହା ବର୍ତ୍ତମାନ ଐତିହାସିକମାନଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସ୍ୱୀକୃତ ଓ ପ୍ରମାଣିତ । ଚନ୍ଦ୍ରବଂଶର ପରମ୍ପରା କ୍ରମରେ ବୁଧ–ଇଲ–ଯଯାତି ପୁରୁରବା- ବେଣ–ପୃଥୁ–ଯଦୁ ପ୍ରଭୃତିଙ୍କ ନାମ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ । ଚେଦିରାଜ ଉପରିଚରବସୁଙ୍କର ଉଲ୍ଲେଖ ଋଗ୍ ବେଦରେ ଦେଖାଯାଏ । ସୁଧର୍ମା ପୁତ୍ର ଉପରିଚର ବସୁ ଯାଦବମାନଙ୍କଠାରୁ ଚେଦିରାଜ୍ୟ ଜୟ କରିବା ପରେ ନିଜକୁ ଚୈଦ୍ୟ ଉପରିଚର ବା ଚୈଦ୍ୟ ବିଜୟୀ ନାମରେ ପରିଚିତ କରାଇଥିଲେ । ବୌଦ୍ଧ ଚେତିୟ ଜାତକରେ ଚୈତ୍ୟ ରାଜବଂଶର ଉଲ୍ଲେଖରୁ ମଧ୍ୟ ଚୈଦ୍ୟ ରାଜ ଉପରିଚର ବସୁ ପୁରୁରବା ବଂଶୀୟ ଥିବାର ଜଣାଯାଏ । ଚୈଦ୍ୟରାଜ ଦମଘୋଷ ଓ ତତ୍ପୁତ୍ର ଶିଶୁପାଳ ଉକ୍ତ ଉପରିଚର ବସୁଙ୍କର ବଂଶଧର ଏବଂ କାର୍ଯ୍ୟତଃ ଐଲବଂଶ ଓ ଚୈଦ୍ୟବଂଶ ଏକ ବଂଶପରମ୍ପରାରେ ଆସିଲେ । ଏହି ବଂଶରେ ବେଣପୁତ୍ର ବ୍ରାତ୍ୟସମ୍ରାଟ ପୃଥୁ ଆର୍ଯ୍ୟ । ବ୍ରାତ୍ୟ ସମଗ୍ର ଜାତିର ପୂଜ୍ୟ ଏବଂ ଅଥର୍ବ ବେଦର ବ୍ରାତ୍ୟସୂକ୍ତର ଏକ ବ୍ରାତ୍ୟ, ବ୍ରହ୍ମବିଦ୍, ଈଶାନ, ମହାଦେବ, ପଶୁପତି ପ୍ରଭୃତି ଶବ୍ଦ ଦ୍ୱାରା ସ୍ତୁତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଚୈଦ୍ୟ ବିଜୟୀ ଉପରିଚର ସମ୍ରାଟ, ଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀ ପ୍ରଭୃତି ଉପାଧି ଭୂଷିତ ଥିବାର ଉଲ୍ଲେଖ ମିଳେ । ଖାରବେଳଙ୍କ ସମୟରେ ଶିଶୁପାଳ ଦୁର୍ଗର ଗୌରବମୟ ଐତିହ୍ୟ ନିଶ୍ଚୟ ତାଙ୍କୁ ଅନୁପ୍ରାଣିତ କରିଥିବ । ଏଥିପାଇଁ ସେ ରାଜ୍ୟାଭିଷେକର ସମାପ୍ତି ମାତ୍ରେ ୩୫ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ବ୍ୟୟ କରି ବାତ୍ୟାବିଧ୍ୱସ୍ତ କଳିଙ୍ଗ ନଗର (ଶିଶୁପାଳ ଗଡ଼)ର ପୁନଃସଂସ୍କାର କରାଇଥିଲେ ।

ନିଜ ବଂଶର ମୂଳପୁରୁଷ ଇଲ ଏବଂ ପ୍ରଧାନ ପୁରୁଷ ରାଜଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀ ଚୈଦ୍ୟବସୁ ଏବଂ ମହାରାଜ–ଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀ ଏକବ୍ରାତ୍ୟ ପୃଥୁଙ୍କର ପୁଣ୍ୟସ୍ମୃତି ଖାରବେଳଙ୍କ ମନରେ ରାଜଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀ ଓ ଆଦର୍ଶ ପ୍ରଜାରଞ୍ଜକ ସମ୍ରାଟ ହେବାର ଅନୁପ୍ରେରଣା ଯୋଗାଇଥିବ । ଏଣୁ ସେ ନିଜକୁ "ଐରେଣ ଚେତରାଜବଂଶ ବଧନେନେ" ବିଶେଷଣରେ ଭୂଷିତ କରିବାରେ ଗୌରବବୋଧ କରିଛନ୍ତି ।

**ରାଜସିବ ସୁକୁଳ ବିନିସିତୋ**–୧୬ଶ ପଂକ୍ତି ଶେଷରେ ଖାରବେଳ ନିଜ ପ୍ରତି "ରାଜସିବ ସୁକୁଳ ବିନିସିତୋ" ବିଶେଷଣ ପ୍ରୟୋଗ କରିଛନ୍ତି । ଉକ୍ତ ପଦର ପାଠାନ୍ତର "ରାଜସିବଂଶକୁଳ ବିନିସିତୋ" କେହି କେହି ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି; କିନ୍ତୁ ତାହା ଯୁକ୍ତିସଙ୍ଗତ ହେଉନାହିଁ । 'ବଂଶ' ଶବ୍ଦ ପରେ ଏକାର୍ଥବାଚକ 'କୁଳ' ଶବ୍ଦ ପ୍ରୟୋଗ ଦ୍ୱିରୁକ୍ତି ମାତ୍ର ଏବଂ ଏହା ଅର୍ଥହୀନ । ସୁତରାଂ ବସୁ ଅର୍ଥାତ୍ ଋଗ୍ ବେଦ କଥିତ ଉପରିଚର ବସୁ ଅଥବା ଉକ୍ତ ବଂଶର କୁରୁଙ୍କର ଚତୁର୍ଥାନ୍ୱୟ 'ବସୁ'ଙ୍କ କୁଳଜାତ–ଏହି ଅର୍ଥ ହିଁ ଗ୍ରହଣଯୋଗ୍ୟ ।

ଉପରେ ଆଲୋଚିତ ବିଭିନ୍ନ ଶବ୍ଦର ବୃତ୍ତାନ୍ତରୁ ସ୍ପଷ୍ଟ ପ୍ରତୀତ ହେଉଛି ଯେ କଳିଙ୍ଗ ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳ 'ରାଜସିବ ସକୁଳ ବିନିସିତୋ', ଚେତ ରାଜବସ ବଧନେନ', 'ବେଣାଭି ବିଜୟୋ' ଏବଂ 'ଐରେଣ'–ଏ ସମସ୍ତ ବିଶେଷଣ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରାଚୀନ ଭାରତ, ବିଶେଷତଃ ଉତ୍କଳର ପ୍ରାଚୀନ ସଂସ୍କୃତି, ଗୌରବ ଓ ଐତିହ୍ୟର ସନାତନ ପବିତ୍ର ରକ୍ତ ଧାରାର ଉପଯୁକ୍ତ ଦାୟାଦ ରୂପରେ ପରିଚିତ କରାଇବାରେ ନିଜକୁ ସମଧିକ ଗୌରାବାନ୍ୱିତ ବୋଲି ଅନୁଭବ କରିଛନ୍ତି ।

**୭୫ଟି ସରକାରୀ ମାଛ ଫାର୍ମକୁ ଘରୋଇକରଣ କରିବା ପାଇଁ ନିଷ୍ପତ୍ତି**

୭୫ ଗୋଟି ମଧୁର ଜଳ ମତ୍ସ୍ୟ ଫାର୍ମ ଘରୋଇକରଣ କରିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଇତିମଧ୍ୟରେ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇଛନ୍ତି । ସେଥିମଧ୍ୟରୁ ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ୧୦ ଗୋଟି ଫାର୍ମ ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ସମବାୟ ସମିତି, ବ୍ୟକ୍ତିବିଶେଷ ଓ ମତ୍ସ୍ୟ ମହାସଂଘ ତରଫରୁ ଦରଖାସ୍ତ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଉଛି । ଏଗୁଡ଼ିକୁ ସରକାର ୫ ବର୍ଷ ପାଇଁ ଲିଜ୍ ସୂତ୍ରରେ ଉପରୋକ୍ତ ସଂସ୍ଥା ବା ବ୍ୟକ୍ତି ବିଶେଷଙ୍କୁ ପ୍ରଦାନ କରିବେ । ଯଦ୍ୱାରା ଉପଯୁକ୍ତ ଜ୍ଞାନକୌଶଳ ପ୍ରୟୋଗ ମାଧ୍ୟମରେ ଉନ୍ନତମାନର ମଧୁରଜଳ ମାଛ ଉତ୍ପାଦନ ହୋଇ ରାଜ୍ୟର ଚାହିଦା ପୂରଣ କରିବା ସହ ବିଦେଶକୁ ମାଛ ରପ୍ତାନୀ ହୋଇପାରିବ ଏବଂ ସରକାର ଆବଶ୍ୟକୀୟ ରାଜସ୍ୱ ପାଇପାରିବେ ।

# କଳିଙ୍ଗ ଗୌରବ ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳ

**ଶ୍ରୀ ମହେଶ୍ୱର ମୁଳିଆ**

ଓଡ଼ିଶାର ପ୍ରାଚୀନ ନାମ କଳିଙ୍ଗ । ଏହି ରାଜ୍ୟର ସୀମା ଉତ୍ତରରେ ଗଙ୍ଗାଠାରୁ ଦକ୍ଷିଣରେ ଗୋଦାବରୀ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବିସ୍ତୃତ ଥିଲା । ଭାରତରେ ବହୁ ସ୍ୱାଧୀନ ରାଜ୍ୟ ଥିଲା–ଅଙ୍ଗ, ମଗଧ, କଳିଙ୍ଗ,ସାତବାହନ, ଶୈଳ, ପାଣ୍ଡ୍ୟ, ଉତ୍ତରାପଥ ଇତ୍ୟାଦି । ଏମାନଙ୍କ ଭିତରେ ସବୁବେଳେ ସଂଘର୍ଷ ଲାଗି ରହିଥାଏ । ଯିଏ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ହେଉଥିଲା, ସେ ଅନ୍ୟ ଦୁର୍ବଳ ରାଜ୍ୟ ଉପରେ ଆକ୍ରମଣ କରୁଥିଲା । ଯୁଦ୍ଧରେ ଜିଣି ସେ ରାଜ୍ୟ ଶାସନ କରୁଥିଲା ।

ସେତେବେଳେ ମଗଧରେ ନନ୍ଦବଂଶ ରାଜୁତି କରୁଥାନ୍ତି । ଏହି ବଂଶର ପ୍ରଥମ ରାଜା ହେଉଛନ୍ତି ମହାପଦ୍ମ ନନ୍ଦ । ସେ ପ୍ରଥମେ କଳିଙ୍ଗ ଆକ୍ରମଣ କରି ସେଠାରେ ନିଜର ସାମ୍ରାଜ୍ୟ ସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗରେ ସମସ୍ତେ ଜୈନ ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ ଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗବାସୀ ଶୀତଳନାଥ ଜୀନ ପ୍ରତିମୂର୍ତ୍ତିକୁ ଅତି ଭକ୍ତିର ସହ ପୂଜା କରୁଥିଲେ । ମଗଧରାଜ ମହାପଦ୍ମ ନନ୍ଦ କଳିଙ୍ଗ ଜୟ କରି ସେଇ ପବିତ୍ର ପ୍ରତିମୂର୍ତ୍ତିକୁ ମଗଧ ନେଇ ଯାଇଥିଲେ । ଏଥିରେ କଳିଙ୍ଗବାସୀ ଖୁବ୍ ଆଘାତ ପାଇଥିଲେ ।

ବହୁ ବର୍ଷ ପରେ ନନ୍ଦବଂଶ ରାଜାମାନେ ଦୁର୍ବଳ ହୋଇ ପଡ଼ିଲେ । ଶାସନର ପତନ ଘଟିଲା । କଳିଙ୍ଗ ପୁଣି ସ୍ୱାଧୀନ ହୋଇ ରହିଲା । ଚନ୍ଦ୍ରଗୁପ୍ତ ମୌର୍ଯ୍ୟ ମଗଧ ଅଧିକାର କଲେ । ସେତେବେଳେ କଳିଙ୍ଗ ପୁଣି ଶକ୍ତିଶାଳୀ ହୋଇ ଉଠିଲା । ଏକ ବୀରଜାତି ରୂପେ କଳିଙ୍ଗବାସୀ ଭାରତରେ ଖ୍ୟାତି ଲାଭ କଲେ । ଏହି ରାଜ୍ୟର ବିଶାଳ ସେନାବାହିନୀ ଥିଲା । ଚନ୍ଦ୍ରଗୁପ୍ତ ଓ ତାଙ୍କର ପୁଅ ବିନ୍ଦୁସାର କଳିଙ୍ଗ ଆକ୍ରମଣ କରିବାକୁ ସାହସ କରିପାରି ନ ଥିଲେ । ଶେଷରେ ବିନ୍ଦୁସାରଙ୍କ ପୁତ୍ର ଅଶୋକ ମଗଧ ସିଂହାସନରେ ବସିଲେ । ସେ ଭାରତରେ ବହୁ ରାଜ୍ୟ ଜୟ କରି ସମ୍ରାଟ ପଦରେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହେଲେ । ବିଶାଳ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ସମ୍ରାଟ ହୋଇ ମଧ୍ୟ ସେ ମଗଧର ଦକ୍ଷିଣରେ ଥିବା କଳିଙ୍ଗ ଜୟ କରିପାରି ନ ଥିଲେ । ରାଜତ୍ୱର ଆଠ ବର୍ଷ ପରେ ସେ କଳିଙ୍ଗ ଆକ୍ରମଣ କଲେ । କଳିଙ୍ଗ ଓ ମଗଧ ସେନା ଭିତରେ ଘୋର ଯୁଦ୍ଧ ହେଲା । ମଗଧର ବିପୁଳ ସୈନ୍ୟବଳ ଆଗରେ କଳିଙ୍ଗ ସେନା ବେଶିକାଳ ଠିଆ ହୋଇପାରିଲେ ନାହିଁ । କଳିଙ୍ଗ ପରାଜିତ ହେଲା । ଏହି ଯୁଦ୍ଧରେ ଏକ ଲକ୍ଷ ଲୋକ ପ୍ରାଣ ହରାଇଲେ । ଅସଂଖ୍ୟ ଲୋକ ଆହତ ହେଲେ । ଦେଢ଼ ଲକ୍ଷ ଲୋକଙ୍କୁ ଅଶୋକ ବନ୍ଦୀ କରି ନେଇଗଲେ ।

କଳିଙ୍ଗ ଯୁଦ୍ଧର କରୁଣ ଦୃଶ୍ୟ ଓ ମୃତ୍ୟୁର ବିଭୀଷିକା ଦେଖି ଅଶୋକଙ୍କ ହୃଦୟ ତରଳି ଯାଇଥିଲା । ସେ ଠିକ କଲେ, ଆଉ କେବେ ଯୁଦ୍ଧ କରିବେ ନାହିଁ । ବୌଦ୍ଧ ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ ହୋଇ ସେ ଅହିଂସା ନୀତି ଗ୍ରହଣ କଲେ । ଚଣ୍ଡାଶୋକରୁ ଧର୍ମାଶୋକରେ ପରିଣତ ହେଲେ ।

ଅଶୋକଙ୍କ ମୃତ୍ୟୁ ପରେ ମଗଧ ସାମ୍ରାଜ୍ୟରେ ଘୋର ସଂକଟ ଦେଖାଦେଲା । ମୌର୍ଯ୍ୟ ବଂଶର ଶେଷ ରାଜା ବୃହଦ୍ରଥ ଅତ୍ୟନ୍ତ ବିଳାସୀ ହୋଇ ରାଜକାର୍ଯ୍ୟରେ ମନ ଦେଲେ ନାହିଁ । ଏହାର ସୁଯୋଗ ନେଇ ତାଙ୍କର ସେନାପତି ପୁଷ୍ୟମିତ୍ର ତାଙ୍କୁ ହତ୍ୟା କରି ମଗଧ ସିଂହାସନ ଦଖଲ କରି ନେଇଥିଲେ ।

ଚେଦି ବଂଶର ରାଜା ମହାମେଘବାହନ କଳିଙ୍ଗକୁ ମଗଧ ଶାସନ ଅଧୀନରୁ ମୁକ୍ତ କରିଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗ ସ୍ୱାଧୀନ ହୋଇ ନିଜର ଆତ୍ମବଳ ଫେରି ପାଇଥିଲା । ସେହି ଚେଦି ବଂଶର ଖାରବେଳ କଳିଙ୍ଗର ତୃତୀୟ ରାଜା ।

ଖାରବେଳଙ୍କ ଜନ୍ମର ବହୁ ପୂର୍ବରୁ କଳିଙ୍ଗରେ ଘୋର ବିପତ୍ତି ପଡ଼ିଥିଲା । ଭୀଷଣ ଝଡ଼ତୋଫାନ ହୋଇ କଳିଙ୍ଗନଗରୀ ଧ୍ୱଂସ ପାଇଯାଇଥିଲା । ପୁରୀ, ପ୍ରାସାଦମାନ ଭୁଶୁଡ଼ି ପଡ଼ିଥିଲା । ରାଜଧାନୀ ପାଣିରେ ବୁଡ଼ି ଯାଇଥିଲା । କଳିଙ୍ଗବାସୀଙ୍କ ଦୁଃଖ ଦୁର୍ଦ୍ଦଶା ବଢ଼ି ପଡ଼ିଥିଲା ।

ଖ୍ରୀଷ୍ଟପୂର୍ବ ୨୦୭ରେ ଖାରବେଳ ଜନ୍ମ ହୋଇଥିଲେ । ତାଙ୍କର ଜାତକ ଦେଖି ଜ୍ୟୋତିଷୀ କହିଲେ, ଖାରବେଳ ଦିନେ ଚେଦିବଂଶର ନାମ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ କରିବ । ମହା ପରାକ୍ରମଶାଳୀ ହୋଇ କଳିଙ୍ଗର ଟେକ ରଖିବ ।

ପିଲାଦିନରୁ ଖାରବେଳଙ୍କ ସୁଗୁଣମାନ ପଡ଼ାକୁ ଫୁଟି ବାହାରିଲା । ସବୁ ବିଦ୍ୟାରେ ସେ ଧୁରନ୍ଧର ହୋଇ ଉଠିଲେ । ପନ୍ଦରବର୍ଷ ବୟସରେ ସେ ବାପାଙ୍କୁ ହରାଇଥିଲେ । ଯୁବରାଜ ଅବସ୍ଥାରେ ସେ ସାହିତ୍ୟ, ରାଜନୀତି, ଧର୍ମନୀତି, ଆଇନ, ଅର୍ଥଶାସ୍ତ୍ର ଶିକ୍ଷା କରିଥିଲେ । ନୃତ୍ୟ, ବାଦ୍ୟ, ସଙ୍ଗୀତ ଆଦି ଗାନ୍ଧର୍ବ କଳା ଓ ଯୁଦ୍ଧବିଦ୍ୟାରେ ସେ ନିପୁଣ ହୋଇ ଉଠିଥିଲେ । ଖାରବେଳ ୨୪ ବର୍ଷ ବୟସରେ କଳିଙ୍ଗ ସିଂହାସନ ଆରୋହଣ କରିଥିଲେ । ମହା ସମାରୋହରେ ତାଙ୍କର ଅଭିଷେକ ଉତ୍ସବ ଆୟୋଜନ କରାଯାଇଥିଲା । ପ୍ରଜାଙ୍କ ମଙ୍ଗଳ ପାଇଁ ନିଜକୁ ଉତ୍ସର୍ଗ କରିବାକୁ ଏହି ଉତ୍ସବରେ ସେ ଶପଥ ନେଇଥିଲେ ।

ଶାସନ ଭାର ଗ୍ରହଣ ପରେ ଖାରବେଳ କଳିଙ୍ଗ ନଗରୀର ନବ ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଲାଗିଯାଇଥିଲେ । ଝଡ଼ ତୋଫାନରେ ନଗରୀର ଦୁର୍ଗ, ପ୍ରାସାଦ, ପ୍ରାଚୀରମାନ ଭୁଷୁଡ଼ି ପଡ଼ିଥିଲା । ସେସବୁ ମରାମତି କରିବାରେ ସେ ପ୍ରଚୁର ଅର୍ଥ ବ୍ୟୟ କଲେ । ବହୁ କେନାଲ, ପୁଷ୍କରିଣୀ ଖୋଳାଇଲେ । ଉଦ୍ୟାନ ନିର୍ମାଣ କଲେ । ପ୍ରଜାମାନଙ୍କ ଉପରୁ ସବୁ ପ୍ରକାର କର, ଋଣ ଛାଡ଼ କରିଦେଲେ । କଳିଙ୍ଗ ପୁଣି ନୂଆ ରୂପରେ ଶୋଭା ପାଇଲା । ପ୍ରଜାମାନେ ସୁଖ ଶାନ୍ତିରେ ରହି ତାଙ୍କର ଗୁଣଗାନ କରିବାକୁ ଲାଗିଲେ ।

ଏହାପରେ ଖାରବେଳ ନିଜ ରାଜ୍ୟର ସୀମା ବିସ୍ତାର କରିବାକୁ ଚାହିଁଲେ । ସେତେବେଳେ କଳିଙ୍ଗର ପଶ୍ଚିମରେ ସାତବାହନ ରାଜବଂଶ ରାଜୁତି କରୁଥିଲେ । ସେ ରାଜ୍ୟର ରାଜା ସାତକର୍ଣ୍ଣି ଥିଲେ ଜଣେ ମହାନ ଯୋଦ୍ଧା । ତାଙ୍କର ରାଜ୍ୟ କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବ ସୀମା ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବିସ୍ତୃତ ଥିଲା । ସାତକର୍ଣ୍ଣି ଦାକ୍ଷିଣାତ୍ୟରେ ରାଜ୍ୟ ବିସ୍ତାର କରିବାକୁ ବସିବାରୁ କଳିଙ୍ଗ ପ୍ରତି ବିପଦର ଆଶଙ୍କା ଦେଖାଦେଲା । ଏହା ଦେଖି ଖାରବେଳ ନିଶ୍ଚିନ୍ତ ହୋଇ ବସିଲେ ନାହିଁ । ନିଜର ଅସ୍ତ୍ରଧାରୀ ପଦାତିକ, ଅଶ୍ୱାରୋହୀ, ଗଜାରୋହୀ ଓ ରଥାରୋହୀ ଚତୁରଙ୍ଗ ସେନାବାହିନୀକୁ ନେଇ ସେ ସାତବାହନ ରାଜ୍ୟ ଆକ୍ରମଣ କଲେ । ଏହି ଯୁଦ୍ଧ ଅଭିଯାନରେ ଆଟବିକ ରାଜ୍ୟର ଦୁର୍ଦ୍ଧର୍ଷ ସୈନ୍ୟମାନେ କଳିଙ୍ଗକୁ ସାହାଯ୍ୟ କଲେ । ସେତିକିବେଳେ ଯୋଗକୁ ସାତକର୍ଣ୍ଣିଙ୍କ ଅକାଳ ମୃତ୍ୟୁ ଘଟିଲା । ତାଙ୍କର ବିଧବା ରାଣୀ ଶକ୍ତିହୀନା ହୋଇପଡ଼ିଥିଲେ । ନିରୁପାୟ ହୋଇ ସାତବାହନ ସେନା ଖାରବେଳଙ୍କ ବଶ୍ୟତା ସ୍ୱୀକାର କଲେ । କଳିଙ୍ଗରେ ଏକ ବର୍ଷ ଧରି ବିଜୟ ଉତ୍ସବ ପାଳନ କରାଗଲା ।

ମଗଧ କଳିଙ୍ଗର ଚିରକାଳର ଶତ୍ରୁ । ଗୁପ୍ତବଂଶ ରାଜା କଳିଙ୍ଗ ଆକ୍ରମଣ କରି ରାଜ୍ୟର ଯେଉଁ କ୍ଷତି କରିଥିଲେ ଖାରବେଳ ତାକୁ ଭୁଲି ନ ଥିଲେ । ଏହାର ଉପଯୁକ୍ତ ପ୍ରତିଶୋଧ ନେବା ପାଇଁ ସେ ମଗଧ ଅଭିଯାନରେ ବାହାରିଲେ । ମଗଧର ପ୍ରାଚୀନ ରାଜଧାନୀ ରାଜଗୃହ ଦଖଲ କରିବା ସେତେ ସହଜ ନଥିଲା । କଳିଙ୍ଗ ସୈନ୍ୟମାନେ ରାଜଗୃହର ଦକ୍ଷିଣରେ ଥିବା ଗୋରଥଗିରି ଦୁର୍ଗକୁ ପ୍ରଥମେ ଦଖଲ କରିନେଲେ । ଏହି ଦୁର୍ଗ ଏବେ ବିହାର ରାଜ୍ୟରେ ରହିଛି ।

ଏତିକିବେଳେ ମଥୁରାରୁ ଯବନ ରାଜା ଗ୍ରୀକ୍ ସୈନ୍ୟମାନଙ୍କୁ ନେଇ ପାଟଳୀପୁତ୍ର ଆଡ଼କୁ ମାଡ଼ି ଆସୁଥିଲେ । ଖାରବେଳଙ୍କ ରାଜଗୃହ ଆକ୍ରମଣ ଖବର ପାଇ ଯବନ ରାଜା ପ୍ରାଣ ଭୟରେ ମଥୁରା ପଳାଇଗଲେ । ଗୁପ୍ତଚରମାନଙ୍କଠାରୁ ଏକଥା ଶୁଣି ଖାରବେଳ ମଗଧ ଅଭିଯାନ ଛାଡ଼ି ଯବନ ସୈନ୍ୟଙ୍କ ପଛରେ ଗୋଡ଼ାଇଲେ । କଳିଙ୍ଗ ସେନାମାନେ ଯୁଦ୍ଧରେ ସେମାନଙ୍କୁ ହରାଇ ମଥୁରାରୁ ଘଉଡ଼ାଇ ଦେଲେ ।

ଖାରବେଳ କଳିଙ୍ଗ ଫେରି ବିପୁଳ ଆନନ୍ଦଉଲ୍ଲାସ ଭିତରେ ବିଜୟ ମହୋତ୍ସବ ପାଳନ କରିଥିଲେ । ବିଜୟ ସ୍ମାରକ ରୂପେ ୩୮ ଲକ୍ଷ ମୁଦ୍ରା ଖର୍ଚ୍ଚ କରି ସେ 'ମହାବିଜୟ' ପ୍ରାସାଦ ନିର୍ମାଣ କରାଇଥିଲେ । ସାଧୁ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ, ଦୀନଦୁଃଖୀ ଓ ରାଜ କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କୁ ବହୁତ ଧନରତ୍ନ ଦାନ କରିଥିଲେ ।

ପ୍ରାଚୀନ କଳିଙ୍ଗ ନୌବାଣିଜ୍ୟରେ ଦେଶ–ବିଦେଶରେ ବିଶେଷ ଖ୍ୟାତି ଲାଭ କରିଥିଲା । କଳିଙ୍ଗର ବଣିକମାନେ ଜାଭା, ସୁମାତ୍ରା, ବୋର୍ଣ୍ଣିଓ, ସିଂହଳ, ଶ୍ୟାମ, ଚୀନ, ମାଳୟ ଆଦି ଦେଶରେ ବେପାର ବଣିଜ କରି ଆମ ରାଜ୍ୟକୁ ବହୁତ ଧନରତ୍ନ ବୋହି ଆଣୁଥିଲେ । ସମୁଦ୍ର ପଥରେ କଳିଙ୍ଗର କଳା ଓ ସଂସ୍କୃତି ଚାରିଆଡ଼େ ପ୍ରସାର ଲାଭ କରିଥିଲା । କଳିଙ୍ଗବାସୀ ଏକ ସାହସୀ ନୌଜାତିରେ ପରିଣତ ହୋଇଥିଲା ।

ସେତେବେଳେ ଦକ୍ଷିଣ ଭାରତର ଚୋଳ, ପାଣ୍ଡ୍ୟ, କେରଳପୁତ୍ର ଓ ତାମ୍ରପର୍ଣ୍ଣି ଆଦି ଦ୍ରାବିଡ଼ ରାଜ୍ୟମାନେ ମିଶି ଗୋଟିଏ ରାଷ୍ଟ୍ରସଙ୍ଘ ଗଢ଼ିଥିଲେ । ତା'ର ନାମ ଦ୍ରାମିର ସଙ୍ଘ । ଏହି ସଙ୍ଘ ସହିତ ମଗଧ ରାଜାମାନଙ୍କର ସୁସମ୍ପର୍କ ରହିଥିଲା । ସମୁଦ୍ର ବାଣିଜ୍ୟକୁ ଦ୍ରାମିର ସଙ୍ଘ ନିଜର ଏକଚାଟିଆ ଅଧିକାରରେ ରଖିଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗ ସହିତ ସେମାନଙ୍କର ନୌବାଣିଜ୍ୟରେ ସବୁବେଳେ ପ୍ରତିଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱିତା ଲାଗି ରହିଥାଏ, କିନ୍ତୁ କଳିଙ୍ଗବାସୀଙ୍କ ପରାକ୍ରମ ଦେଖି ସେମାନେ କଳିଙ୍ଗ ଆକ୍ରମଣ କରିବାକୁ ସାହସ କରିପାରୁ ନ ଥିଲେ । ଖାରବେଳ ଦ୍ରାମିର ସଙ୍ଘ ସହିତ ଭୀଷଣ ଯୁଦ୍ଧ କରି ସେମାନଙ୍କୁ ପରାଜିତ କରିଥିଲେ । ଏହାଫଳରେ କଳିଙ୍ଗରେ ନୌବାହିନୀର ବହୁତ ଉନ୍ନତି ଘଟିଥିଲା । କଳିଙ୍ଗର ପ୍ରବଳ ଶକ୍ତି ଦେଖି ଯବନ ରାଜାମାନେ ଆଉ ଭାରତ ଉପରେ ଆଖି ପକାଇବାକୁ ସାହସ କରି ନ ଥିଲେ ।

ଏହାପରେ ଖାରବେଳ ମଗଧ ରାଜାଙ୍କ ଅପମାନର ପ୍ରତିଶୋଧ ନେବାପାଇଁ ଉତ୍ତର ଭାରତ ଅଭିଯାନରେ ବାହାରିଥିଲେ । ଉତ୍ତରାପଥ ତକ୍ଷଶିଳାର ରାଜଧାନୀ । ଏହା ଏବେ ପାକିସ୍ତାନ ଅଞ୍ଚଳରେ । ସେଠାରେ ଯବନମାନଙ୍କ ଘାଟିମାନ ଧ୍ୱଂସ କରି କଳିଙ୍ଗ ସେନା ମଗଧ ରାଜଧାନୀ ପାଟଳୀପୁତ୍ର ଆଡ଼କୁ ଆଗେଇ ଚାଲିଲେ । ମଗଧରେ ସେତେବେଳେ ବୃହସ୍ପତିମିତ୍ର ରାଜୁତି କରୁଥିଲେ । ଖାରବେଳଙ୍କ ପରାକ୍ରମ ଦେଖି ସେ ଭୟଭୀତ ହୋଇପଡ଼ିଥିଲେ । ବିନା ଯୁଦ୍ଧରେ ସେ ଖାରବେଳଙ୍କ ନିକଟରେ ଆତ୍ମସମର୍ପଣ କଲେ । ମଗଧ ରାଜ ତାଙ୍କୁ ଅକଳନ ମଣି, ମୁକ୍ତା, ଧନରତ୍ନ ଉପହାର ଦେଲେ । ନନ୍ଦବଂଶ ରାଜା ମହାପଦ୍ମ ନନ୍ଦ କଳିଙ୍ଗରୁ ପବିତ୍ର ଜିନ ମୂର୍ତ୍ତି ଅପହରଣ କରିନେଇଯାଇଥିଲେ । ତିନିଶହ ବର୍ଷ ପରେ ଖାରବେଳ ମଗଧ ଜୟ କରି ତାକୁ ପୁଣି ମହା ଆଡ଼ମ୍ବରରେ କଳିଙ୍ଗ ଫେରାଇ ଆଣିଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗର ପ୍ରାଚୀନ

ରାଜଧାନୀ ପିଥୁଣ୍ଡ ନଗରରେ ମନ୍ଦିର ନିର୍ମାଣ କରି ଏହି ମୂର୍ତ୍ତିକୁ ବିପୁଳ ଆନନ୍ଦ–ଉଲ୍ଲାସ ଭିତରେ ପୁନଃପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଇଥିଲେ ।

ମଗଧର ପୂର୍ବରେ ଅଙ୍ଗ ରାଜ୍ୟର ରାଜା କଳିଙ୍ଗ ସହିତ ଯୁଦ୍ଧ କରି ପରାଜିତ ହୋଇଥିଲେ । ଦକ୍ଷିଣରେ ପାଣ୍ଡୁ ରାଜାଙ୍କୁ ଯୁଦ୍ଧରେ ପରାଜିତ କରି ବହୁ ଧନରତ୍ନ ଉପହାର ପାଇଥିଲେ ।

ଭାରତର ଏକ ତୃତୀୟାଂଶ ରାଜ୍ୟ ଜୟ କରି ଖାରବେଳ ଏକ ବିଶାଳ ସାମ୍ରାଜ୍ୟର ସମ୍ରାଟ ପଦରେ ଅଭିଷିକ୍ତ ହୋଇଥିଲେ । ତାଙ୍କର ତେରବର୍ଷର ଶାସନ କାଳରେ କଳା, ସାହିତ୍ୟ, ଧର୍ମ, ସଂସ୍କୃତି ଓ ସାମରିକ ଶକ୍ତିରେ କଳିଙ୍ଗ ସାରା ଭାରତରେ ଖ୍ୟାତିଲାଭ କରିଥିଲା । ତାଙ୍କ ରାଜତ୍ୱକୁ କଳିଙ୍ଗ ଇତିହାସରେ ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣଯୁଗ କୁହାଯାଏ । ତାଙ୍କର ସାମ୍ରାଜ୍ୟ ଦକ୍ଷିଣରେ କୃଷ୍ଣନଦୀଠାରୁ ଉତ୍ତରରେ ମଥୁରା ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବିସ୍ତୃତ ଥିଲା ।

ମୌର୍ଯ୍ୟ ଶାସନ କାଳରେ କଳିଙ୍ଗବାସୀଙ୍କୁ ନାନା କଡ଼ା କଟକଣାରେ ଚଳିବାକୁ ହେଉଥିଲା । ସେତେବେଳେ ବୌଦ୍ଧ ଧର୍ମ କଳିଙ୍ଗର ରାଜଧର୍ମ ଥିଲା, ଏହି ଧର୍ମର କଠୋର ନୀତିନିୟମ ଭିତରେ କଳିଙ୍ଗର କଳା–ସଂସ୍କୃତି ଓ ସାମରିକ କୀର୍ତ୍ତି ଲୋପ ପାଇଯାଉଥିଲା । ରାଜ୍ୟରେ ପର୍ବପର୍ବାଣୀ, ସାମାଜିକ ଉତ୍ସବ ସବୁ ବନ୍ଦ କରିଦିଆଯାଇଥିଲା । ଖାରବେଳ ମଗଧ ଜୟ କରିବା ପରେ କଳିଙ୍ଗର ପୂର୍ବ ଗୌରବ ଫେରାଇ ଆଣିଥିଲେ । ସାମାଜିକ ପର୍ବ ସାଂସ୍କୃତିକ ଉତ୍ସବମାନ ପୁଣି ଆରମ୍ଭ ହୋଇଥିଲା । ବାଦ୍ୟ, ନୃତ୍ୟ, ସଙ୍ଗୀତ, କଳାର ଉଂଟେ ଧାଡ଼ୀ ଖେଳାଖେଳାମାନ ନିମାଣ କରାଯାଇଥିଲା । ରାଜ୍ୟରେ ଶିଳ୍ପୀ, କଳାକାର, କବି, ଲେଖକମାନଙ୍କର ବହୁତ ଆଦର ଥିଲା । ଜ୍ଞାନୀ, ଗୁଣୀ, ପଣ୍ଡିତମାନେ ରାଜଦରବାରରେ ବହୁତ ସମ୍ମାନ ପାଉଥିଲେ ।

ହାତୀଗୁମ୍ଫା ଖାରବେଳଙ୍କ ଅକ୍ଷୟ କୀର୍ତ୍ତି । ଭୁବନେଶ୍ୱର ନିକଟ ଖଣ୍ଡଗିରି ଓ ଉଦୟଗିରି ସେତେବେଳେ କୁମାରୀ ପର୍ବତ ନାମରେ ପରିଚିତ ଥିଲା । ସେହି ପର୍ବତରେ ଖାରବେଳ ଓ ତାଙ୍କ ରାଣୀ ୧୧୭ଟି ଗୁମ୍ଫା ଖୋଳାଇଥିଲେ । ଉଦୟଗିରିର ହାତୀଗୁମ୍ଫାରେ ଖାରବେଳଙ୍କ କୀର୍ତ୍ତି ଓ ତେର ବର୍ଷ ଶାସନ କାଳର ବିବରଣୀ ପଥରରେ ଖୋଦିତ ହୋଇଛି । ଏହି ଶିଳାଲିପି ନ ଥିଲେ ଖ୍ରୀଷ୍ଟପୂର୍ବ ପ୍ରଥମ ଶତାବ୍ଦୀର ଭାରତ ଇତିହାସ ଆମ ପାଖରେ ଅଜ୍ଞାତ ହୋଇ ରହିଥାନ୍ତା ।

ଉଦୟଗିରି ପର୍ବତର ରାଣୀଗୁମ୍ଫା ଓ ମଞ୍ଚପୁରୀ ଗୁମ୍ଫା, ଖଣ୍ଡଗିରିର ଅନନ୍ତଗୁମ୍ଫା ପ୍ରସିଦ୍ଧ । ଗୁମ୍ଫାଗୁଡ଼ିକରେ ବିଭିନ୍ନ ଦେବଦେବୀ, ଜୀବଜନ୍ତୁ, ବୃକ୍ଷଲତା ଆଦିର କାରୁକାର୍ଯ୍ୟ ମଣ୍ଡିତ ମୂର୍ତ୍ତି ଖୋଦିତ ହୋଇଛି । ଏହା କଳିଙ୍ଗର ପ୍ରାଚୀନ ସ୍ଥାପତ୍ୟ କଳା ଓ ଗୌରବମୟ ଇତିହାସର ମୂକସାକ୍ଷୀ । ପଥରରେ ଖୋଦିତ ଚିତ୍ର ଓ ମୂର୍ତ୍ତିରୁ ସେ କାଳର ଲୋକଙ୍କ ଚଳଣି, ବେଶଭୂଷା ଓ ସାମାଜିକ ଜୀବନ ସମ୍ପର୍କରେ ଜାଣିବାକୁ ମିଳେ । ସେତେବେଳେ ଲୋକେ ଆଣ୍ଠୁ ତଳ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଲୁଗା ପିନ୍ଧୁଥିଲେ, ମୁଣ୍ଡରେ ପଗଡ଼ି ବାନ୍ଧୁଥିଲେ । ଧନୀ ଲୋକେ ଦୋତାଲାକରି ରହୁଥିଲେ । ବସିବା ପାଇଁ କାଠ ଆସନ, ଶୋଇବା ପାଇଁ ଖଟ, ଖାଇବାକୁ ଥାଳି, ପାଣି ରଖିବା ପାଇଁ ଗରା ବ୍ୟବହୃତ ହେଉଥିଲା । ସ୍ତ୍ରୀଲୋକେ ନାନାପ୍ରକାର ଅଳଙ୍କାର ପିନ୍ଧୁଥିଲେ । ନୃତ୍ୟ–ସଙ୍ଗୀତର ବହୁତ ଆଦର ଥିଲା । ଯୁଦ୍ଧ ଓ ଶିକାର ପାଇଁ ଖଣ୍ଡା, ଢାଲ ଓ ଧନୁଶର ବ୍ୟବହାର କରାଯାଉଥିଲା । ସମବେତ ଉପାସନା ଓ ସଭା ଶୋଭାଯାତ୍ରାରେ ସବୁ ଜାତିର ଲୋକେ ଭାଗ ନେଉଥିଲେ । ପ୍ରଜାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ସଂହତି ଓ ସୌହାର୍ଦ୍ଦ୍ୟ ଅତୁଟ ରହିଥିଲା । ସମସ୍ତେ ସୁଖ ଶାନ୍ତିରେ ଥିଲେ । କଳିଙ୍ଗବାସୀ ଥିଲେ ଅତ୍ୟନ୍ତ ସାହସୀ ଓ କଳାନୁରାଗୀ ।

ଜୈନ ଧର୍ମ ସେତେବେଳେ କଳିଙ୍ଗର ରାଜଧର୍ମ ଥିଲା । ଖାରବେଳ ଜୈନ ଧର୍ମ ଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ ମଧ୍ୟ ସବୁ ଧର୍ମ ପ୍ରତି ତାଙ୍କର ବହୁତ ସମ୍ମାନ ରହିଥିଲା । ସାରା ଭାରତରୁ ବୌଦ୍ଧ ଭିକ୍ଷୁ ଓ ସାଧୁ–ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ କୁମାରୀ ପର୍ବତରେ ରାଜାଙ୍କ ଅତିଥି ଭାବରେ ରହୁଥିଲେ । ଜୈନ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ଶ୍ରମଣମାନଙ୍କ ଆଶ୍ରୟ ପାଇଁ ବହୁ ଗୁମ୍ଫା ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇଥିଲା । ୩୫ ଲକ୍ଷ ପଥରରେ ଖାରବେଳ ଚୈତ୍ୟ ଓ ଶିଳାସ୍ତମ୍ଭମାନ ସ୍ଥାପନ କରାଇଥିଲେ ।

ସମ୍ରାଟ ଖାରବେଳଙ୍କ ଭଳି ପରାକ୍ରମଶାଳୀ ଧର୍ମପ୍ରାଣ, ପ୍ରଜାବତ୍ସଳ, ଗୁଣଗ୍ରାହୀ ଶାସକଙ୍କ ଯୋଗୁ କଳିଙ୍ଗ ଗୌରବାନ୍ୱିତ । କଳିଙ୍ଗବାସୀ ତାଙ୍କୁ ଦେବରାଜ ଇନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ସହିତ ତୁଳନା କରୁଥିଲେ । ତାଙ୍କର ବୀରତ୍ୱ, ଦେଶ ସେବା ଓ ଅକ୍ଷୟ କୀର୍ତ୍ତି ଯୁଗ ଯୁଗ ଧରି ତାଙ୍କୁ ଭାରତ ଇତିହାସରେ ଅମର କରି ରଖିଥିବ ।

---

କ୍ୱାର୍ଟର ନଂ ୯୭/୨
ଟାଇପ୍ ୫ କ ୟୁନିଟ୍–୨, ଭୁବନେଶ୍ୱର

# ଆଧୁନିକ ଓଡ଼ିଶାର ଇତିହାସରେ ମହତାବ ଯୁଗ

ଶ୍ରୀ ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖର ମହାପାତ୍ର

ଏ ବର୍ଷ ନଭେମ୍ବର ୨୧ ତାରିଖରୁ ଡଃ ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବଙ୍କ ଜନ୍ମ ଶତାବ୍ଦୀ ପାଳନ କରାଯାଉଛି । ସ୍ୱାଧୀନତା, ଗଣତନ୍ତ୍ର ଓ ଓଡ଼ିଶାକୁ ସମୃଦ୍ଧି କରିବା ପାଇଁ ତାଙ୍କର ତ୍ୟାଗ ଓ ନେତୃତ୍ୱର ପଟାନ୍ତର ନାହିଁ । ଓଡ଼ିଶାର ନବ ନିର୍ମାଣ ଦିଗରେ ସେ ବହୁ ଯୁବକଙ୍କୁ ରାଜନୀତିରେ ସକ୍ରିୟ ହେବା ନିମନ୍ତେ ଉତ୍ସାହିତ କରିଥିଲେ । ସେ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମ ସମୟରେ ଏବଂ ସ୍ୱାଧୀନତା ପରେ ଯେଉଁମାନଙ୍କୁ ରାଜନୈତିକ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ଦେଇଥିଲେ ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ, ବୀରେନ୍ ମିତ୍ର, ନୀଳମଣି ରାଉତରାୟ ଏବଂ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ହୋଇଛନ୍ତି । ବନମାଳି ପଟ୍ଟନାୟକ ବହୁବର୍ଷ ରାଜ୍ୟ କଂଗ୍ରେସର ସଂପାଦକ ଓ ସଭାପତି ରହିଛନ୍ତି । ତେଣୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଏପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମହତାବ ଯୁଗ ଚାଲିଥିବା କୁହାଯାଇ ପାରେ । ସେ ଇତିହାସ ସୃଷ୍ଟି କରିଛନ୍ତି । ଇତିହାସ ନିଜେ ଲେଖିଛନ୍ତି ।

ଡଃ ମହତାବ ରେଭେନ୍‌ସା କଲେଜର ଛାତ୍ର ଥିବା ବେଳେ ଭାଗୀରଥି ମହାପାତ୍ର, ନବକୃଷ୍ଣ ଚୌଧୁରୀ, ନିତ୍ୟାନନ୍ଦ କାନୁନ୍‌ଗୋ ପ୍ରମୁଖଙ୍କ ସହିତ ଭାରତୀ ମନ୍ଦିର ଗଠନ କରିଥିଲେ । ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନର ବନ୍ଧୁମାନଙ୍କ ପରାମର୍ଶରେ ସେ ୧୯୨୧ ମସିହାରେ କଲିକତା କଂଗ୍ରେସରେ ପ୍ରଥମେ ଯୋଗ ଦେଲେ । ସେହିଠାରେ ଗାନ୍ଧିଜୀ ଦେଶରେ ବ୍ରିଟିଶ ସରକାର ବିରୁଦ୍ଧରେ ଅସହଯୋଗ ଆନ୍ଦୋଳନର ଆହ୍ୱାନ ଦେଇଥିଲେ । ଓକିଲଙ୍କୁ ଓକିଲାତି ଛାଡ଼ି, ସରକାରୀ କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କୁ ଚାକିରି ଛାଡ଼ି, ଛାତ୍ରମାନଙ୍କୁ ସ୍କୁଲ୍, କଲେଜ ଛାଡ଼ି ଅସହଯୋଗ ଆନ୍ଦୋଳନରେ ଯୋଗ ଦେବା ପାଇଁ ସେ ଅନୁପ୍ରାଣିତ କରିଥିଲେ । ସେଠାରୁ ଫେରି ଭାରତୀ ମନ୍ଦିରର ବନ୍ଧୁମାନଙ୍କ ସହିତ ସେ ଆଲୋଚନା କଲେ । ନିଜେ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନ ବର୍ଜନ ପାଇଁ ସ୍ଥିର କଲେ । ମହତାବବାବୁ ନିଜ ଜିଲ୍ଲା ବାଲେଶ୍ୱରକୁ ଯାଇ ଅସହଯୋଗ ଆନ୍ଦୋଳନର ପ୍ରସାର ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କଲେ । ବାଲେଶ୍ୱରରେ କେତେକ ସଭାରେ ବ୍ରିଟିଶ ବିରୋଧୀ ଭାଷଣ ଦେଇଥିବା ଅଭିଯୋଗରେ ସେ ୧୯୨୨ ମସିହାରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସଙ୍କ ସହିତ ଗିରଫ ହେଲେ । ତାଙ୍କୁ ବର୍ଷେ ଜେଲ ଦଣ୍ଡ ହେଲା ଏବଂ ପାଟନା କ୍ୟାମ୍ପ ଜେଲକୁ ପଠାଇ ଦିଆଗଲା ।

୧୯୩୦ ମସିହାରେ ଲବଣ ସତ୍ୟାଗ୍ରହ ଇଞ୍ଚୁଡ଼ିରେ ଆରମ୍ଭ କରିବାକୁ ସେ ପ୍ରସ୍ତାବ ଦେଲେ । ପ୍ରଦେଶ କଂଗ୍ରେସ ସଭାପତି ଭାବେ ସେ ଇଞ୍ଚୁଡ଼ିରେ ଏଥିପାଇଁ ଆୟୋଜନ କରିଥିଲେ । ଆଚାର୍ଯ୍ୟ ହରିହର ସେଠାରେ ପ୍ରଥମେ ଲୁଣ ମାରି ଗିରଫ ହେଲେ । ପରେ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଚୌଧୁରୀଙ୍କ ସହିତ ଲୁଣ ମାରି ମହତାବବାବୁ ଗିରଫ ହେଲେ । ଉଭୟଙ୍କୁ ହଜାରୀବାଗ ଜେଲ୍‌କୁ ପଠାଇ ଦିଆଗଲା । ସେତେବେଳେ ଓଡ଼ିଶା ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ରାଜ୍ୟ ହୋଇ ନଥିଲା । ପାଟନା ଓ ହଜାରୀବାଗ ଜେଲ୍‌କୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଦଣ୍ଡିତ ହେଉଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କୁ ପଠାଯାଉଥିଲା । ତାଙ୍କୁ ଦେଢ଼ ବର୍ଷ କାରାଦଣ୍ଡ ହୋଇଥିଲା ମାତ୍ର ଗାନ୍ଧୀ–ଇରଉଇନ ବୁଝାମଣା ପରେ ସମସ୍ତ ରାଜନୈତିକ ବନ୍ଦୀଙ୍କ ସହିତ ମହତାବବାବୁ ଖଲାସ ହେଲେ । ଗାନ୍ଧିଜୀ ଗୋଲଟେବୁଲ ବୈଠକରେ ଯୋଗ ଦେବା ପାଇଁ ଧୋତି–ଖଦଡ଼ର ପରିଧାନ କରି ଲଣ୍ଡନ ଯାତ୍ରା କଲେ । ସେଠାରେ ଭାରତର ସ୍ୱାଧୀନତା ଦାବି ବ୍ରିଟିଶ ସରକାର ଗ୍ରହଣ କଲେ ନାହିଁ । ନିରାଶରେ ଗାନ୍ଧିଜୀ ଭାରତକୁ ଫେରିବା ପରେ ଜାତୀୟ କଂଗ୍ରେସକୁ ବେଆଇନ୍ ଘୋଷଣା କରାଗଲା । ବ୍ରିଟିଶ ସରକାରକୁ ସଭାସମିତିରେ ସମାଲୋଚନା କରିଥିବା ଅଭିଯୋଗରେ ମହତାବ ବାବୁ ଗିରଫ ହେଲେ । ତାଙ୍କୁ ୪ ବର୍ଷ ଜେଲ୍ ହୋଇଥିଲା । ୧୯୩୦ ମସିହାରେ କାରାମୁକ୍ତ ହେବା ପରେ ୧୯୩୧ ମସିହାରେ ଓଡ଼ିଶାରୁ ବହୁ ପ୍ରତିନିଧିଙ୍କ ସହ କରାଚୀ କଂଗ୍ରେସ ଅଧିବେଶନରେ ଯୋଗ ଦେବା ପାଇଁ ମହତାବବାବୁ ଯାଇଥିଲେ । ସେଠାରେ ଆଚାର୍ଯ୍ୟ ହରିହର ଓ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଚୌଧୁରୀଙ୍କ ପ୍ରସ୍ତାବ ଅନୁସାରେ ପରବର୍ତ୍ତୀ କଂଗ୍ରେସ ଅଧିବେଶନ ଓଡ଼ିଶାରେ କରିବାକୁ ନିମନ୍ତ୍ରଣ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଥିଲା । ତଦନୁସାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଅଭ୍ୟର୍ଥନା ସମିତି ଗଠିତ ହେଲା । ମହତାବବାବୁ ସେବାଦଳ ଗଠନ କରି କଂଗ୍ରେସ ଅଧିବେଶନରେ ଶୃଙ୍ଖଳା ରକ୍ଷା କରିବାକୁ ଜି.ଓ.ସି. ଭାବେ କାର୍ଯ୍ୟ କଲେ । ମାତ୍ର ଅଳ୍ପଦିନ ମଧ୍ୟରେ କଂଗ୍ରେସ ବେଆଇନ୍ ଘୋଷିତ ହେଲା ଓ କଂଗ୍ରେସ ଲୋକେ ଗିରଫ ହେଲେ । ତେଣୁ କଂଗ୍ରେସ ଅଧିବେଶନ ପୁରୀରେ କରିବା ସମ୍ଭବ ହୋଇ ନଥିଲା ।

୧୯୩୮ ମସିହାରେ ମହତାବବାବୁ ଉତ୍କଳ ପ୍ରଦେଶ କଂଗ୍ରେସ ସଭାପତି ଥିବା ବେଳେ ହରିପୁର କଂଗ୍ରେସ ଅଧିବେଶନ ପାଇଁ ନେତାଜୀ ସୁଭାଷ ଚନ୍ଦ୍ର ବୋଷ ସଭାପତି ପାଇଁ ପ୍ରାର୍ଥୀ ହେଲେ । ଓଡ଼ିଶାରୁ ସେ ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତ ଭୋଟ ପାଇଲେ । ତା'ପରେ ମହତାବବାବୁଙ୍କୁ ସେ କଂଗ୍ରେସ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କମିଟି ସଭ୍ୟ ଭାବେ ମନୋନୀତ କଲେ । କଂଗ୍ରେସ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କମିଟି - ସଭ୍ୟ

ହେବା ପରେ ମହତାବବାବୁ ରାଜ୍ୟ କଂଗ୍ରେସର ସମସ୍ତ କ୍ଷେତ୍ରରେ ନେତୃତ୍ୱ ନେଇଥିଲେ । ନୀଳଗିରି ରାଜାଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ପ୍ରଜା ଆନ୍ଦୋଳନରେ ସେ ସକ୍ରିୟ ଭାବେ ସାମିଲ ହୋଇଥିଲେ । ରଣପୁର ବେଜଲଗେଟ୍ ହତ୍ୟାକାଣ୍ଡରେ ତାଙ୍କୁ ସମ୍ପୃକ୍ତ କରିବାକୁ ପୋଲିସ ପକ୍ଷରୁ ପ୍ରବଳ ଉଦ୍ୟମ ହୋଇଥିଲା । ମାତ୍ର ପୋଲିସ ଏଥିପାଇଁ ପ୍ରମାଣ ସଂଗ୍ରହ କରିବାକୁ ସଫଳ ହୋଇ ନଥିଲେ । ଓଡ଼ିଶା ଗଡ଼ଜାତମାନଙ୍କରେ ରାଜାଙ୍କ ଅବିଚାର ବିଷୟରେ ତଦନ୍ତ କରି ରିପୋର୍ଟ ଦେବା ପାଇଁ ମହତାବବାବୁଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ ଗଠିତ କମିଟିରେ ସାରଙ୍ଗଧର ବାବୁ ସଂପାଦକ ଥିଲେ । ସେହି ତଦନ୍ତ ସମୟରେ ମହତାବବାବୁ କେତେକ ଗଡ଼ଜାତକୁ ଯାଇ ସାକ୍ଷ୍ୟ ସଂଗ୍ରହ କରିଥିଲେ ଓ ପ୍ରଜା ଆନ୍ଦୋଳନ ଚଳାଉଥିବା ଲୋକଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ଆସିଥିଲେ ।

ପ୍ରଥମ ବିଶ୍ୱ ଯୁଦ୍ଧ ପରେ ଓଡ଼ିଶାର କନିକା ଜମିଦାରୀରେ ଶୋଷଣ ଓ ଅତ୍ୟାଚାର ଚରମ ହୋଇଥିଲା । ଏହା ବିରୁଦ୍ଧରେ ପ୍ରଥମେ ଯେଉଁମାନେ ଆନ୍ଦୋଳନ ଚଳାଇଥିଲେ ସେମାନେ ଗାନ୍ଧିଜୀଙ୍କ ଆହ୍ୱାନରେ ଅସହଯୋଗ ଆନ୍ଦୋଳନରେ ଯୋଗ ଦେଇଥିଲେ । ଗାନ୍ଧିଜୀ ୧୯୨୮ ମସିହାରେ ଓଡ଼ିଶା ଆସିଲାବେଳେ ମହତାବବାବୁ ତାଙ୍କୁ ନେଇ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ରପୁର ଯାଇଥିଲେ । ସେଠାରେ ଗାନ୍ଧିଜୀ ୪ଦିନ ଅବସ୍ଥାନ କରିଥିଲେ । କନିକାରେ ଅତ୍ୟାଚାର ବିଷୟ ଜଣାଇ ଗାନ୍ଧିଜୀଙ୍କୁ ନେଇ ମହତାବବାବୁ କନିକା ଜମିଦାରୀର କେତେକ ଗ୍ରାମକୁ ଯାଇଥିଲେ । ଗାନ୍ଧିଜୀ କନିକା ପ୍ରଜାଙ୍କଠାରୁ ଅତ୍ୟାଚାରର ବିବରଣୀ ଶୁଣିବା ପରେ କନିକା ବିରୁଦ୍ଧରେ ଚାଲିଥିବା ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ସମର୍ଥନ ଜଣାଇଥିଲେ । ସେହିଠାରେ ଗାନ୍ଧିଜୀଙ୍କ ସହିତ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ସମ୍ପର୍କରେ ଆସିବାକୁ ମହତାବବାବୁ ସୁଯୋଗ ପାଇଥିଲେ । ୧୯୩୪ ମସିହାରେ ଗାନ୍ଧିଜୀ ପଦଯାତ୍ରା କରି ପୁରୀରୁ ଭଦ୍ରକ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଯାଇଥିଲେ । ଭଦ୍ରକରେ ତାଙ୍କ ରହିବାର ସମସ୍ତ ଆୟୋଜନ କରି ମହତାବବାବୁ ତାଙ୍କ ସହିତ ବହୁ ବିଷୟରେ ଆଲୋଚନା କରିବାକୁ ସୁବିଧା ପାଇଥିଲେ । ଖଦୀ ପ୍ରଚାର ପାଇଁ ସେ ଓ ତାଙ୍କ ପତ୍ନୀ ଶ୍ରୀମତୀ ସୁଭଦ୍ରା ମହତାବ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାରେ ସକ୍ରିୟ ଉଦ୍ୟମ କରିଥିଲେ ।

୧୯୩୯ ମସିହାରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ବିଶ୍ୱଯୁଦ୍ଧ ଆରମ୍ଭ ହେଲା । ଜର୍ମାନୀର ଫାସିଷ୍ଟବାଦ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସ୍ୱାଧୀନତା ଓ ଗଣତନ୍ତ୍ର ରକ୍ଷା ପାଇଁ ଏହି ଯୁଦ୍ଧ ହେଉଥିବା ବ୍ରିଟିଶ୍ ସରକାର ଘୋଷଣା କଲେ । ଏହି ନୀତି ଅନୁସାରେ ଭାରତ ସ୍ୱାଧୀନ ହେଲେ ବ୍ରିଟିଶ ସରକାର ସହିତ ଯୁଦ୍ଧ ଉଦ୍ୟମରେ ସହଯୋଗ କରିପାରେ ବୋଲି ଗାନ୍ଧିଜୀ କହିଥିଲେ । ମାତ୍ର ବ୍ରିଟିଶ ସରକାର ସେଥିରେ ସମ୍ମତ ହେଲେ ନାହିଁ । ଯୁଦ୍ଧ ଉଦ୍ୟମରେ ଅସହଯୋଗ ପାଇଁ ଧ୍ୱନି ଦେଇ କାରାବରଣ ପାଇଁ ଗାନ୍ଧିଜୀ ୧୯୪୦ ମସିହା ଶେଷକୁ ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ସତ୍ୟାଗ୍ରହର ଆହ୍ୱାନ ଦେଲେ । ସେଥିରେ ଯୋଗ ଦେଇ ମହତାବବାବୁ ବର୍ଷେ କାରାଦଣ୍ଡ ଭୋଗ କଲେ । ୧୯୩୬ ମସିହାରୁ ଓଡ଼ିଶା ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ରାଜ୍ୟରେ ପରିଣତ ହୋଇଥିବାରୁ ଏଥର ସେ ବ୍ରହ୍ମପୁର କେନ୍ଦ୍ରଜେଲରେ ରହିଲେ । ବର୍ଷକ ପରେ ଖଲାସ ହେଲାବେଳକୁ ବ୍ରିଟିଶ୍ ସରକାର ବିରୁଦ୍ଧରେ ଶେଷ ସଂଗ୍ରାମ ପାଇଁ ଗାନ୍ଧିଜୀ ଆହ୍ୱାନ ଦେଲେଣି । ୧୯୪୨ ମସିହାରେ ମୁମ୍ବାଇରେ ନିଖିଳ ଭାରତ କଂଗ୍ରେସ କମିଟି ବୈଠକ ଅଗଷ୍ଟ ୮ ତାରିଖରେ ହୋଇ ବ୍ରିଟିଶ ସରକାରଙ୍କୁ 'ଭାରତ ଛାଡ଼' ଆହ୍ୱାନ ଦିଆଗଲା । ସେଦିନ ଗାନ୍ଧିଜୀ ଦେଶବାସୀଙ୍କୁ ଆହ୍ୱାନ ଦେଲେ,ଭାରତକୁ ସ୍ୱାଧୀନ କର ବା ମର । ୯ ତାରିଖ ସକାଳୁ ମୁମ୍ବାଇରେ ମହାତ୍ମା ଗାନ୍ଧୀଙ୍କ ସହିତ କଂଗ୍ରେସ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କମିଟିର ସଦସ୍ୟମାନେ ଗିରଫ ହେଲେ । ପଣ୍ଡିତ ନେହେରୁ, ସର୍ଦ୍ଦାର ପଟେଲ, ମୌଲାନା ଆଜାଦ ପ୍ରମୁଖଙ୍କ ସହିତ ୧୯୪୨ ଅଗଷ୍ଟ ୯ ତାରିଖରୁ ୧୯୪୫ ମସିହା ଏପ୍ରିଲ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମହତାବବାବୁ ଜେଲରେ ରହିଥିଲେ । ଏହିପରି ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମରେ ମହତାବବାବୁ ସାଢ଼େ ସାତ ବର୍ଷ କାରାଦଣ୍ଡ ଭୋଗ କରିଥିଲେ । ଦେଶରେ ଗଣତନ୍ତ୍ରକୁ ରକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ଜୟପ୍ରକାଶ ନାରାୟଣଙ୍କ ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ସେ ସମର୍ଥନ କରିଥିଲେ । ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନରେ ୧୯୭୫ ମସିହା ଜୁନରୁ ପ୍ରାୟ ୧୦ ମାସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମହତାବ ଭଞ୍ଜନଗର ଜେଲରେ ଥିଲେ । ଏହିପରି ମୋଟ ୮ ବର୍ଷରୁ ଅଧିକ ସମୟ ସେ ଜେଲରେ କଟାଇଥିଲେ ।

ସାହିତ୍ୟ ଓ ସାମ୍ବାଦିକତା ପାଇଁ ଯୁବାବସ୍ଥାରୁ ତାଙ୍କର ଆଗ୍ରହ ଥିଲା । ସେ ୧୯୨୨ ମସିହାରେ ଅସହଯୋଗ ଆନ୍ଦୋଳନର ପ୍ରଚାର ପାଇଁ ବାଲେଶ୍ୱରରୁ 'ସ୍ୱରାଜ୍ୟ ସମାଚାର' ନାମରେ ସାପ୍ତାହିକ ପତ୍ରିକା ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ୧୯୨୨ ମସିହାର ଶେଷ ଭାଗକୁ ସେ ଗାନ୍ଧିଜୀଙ୍କ ଅହିଂସା ସଂଗ୍ରାମ ବିଷୟରେ ଆଲୋଚନା ପାଇଁ 'ରଚନା' ନାମରେ ସାପ୍ତାହିକ ଓଡ଼ିଆ ପତ୍ରିକା ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ୧୯୨୩ ମସିହାରେ ସେ 'ପ୍ରଜାତନ୍ତ୍ର' ବାଲେଶ୍ୱରରୁ ପ୍ରକାଶ କଲେ । ୧୯୩୦ ମସିହାରେ ସେ ହଜାରିବାଗ ଜେଲରେ ଥିବା ବେଳେ ଏହି ପତ୍ରିକାର ପ୍ରେସ୍ ଉପରେ ବାରମ୍ବାର ପୋଲିସଙ୍କ ଖାନତଲାସ ହେଲା । ବ୍ରିଟିଶ୍ ସରକାରଙ୍କର ଦମନଲୀଳାର ଶିକାର ହୋଇ ଏହା ବନ୍ଦ ହୋଇଥିଲା । ୧୯୪୭ ମସିହା ଅଗଷ୍ଟ ୯ ତାରିଖ ସେ ଓଡ଼ିଶାର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଥିବାବେଳେ ଏହା ପୁଣି କଟକରୁ ପ୍ରକାଶ କଲେ । ୧୯୫୯ ମସିହାରେ ସେ 'ଇଷ୍ଟର୍ଣ୍ଣ ଟାଇମସ୍' ଇଂରାଜୀ ଦୈନିକ ଏବଂ ୧୯୬୦ ମସିହାରୁ 'ଝଙ୍କାର' ମାସିକ ସାହିତ୍ୟ ପତ୍ରିକା ପ୍ରକାଶ କଲେ । ଶେଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସେ 'ଝଙ୍କାର'ର ମୁଖ୍ୟ ସଂପାଦକ ଥିଲେ । ପ୍ରଜାତନ୍ତ୍ର ପ୍ରଚାର ସମିତି ପକ୍ଷରୁ ବିଷୁବ ମିଳନ ପ୍ରତିବର୍ଷ ବିଷୁବ ସଂକ୍ରାନ୍ତି ଅବସରରେ ସେ ଆରମ୍ଭ କରିଥିଲେ । ଏହି ଉତ୍ସବରେ କବି ଓ ଲେଖକମାନଙ୍କୁ ପୁରସ୍କାର ପ୍ରଦାନ କରାଯାଉଛି । ସାରା ଓଡ଼ିଶାରୁ ଲେଖକମାନେ ଆସି ପ୍ରତିବର୍ଷ ଏହି ଉତ୍ସବରେ ଯୋଗ ଦିଅନ୍ତି । ମହତାବ ନିଜେ ଲେଖକମାନଙ୍କ ସହିତ ଆଲୋଚନା କରନ୍ତି । ପ୍ରଜାତନ୍ତ୍ରର ଅଧିକ ଆକର୍ଷଣ ଥିଲା ଗାଁ ମଜଲିସ । ଏହା ଅତି ସରଳ ଭାଷାରେ ମହତାବ ଲେଖୁ ଥିଲେ ।

ମହତାବ ଗଡ଼ଜାତ ମିଶ୍ରଣ ବିଷୟରେ ଇଂରାଜୀରେ ଏକ ପୁସ୍ତକ ଲେଖିଲେ । ଏହାର ନାମ ଥିଲା 'ବିଗିନିଙ୍ଗ୍ ଅଫ ଦି ଏଣ୍ଡ' । ସେ ଜେଲ୍‌ରେ ଥିବା ବେଳେ ନାଟକ ଲେଖି ସହବନ୍ଦୀମାନଙ୍କୁ ଅଭିନୟ କରିବାକୁ ଉତ୍ସାହିତ କରୁଥିଲେ । ଅହମଦାବାଦ ଫୋର୍ଟରେ ଥିବାବେଳେ ଆଚାର୍ଯ୍ୟ ନରେନ୍ଦ୍ର ଦେବଙ୍କ ପରାମର୍ଶରେ ସେ ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସ ଲେଖିବାକୁ ତଥ୍ୟ ସଂଗ୍ରହ କଲେ । ଜେଲ୍‌ରୁ ଖଲାସ ହେବାର ଦୁଇ ବର୍ଷ ପରେ ଏହା ପ୍ରକାଶିତ ହେଲା । ଓଡ଼ିଶାରେ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମ ବିଷୟରେ ନିଜେ ସେ ପୁସ୍ତକ ଲେଖିଛନ୍ତି । ପ୍ରଜାତନ୍ତ୍ରର ସର୍ବାଧିକ ଆକର୍ଷଣୀୟ ସ୍ତମ୍ଭ ତାଙ୍କ ପରେ ଆଉ ପୂରଣ ହୋଇ ନାହିଁ ।

ମହତାବ ସ୍ୱାଧୀନତା ପ୍ରାପ୍ତି ପୂର୍ବରୁ ଅସ୍ଥାୟୀ କେନ୍ଦ୍ର ମନ୍ତ୍ରିମଣ୍ଡଳରେ ଯୋଗ ଦେବା ପାଇଁ ବଡ଼ଲାଟଙ୍କଠାରୁ ନିମନ୍ତ୍ରଣ ପାଇଥିଲେ । ମାତ୍ର ଯୋଗ ଦେଇ ନଥିଲେ । ପଣ୍ଡିତ ଜବାହାରଙ୍କ ଆହ୍ୱାନରେ ସେ କେନ୍ଦ୍ର ମନ୍ତ୍ରିମଣ୍ଡଳରେ ଯୋଗଦେଲେ । ୧୯୫୫ ମସିହାରେ ସେ ମହାରାଷ୍ଟ୍ରର ରାଜ୍ୟପାଳ ହେଲେ । ସ୍ୱାଧୀନ ଭାରତରେ ସେ ଓଡ଼ିଶାର ପ୍ରଥମ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଓ କେନ୍ଦ୍ରରେ ମନ୍ତ୍ରୀ ହେବା ପରେ ରାଜ୍ୟପାଳ ହେବାରେ ସେ ପ୍ରଥମ ଓଡ଼ିଆ । ୧୯୫୬ ମସିହାରେ ସେ ରାଜ୍ୟପାଳ ପଦତ୍ୟାଗ କରି ପୁନଶ୍ଚ ଓଡ଼ିଶାର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ହେଲେ । ୧୯୫୭ ମସିହା ନିର୍ବାଚନରେ କଂଗ୍ରେସ ରାଜ୍ୟ ବିଧାନସଭାରେ ସଂଖ୍ୟା ଗରିଷ୍ଠତା ହାସଲ କଲାନାହିଁ । ବିଭିନ୍ନ ଦଳର ସମର୍ଥନରେ ସେ ୩ୟଥର ମନ୍ତ୍ରିମଣ୍ଡଳଗଠନ କଲେ । ମାତ୍ର ରାଜନୈତିକ ସ୍ଥିରତା ଆସିଲା ନାହିଁ । ତତ୍କାଳୀନ ଗଣତନ୍ତ୍ର ପରିଷଦ ସହିତ ବୁଝାମଣା କରି ସେ ୧୯୫୯ ମସିହାରେ ମିଳିତ ମନ୍ତ୍ରିମଣ୍ଡଳ ଗଠନ ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତାବ ଦେଲେ । କଂଗ୍ରେସ ଏହାକୁ ଅନୁମୋଦନ କଲା । ଯୋଜନା ଅର୍ଥନୀତି କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାକୁ ପୂର୍ବତନ ଗଡ଼ଜାତ ରାଜାମାନଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ଗଠିତ ଗଣତନ୍ତ୍ର ଦଳ ସମ୍ମତ ହେବାରୁ ମିଳିତ ମନ୍ତ୍ରିମଣ୍ଡଳ ଗଠିତ ହୋଇଥିଲା । କଂଗ୍ରେସ ଦଳରେ ମତଭେଦ ଯୋଗୁଁ ମିଳିତ ମନ୍ତ୍ରିମଣ୍ଡଳ ଦେଢ଼ ବର୍ଷରେ ଭାଙ୍ଗିଲା । ଏହାପରେ ମହତାବ କ୍ରମେ ରାଜନୀତିରୁ ଦୂରେଇ ଯାଇଥିଲେ । ୧୯୭୭ ମସିହାରୁ ସେ ଆଉ ବିଧାନସଭା କିମ୍ବା ଲୋକସଭାକୁ ପ୍ରାର୍ଥୀ ହୋଇ ନଥିଲେ । ମହତାବ ଭୁବନେଶ୍ୱରରୁ ବାରମ୍ବାର ବିଧାନସଭାକୁ ନିର୍ବାଚିତ ହେଉଥିଲେ । ଲୋକସଭାକୁ ଥରେ କଟକରୁ ଓ ଥରେ ଅନୁଗୁଳରୁ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଥିଲେ । ସେ କୌଣସି ନିର୍ବାଚନରେ ପରାଜିତ ହୋଇ ନାହାନ୍ତି । ବହୁ ବିରୋଧ ଓ ଆନ୍ଦୋଳନ ସତ୍ତ୍ୱେ ସେ ଭୁବନେଶ୍ୱରରେ ରାଜଧାନୀ ପ୍ରତିଷ୍ଠା, ହୀରାକୁଦରେ ଜଳବିଦ୍ୟୁତ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିଥିଲେ । ଗଡ଼ଜାତଗୁଡ଼ିକର ମିଶ୍ରଣ ଓଡ଼ିଶାରେ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଥିଲା । ଏହିସବୁ କୀର୍ତ୍ତି ପାଇଁ ସେ ଇତିହାସରେ ସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇଛନ୍ତି । ତାଙ୍କର ସହକର୍ମୀମାନେ ହିଁ ଏପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ରାଜ୍ୟର ଶାସନ ଚଳାଉଛନ୍ତି । ଓଡ଼ିଶା ରାଜନୀତି ଇତିହାସରେ ଏପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଯଥାର୍ଥରେ ମହତାବ ଯୁଗ ଚାଲିଛି ।

---

ସଂପାଦକ - ମାତୃଭାଷା,
ଦରଘାବଜାର, କଟକ-୨

**ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଓ ବିଧବା ଭତ୍ତା ଯୋଜନା ବାବଦକୁ ୧୦,୩୧,୫୯,୬୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ**

ଚଳିତ ବର୍ଷ ଜୁଲାଇ ଓ ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଓ ବିଧବା ଭତ୍ତା ଯୋଜନା ବାବଦକୁ ୧୦,୩୧,୫୯,୬୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ କରିଛନ୍ତି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ଅନୁଗୁଳ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୧,୩୨,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୫୩,୨୨,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ଭଦ୍ରକ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୫,୬୧,୦୦୦ ଟଙ୍କା, ବଲାଙ୍ଗୀର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୪୪,୦୪,୪୦୦ ଟଙ୍କା, ବରଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୨,୯୧,୨୦୦ ଟଙ୍କା, ବୌଦ୍ଧ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧୦,୦୬,୨୦୦ ଟଙ୍କା, କଟକ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୭୬,୯୬,୪୦୦ ଟଙ୍କା, ଦେବଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲାକୁ [illegible]୯,୬୦୦ ଟଙ୍କା, ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୭୬,୩୮,୬୦୦ ଟଙ୍କା, ଗଜପତି ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧୮,୪୫,୪୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ କରାଯାଇଛି ।

ସେହିପରି ଜଗତସିଂହପୁର ଜିଲ୍ଲା ପାଇଁ ୩୧,୪୬,୬୦୦ ଟଙ୍କା, ଯାଜପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୧,୨୦,୬୦୦ ଟଙ୍କା, ଝାରସୁଗୁଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧୧,୨୭,୦୦୦ ଟଙ୍କା, କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୮,୬୮,୬୦୦ ଟଙ୍କା, କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୮,୫୧,୨୦୦ ଟଙ୍କା, କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨୮,୮୧,୦୦୦ ଟଙ୍କା, କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୫୩,୪୪,୬୦୦ ଟଙ୍କା, ଖୋର୍ଦ୍ଧା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୬,୮୬,୬୦୦ ଟଙ୍କା ଏବଂ ମାଲକାନଗିରି ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧୯,୪୬,୪୦୦ ଟଙ୍କା ଦିଆଯାଇଛି ।

ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୫୫,୪୫,୬୦୦ ଟଙ୍କା, ନୟାଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨୫,୭୩,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ନବରଙ୍ଗପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩୩,୫୩,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ନୂଆପଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧୬,୬୬,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୭୫,୭୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା, ଫୁଲବାଣୀ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨୫,୧୮,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ରାୟଗଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨୮,୯୬,୦୦୦ ଟଙ୍କା, ପଶ୍ଚିମ ଓଡ଼ିଶାର ସୋନପୁର, ସମ୍ବଲପୁର ଓ ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲାକୁ ଯଥାକ୍ରମେ ୧୩,୧୮,୨୦୦ ଟଙ୍କା, ୨୫,୨୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଓ ୩୫,୦୫,୪୦୦ ଟଙ୍କା ଦିଆଯାଇ ସର୍ବମୋଟ ୧୦,୩୧,୫୯,୬୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ କରାଯାଇଛି ବୋଲି ବିଭାଗ ସୂତ୍ରରୁ ପ୍ରକାଶ ।

# ଗୌରୀଶଙ୍କର ଓ ମଧୁସୂଦନ

ଶ୍ରୀ ଶୁଭେନ୍ଦ୍ର ମୋହନ ଶ୍ରୀଚନ୍ଦନ ସିଂହ

## ଦୁଇଟି ମହାନ୍ ଜୀବନ :

ଊନବିଂଶ ଶତାବ୍ଦୀର ଦ୍ୱିତୀୟାର୍ଦ୍ଧ ଏବଂ ବିଂଶ ଶତାବ୍ଦୀର ପ୍ରଥମପାଦ ଯାଏ ଓଡ଼ିଶାର ଜାତୀୟ ଜୀବନକୁ ନେତୃତ୍ୱ ଦେଇଥିବା ଦୁଇଟି ଅମର ଚରିତ୍ର ହେଲେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଏବଂ ମଧୁସୂଦନ । ଉଭୟଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଜନ୍ମ ବର୍ଷର ବ୍ୟବଧାନ ୧୦ ବର୍ଷ । ଗୌରୀଶଙ୍କର ୧୮୩୮ରେ ଜନ୍ମନେଲେ । ମଧୁସୂଦନ ୧୮୪୮ରେ । ଏ ଉଭୟଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ମଣିକାଞ୍ଚନର ସଂଯୋଗ ରହିଥିଲା । ଦୁହେଁ ପରସ୍ପରକୁ ଯେପରି ଶ୍ରଦ୍ଧାଳୁ ସମ୍ମାନ ସମର୍ପଣ କରୁଥିଲେ, ତାହା ବହୁଦିନ ଯାଏ ଇତିହାସର କଥା ହୋଇ ରହିବ ।

ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଆଖିରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର କେବଳ ବୟୋଜ୍ୟେଷ୍ଠ ନଥିଲେ । ସେ ଥିଲେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଗୁରୁ–ମାଷ୍ଟରବୋ । ମଧୁସୂଦନ ଜୀବନର ଶେଷଯାଏ ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କୁ ଏ ସମ୍ମାନ ଦେଇ ଆସିଥିଲେ । କେଉଁ ଏକ ଶୁଭମୁହୂର୍ତ୍ତରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଅତି ଅଳ୍ପକାଳ ପାଇଁ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଶିକ୍ଷକ ଥିଲେ କେଜାଣି, ତାଙ୍କ ବ୍ୟକ୍ତିତ୍ୱର ଐନ୍ଦ୍ରଜାଲିକ ସ୍ପର୍ଶ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ସାରା ଜୀବନକୁ ପ୍ରଦୀପିତ, ଉଜ୍ଜୀବିତ କରିଗଲା ।

## ଅପୂର୍ବ ଆକାଙ୍କ୍ଷାର ଅଭିମାନ :

କଲିକତାରେ ପଢୁଥିବା ବେଳେ ମଧୁସୂଦନ ଅମ୍ବିକାପ୍ରସାଦ ହାଜରାଙ୍କ ସଂସ୍ପର୍ଶରେ ଆସନ୍ତି । ପରେ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ନୀତି ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି ଏବଂ ଖ୍ରୀଷ୍ଟଧର୍ମ ଗ୍ରହଣ ବି କରନ୍ତି । ଦୀପିକା ଏ ସମ୍ବାଦ ନିଜ ପୃଷ୍ଠାରେ ଛାପିଥିଲେ; "କଟକ ଛୋଟ ଅଦାଲତରେ ଓକିଲ ରଘୁନାଥ ଦାସଙ୍କ ପୁତ୍ର ମଧୁସୂଦନ ଦାସ କଲିକତା ଯାଇ ସେଠାରେ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ଧର୍ମ ଅବଲମ୍ବନ କରି ଅନ୍ଧକାର କୂପରୁ ଉଦ୍ଧାର ପାଇଁ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ଧର୍ମ ଅବଲମ୍ବନ କରି ଅନ୍ଧକାର କୂପରୁ ଉଦ୍ଧାର ପାଇଁ ଦୀପ୍ତିମାନ ସ୍ୱର୍ଗ ମଧ୍ୟରେ ଭ୍ରମଣ କରୁଅଛନ୍ତି । ସେ ଏଠାରୁ ବାଲେଶ୍ୱର ସ୍କୁଲରେ ୪ର୍ଥ ମାଷ୍ଟରରେ ନିଯୁକ୍ତ ହୋଇଥାନ୍ତି । ଏଥିପରେ ସେଠାକାର ରେଜେଷ୍ଟରୀ ଅଲାକାରେ କିରାଣିଗିରିରେ ସେ ରହିଲେ । କିଛିଟଙ୍କା ସରକାରୀ ତହବିଲରୁ ଖର୍ଚ୍ଚ କରିଥିବାରୁ ସେ କର୍ମରୁ ମାତ୍ରୁଳ ହୋଇ କଲିକତା ପଳାଇଲେ । ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ଧର୍ମ ଅବଲମ୍ବନ କରିବା ମାତ୍ରକେ ସେ ଧର୍ମର ଏକ ସ୍ତ୍ରୀର ପାଣିଗ୍ରହଣ କଲେ ବୋଧହୁଏ ଏହି ଲୋଭରେ ଅନେକ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ହେଉଅଛନ୍ତି–

"କି କୁର୍ବନ୍ତି ନ କୁର୍ବନ୍ତି କାମିନୀ ବଶଗାନରାଃ
ଯତ୍ କାମିନ୍ୟା ପ୍ରସାଦେନ ନୃପତି ଘୋଟକାୟତେ"

ଏ ସମ୍ବାଦଟି ପରିବେଷଣ କରିଥିବାରୁ କେତେକ ସାହିତ୍ୟିକ ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କୁ ଦୋଷୀ କରିଛନ୍ତି । ବ୍ୟଙ୍ଗ ମାଧ୍ୟମରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ପ୍ରତିଭାକୁ ନ୍ୟୁନ କରିବାର ଚେଷ୍ଟା ବି କରିଛନ୍ତି ।

ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ବିସ୍ତୃତ ନିରପେକ୍ଷ ଆଲୋଚନା କଲେ ଏକ ଭିନ୍ନ ଦିଗନ୍ତ ଉଦ୍‌ଘାଟିତ ହେବ । ସେଠି ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କୁ ଆଉ ଚରିତସଂହାରକାରୀ ଅସୂୟା ପ୍ରଣୋଦିତ ବ୍ୟକ୍ତି ବୋଲି କହିବାକୁ ସାହସ ହେବନି । ଆମେ ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କଠାରେ ସେଭଳି ମହନୀୟତା ଦେଖୁବେଁ ଏବଂ ଏ କ୍ଷେତ୍ରରେ ତାଙ୍କର ପରିବେଶ, ପରିସ୍ଥିତି, ସାମାଜିକତାକୁ ବିଶ୍ଳେଷଣ କରି ମନ୍ତବ୍ୟ ଦେବା ।

ସେ ଥିଲା ଓଡ଼ିଆ ସାମ୍ବାଦିକତାର ଉଷାକାଳ । ଦୀପିକାର ୧ମ ବର୍ଷ ଦ୍ୱିତୀୟ ସଂଖ୍ୟାରେ ଏ ସମ୍ବାଦ ପ୍ରକାଶ ପାଇଛି । ବୟସ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଦେଖିଲେ ଚଉଦଟି ଦିନ ହେଉଛି ଦୀପିକାକୁ । ପ୍ରତି ଅନୁଷ୍ଠାନ, ପତ୍ର, ପତ୍ରିକା ପାଇଁ ଏହା ଏକ ଟଳମଳ ବେଳ ଅବସ୍ଥା । ଛୋଟ ଶିଶୁର ଅନେକ କଥାର ମୂଲ୍ୟାମୂଲ୍ୟ ଠିକ୍ ଜଣା ନ ଥାଏ । ପୁଣି ଓଡ଼ିଶାରେ ସେ ବେଳକୁ ସାମ୍ବାଦିକତାର ଏକାନ୍ତ ଆରମ୍ଭ । ତହିଁରେ ଚରିତ୍ରସଂହାର କୁହାଉଚନା ଆଦିର ସ୍ଥାନ ନଥାଏ । ସମ୍ବାଦ ପାଇଁ ପ୍ରଯୋଜନ ତଥ୍ୟର ସେକାଳ ସାମ୍ବାଦିକତାର ଲକ୍ଷ୍ୟ ଥିଲା । ତେଣୁ ଅଭିଳଷିତ ଓ ଅନଭିଳଷିତ ଘଟଣା ସମ୍ବାଦର ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଆସିଯିବାର ଅନେକ ସମ୍ଭାବନା । ପୁଣି ଅନିଚ୍ଛାକୃତ ଅପ୍ରିୟ ଘଟଣା ଅନେକ ସମୟରେ ପରିସ୍ଥିତିର ଦାୟ ଯୋଗୁ ଘଟିଥାଏ ।

ଯେଉଁମାନେ ଐତିହାସିକର ଆଖିନେଇ ସେ ସମୟର ସାମାଜିକ ଅବସ୍ଥାକୁ ଲକ୍ଷ୍ୟ କରିଥିବେ, ଓଡ଼ିଶାରେ ଖ୍ରୀଷ୍ଟୀୟ ସମ୍ପ୍ରଦାୟର ତାହା ମଧ୍ୟ ଏକପ୍ରକାର ଉଷାକାଳ । ହିନ୍ଦୁ ସମ୍ପ୍ରଦାୟରୁ କେତେକ ଲୋକ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ହେଉଥିଲେ । ସେମାନଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ଅତି ଅଳ୍ପ । ହିନ୍ଦୁ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ଏ ଧର୍ମାନ୍ତରଣକୁ ଆଦୌ ପସନ୍ଦ କରୁ ନ ଥିଲା । ଧର୍ମାନ୍ତରଣର କାରଣ ସ୍ୱରୂପ ଗୋଟିଏ ଛୋଟ ପ୍ରବାଦ କୁହାଯାଉଥାଏ । ହେନ୍, ପେନ୍, ଲେଡ଼ି ଓ ପାର୍ଟି'ର କଥା କୁହାଯାଉଥାଏ । ଅଭିଜାତ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ହୋଇଯିବା ଦିନେ ବୋଲୁଥା ଭୟ ସଞ୍ଚାର କରିଥିଲା । ଚର୍ଚ୍ଚିତ୍ରସ ପରି ଧର୍ମାନ୍ତରଣ ଭୟ ବି ଓଡ଼ିଆ ହିନ୍ଦୁମାନଙ୍କୁ କାତର କରିଥିଲା । ଏ ମହାନ୍ ଐତିହାସିକ ସତ୍ୟକୁ ଭୁଲିଗଲେ ସମାଲୋଚକ ସେ କାଳକୁ ଭୁଲିଯିବେ ଏବଂ ଇତିହାସକୁ ବିକଳାଙ୍ଗ ଚର୍ଚ୍ଚା କରିବାକୁ ଗିଜାଣ୍ଡ ଭୁଲ ମଧ୍ୟ ହୋଇଯିବ ।

ଓଡ଼ିଆ ଓ ବଙ୍ଗଳାର ଅନେକ ଲୋକ ପୁଅଙ୍କୁ ଅଧିକ ପାଠ ପଢ଼ାଉ ନଥିଲେ, ଭୟ ଥିଲା ପୁଅ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ୍ ହୋଇଯିବ। ସ୍ୱୟଂ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଜୀବନରେ ସେ ଭୟ ତାଙ୍କର ପରିବାରରେ ଅଭିବ୍ୟକ୍ତ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ପରେ ପ୍ରମାଣିତ ବି ହେଲା।

୧୮୬୬ର କରାଳ ଦୁର୍ଭିକ୍ଷ ହିନ୍ଦୁ ସମାଜରେ ହଜାର ହଜାରଙ୍କୁ ବାପ୍ପହରା, ପିତୃହରା, କୁଳହରା, ବେସହାରା କରିଦେଲା। ସେଇମାନେ ଉଦାର ଖ୍ରୀଷ୍ଟଧର୍ମ ଆଶ୍ଳେଷ ମଧ୍ୟରେ ଧର୍ମାନ୍ତରିତ ହୋଇଗଲେ। ଏ ଦୁଃଖଦାୟକ ସ୍ମୃତି ଲୋକଚିତ୍ତରେ ତାଜା ଥାଏ। ଗୌରୀଶଙ୍କର ଦୀପିକାର ପୃଷ୍ଠାରେ ଧର୍ମାନ୍ତରଣର ଶହ ଶହ ଦୁଃଖଦ କାହାଣୀ ଛାପୁଥାଆନ୍ତି ଏବଂ ହିନ୍ଦୁ ଧର୍ମର ଉଦାରତା ପ୍ରଦର୍ଶନକୁ ତାଗିଦା ଦେଉଥାନ୍ତି।

ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କୁ ଯିଏ ସାମାନ୍ୟତମଭାବେ ଜାଣନ୍ତି, ସେ ଜାଣନ୍ତି ଗୌରୀଶଙ୍କର ମାନେ ସତ୍ୟ ପ୍ରକାଶ। ସତ୍ୟଟା ଯେତେ ଅପ୍ରୀତିକର ହେଲେ ବି ସେ ତାକୁ ପ୍ରକାଶ କରୁଥିଲେ। ସେଥିରେ ଆଗପଛ, ପ୍ରିୟ ଅପ୍ରିୟ କିଛି ବିଗ୍ଭର ନଥିଲା। ସତ୍ୟ ପ୍ରକାଶ ଥିଲା ଗୌରୀଶଙ୍କରୀ ଚରିତ୍ରର ଏକ ଦିଗ।

ଏଇ ଅବସ୍ଥାରେ ଉତ୍କଳର ଆଶାଭରସାର ଏକ ସ୍ଥଳ ମଧୁସୂଦନ ଖ୍ରୀଷ୍ଟିୟାନ ହୋଇଗଲେ। ଏ ଖବର ପାଇବାରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ନିଶ୍ଚୟ ମର୍ମାହତ ହୋଇଥିବେ। ସେଥିରେ ସେ ପ୍ରିୟ ଛାତ୍ରଟିକୁ ଦୋଷ ନଦେଇ ଅନ୍ୟଙ୍କ ଦୋଷ ଦେଇ ସମ୍ବାଦ ପ୍ରକାଶ କରିବାରେ ଅସ୍ୱାଭାବିକତା କିଛି ନଥିଲା।

ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ମାଷ୍ଟରଦା ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କଠି ଥିଲା ଶିକ୍ଷକଙ୍କର ଅଭିମାନ। ପ୍ରତି ଶିକ୍ଷକ ନିଜ ଛାତ୍ରର ଉନ୍ନତିରେ ଉଲ୍ଲସିତ ହୁଏ ଏବଂ ଦୁଃଖରେ ବିଷାଦିତ ହୁଏ। ଶିକ୍ଷକ, ପୁଣି ଭଲ ଶିକ୍ଷକଟିଏ ନ ହୋଇଥିଲେ, ଏ ମାନସିକ ସାମ୍ୟଭାବ କଥା ବୁଝି ହେବନି। ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କ ଶିକ୍ଷକ ପ୍ରାଣରେ ଥିବା ଅଭିମାନ ସେଦିନ ହା ହା କାର କରି ଉଠିଥିଲା 'କଣ କରନ୍ତି ନ କରନ୍ତି ବା' ବାଣୀରେ। ଏହା ଅଭିମାନର ସ୍ୱର। ଏଥିରେ ହା ହା କାର ଓ ସମବେଦନା ରହିଛି ଏଥିରେ ଘୃଣା, ଅସୂୟା ବା ଚରିତ୍ର ସଂହାର ପ୍ରଶ୍ନ ଇ ନାହିଁ। ଏ କଥାର ପୂର୍ଣ୍ଣ ପରିଚୟ ଓ ପ୍ରମାଣ ମିଳେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଏବଂ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଜୀବନର ପରବର୍ତ୍ତୀ ଘଟଣାବଳୀରୁ।

ଗୁରୁର ଅଭିମାନୀ ମନଟି ଖୋଜୁଥିଲା ଅବୋଧ ଛାତ୍ରଟି ଫେରିବାକୁ ତାଙ୍କରି କୋଳକୁ। ସେ ତାକୁ ସୁଧାରି ନେବେ। ତେଣୁ ସେ କହନ୍ତି, "ଓଡ଼ିଶାର ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଏକମାତ୍ର ଏମ୍:ଏ: ଓ ବି:ଏଲ: ଉପାଧିଧାରୀ ବାବୁ ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ଗତ ସପ୍ତାହରୁ ନଗରକୁ ଆସି ଅଦାଲତମାନଙ୍କରେ ଓକାଲତୀ କରିବା ଆରମ୍ଭ କରିଅଛନ୍ତି ଏଥିପୂର୍ବେ ଏ ମହାଶୟ ହାଇକୋର୍ଟର ଜଣେ ଅନୁବାଦକ ଥିଲେ ଚବିଶ ପରଗଣାରେ ଓକାଲତି ମଧ୍ୟ କରୁଥିଲେ। ଏତେଦିନେ ଓଡ଼ିଶାର ଜଣେ ଶିକ୍ଷିତ ଉଚ୍ଚଶ୍ରେଣୀର ଉକୀଲ ଦେଖି ଆମ୍ଭେମାନେ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଆନନ୍ଦିତ ହୋଇଅଛୁ।" ଓଡ଼ିଶାକୁ ମଧୁବାବୁ ଫେରିବାବେଳକୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ସାଂସ୍କୃତିକ ଓ ରାଜନୈତିକ ଜୀବନରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଥିଲେ ଅବିସଂବାଦୀ ବୀର ପୁରୁଷ। ଏତେବେଳକୁ ଶତାବ୍ଦୀର ସପ୍ତମଂଶ ରଙ୍ଗମଞ୍ଚରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଜାତୀୟ ନେତୃତ୍ୱର ଅଧିନାୟକଭାବେ ସମ୍ମାନିତ ଓ ସ୍ୱୀକୃତ। ଓଡ଼ିଶା ଜଳବାୟୁ ଓ ମାଟିକୁ ମଧୁସୂଦନ ଥିଲେ ନବାଗତ। ପୁଣି ଧର୍ମାନ୍ତରଣ ହେତୁ ଓଡ଼ିଆ ସମାଜ ପାଇଁ ସେ ଥିଲେ ଅବାଞ୍ଛିତ ଅନୁପ୍ରବେଶକାରୀ।

ଯେଉଁଦିନ ମଧୁବାବୁ କଟକ ଫେରିଲେ କଲିକତାରୁ, ସେଦିନ ନିଜେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ତାଙ୍କୁ ପାଛୋଟି ଆଣିଥିବା ଲାଲା ନଗେନ୍ଦ୍ର କୁମାର ରାୟ ଲେଖିଛନ୍ତି ଏବଂ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ କଟକ ଫେରିବା ସମ୍ବାଦ ଦୀପିକାରେ କିପରି ମଣ୍ଡିତ ହୋଇଛି ତାହା ଯେ ଆମେ ଦେଖିଲେଣି। ତେଣୁ ପ୍ରଡିଗାଲ (Prodigal) ପୁଅଟିର ଫେରନ୍ତା ବାଟକୁ ଅନାଇଁ ଅନାଇଁ, ଆଖିରୁ ପାଣି ମରିବା ବେଳକୁ, ତା'ର ଆଗମନରେ ଆନନ୍ଦ ଉଚ୍ଛଳ ହୋଇ ଉଠିବାପରି ଗୌରୀଶଙ୍କର ଅତ୍ୟନ୍ତ ଆନନ୍ଦିତ ହୋଇଛନ୍ତି। ଏହା ତାଙ୍କର ବୁକୁର ଗହୀରର ଭାଷା। ହୃଦୟର ନିଗୂଢ଼ ଅଭିବ୍ୟକ୍ତି। ସେ ଭୁଲିଯାଇଛନ୍ତି ଅତୀତର କିଛି ତ୍ରୁଟି ବିଚ୍ୟୁତିକି।

ମନେ ରଖିବାକୁ ହେବ, ପିତା ରଘୁନାଥ ଦାସ ପୁଅକୁ ତ୍ୟାଜ୍ୟପୁତ୍ର କରିଛନ୍ତି। କାରଣ ସମାଜ ତାଙ୍କୁ ଆଦୌ ଗ୍ରହଣ କରୁନି। ଓଡ଼ିଆ ଜାତି ତାଙ୍କୁ ଗ୍ରହଣ କରିବାରେ କୁଣ୍ଠିତ। ଓକିଲ ସମାଜ ତାଙ୍କୁ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ବିରୋଧ କରୁଛି। ବିରୋଧର ଏକ ଗୋଲଘୁଣ୍ଟ ମଧ୍ୟରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଇ ତାଙ୍କର ଗୌରୀଶଙ୍କରୀ ବାହୁ ସମ୍ପ୍ରସାରଣ କରି ଉଦାର ପ୍ରୀତିରେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କୁ କେବଳ କୋଳାଗ୍ରତ କରିଯାଇଛନ୍ତି, ତାହାଙ୍କ ଯାତ୍ରାପଥକୁ ସୁଗମ କରିବାକୁ ସମସ୍ତ ଉଦ୍ୟମ୍ କରିଛନ୍ତି।

ଆନନ୍ଦର କଥା, ଉଭୟେ ଉଭୟଙ୍କୁ ଠିକ୍‌ଭାବେ ବୁଝିଥିଲେ। ଆନ୍ତରିକ ନିଷ୍କପଟ ଶ୍ରଦ୍ଧା ଥିଲା ଉଭୟଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ। ଜଣେ ମାଷ୍ଟରଦାଙ୍କ ଅକୃତ୍ରିମ ଦେଶପ୍ରୀତି ଓ ମାନବ ପ୍ରେମରେ ବିମୁଗ୍ଧ। ଆଉ ଭବିଷ୍ୟଦ୍‌ଦ୍ରଷ୍ଟା ମାଷ୍ଟର ଦା ନିଜର ପ୍ରିୟ ଛାତ୍ରଟି ମଧ୍ୟରେ ଦେଖୁଥିଲେ ନିଖିଳ ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଆଗାମୀ ନେତୃତ୍ୱର ଏକ ସ୍ପଷ୍ଟ ପ୍ରତିବିମ୍ବ। ସତେ ଯେମିତି ଜଣେ ଜଣକର ଯୋଗ୍ୟତମ ଉତ୍ତର ଦାୟାଦ। ତେଣୁ ଉଭୟଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ବହୁଥିଲା ଏକ ପାବନୀ ଗଙ୍ଗା....ସଂପ୍ରୀତି, ସମଝୋତାର। ସେଥିରେ ଅସହଣ, ଅସୂୟା ବୁଡ଼ି ମରିଥିଲା....ଆତ୍ମହତ୍ୟା କରିଥିଲା।

କଟକ ପାଣି ପବନରେ ନବାଗତଙ୍କୁ ହିଁ ପ୍ରିଂଟିଂ କମ୍ପାନିର ଦ୍ରୁମଦଳାଘରେ ସ୍ୱାଗତ ଜଣାଇଥିଲେ ପ୍ରତି ସନ୍ଧ୍ୟାରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର। ସେଇଠି ଉଭୟଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ବଢ଼ିଉଠିଥିବା ସଦ୍‌ଭାବର କୋଣାର୍କଟି ମୃତ୍ୟୁ ମୁହୂର୍ତ୍ତ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ନିଖୁଣ ରହିଥିଲା। ଅତୁଟ ରହିଥିଲାଏ ଶ୍ରଦ୍ଧା ଓ ପ୍ରୀତିର ପଟାନ୍ତର ନାହିଁ।

ଗୌରୀଶଙ୍କର ସାମ୍ବାଦିକତାର ଶୀର୍ଷରେ। ଜନପ୍ରିୟତାର ଶୀର୍ଷରେ ବି। ଓଡ଼ିଶାରେ ନୂତନ ଜନଜୀବନର ପ୍ରବକ୍ତା ସେ।

ସେଦିନର ସବୁ ପ୍ରକାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ସେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କୁ ସଂଶ୍ଳିଷ୍ଟ କରାଉଥିଲେ । ଦୀପିକାରେ ମଧୁସୂଦନୀ ପ୍ରତିଭାର ଜୟ ଜୟକାର ଶୁଭିଲା । ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ନିଷ୍ଠା, ବ୍ୟକ୍ତିତ୍ୱକୁ ସମ୍ମାନ ଜଣାଇଲେ ଲୋକେ । ଗୌରୀଶଙ୍କର ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଭାବେ ଜାଣିଥିଲେ ଯେ ସୁସାହସୀ, ସୁଶିକ୍ଷିତ, ସୁରୁଚିସମ୍ପନ୍ନ ମଧୁସୂଦନ ହିଁ ମାଟିନିର ଗ୍ୟାରିବାଲ୍‌ଡ଼ି । ଓଡ଼ିଶାର ଆଶା ଓ ଆକାଙ୍କ୍ଷା ।

କଟକ ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟିର ଉପପୌରପାଳ ଥିଲେ ଜଏଣ୍ଟ ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ ମାନେଷ୍ଟି । ମନମୁଖୀ ଶାସନର ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ସେ ସମଗ୍ରୁଲ ଥିଲେ । ଏଠି ନିର୍ବାଚନ କରାଇ ଦେଉନଥିଲେ । ଗୌରୀଶଙ୍କ ପରାମର୍ଶରେ କଟକ ପ୍ରିଣ୍ଟିଂ କମ୍ପାନିଙ୍କ ଛାପାଖାନାରେ ୩୦-୬-୧୮୭୨ରେ ଗୋଟେ ବଡ଼ ସଭା ହେଲା । ତହିଁରେ ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟି ପରିଚାଳନା ଉପରେ ଘମାଘୋଟ ଆଲୋଚନା ହୋଇଥିଲା । ଦୀପିକା ଏହାର ବିସ୍ତୃତ ବିବରଣ ଛାପିଛନ୍ତି । ଶ୍ରୋତାବୃନ୍ଦ ଖୁନ୍ଦି ହୋଇ ଯାଇଥିଲେ । ବହୁଲୋକ ସ୍ଥାନ ନପାଇ ଫେରିଗଲେ । ପୌରପାଳ ଓ ତାଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ କରୁଥିବା କମିଶନରମାନେ ନିର୍ବାଚିତ ହୁଅନ୍ତୁ । ଏ ସଭା ଦାବୀକରିଥିଲେ । ମଧୁବାବୁ ଏ ସଭାର ଅନ୍ୟତମ ବକ୍ତା ଥିଲେ ।

କ୍ରମେ ଦୀପିକାର ବିଭିନ୍ନ ପୃଷ୍ଠାରେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ କର୍ମ କୀର୍ତ୍ତିର ବହୁ ଇତିବୃତ୍ତି ଉତ୍‌କୀର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଛି । ଫଳରେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ପ୍ରତିମୂର୍ତ୍ତି ଜନମାନସରେ ସ୍ପଷ୍ଟରୁ ସ୍ପଷ୍ଟତର ହୋଇଯାଇଛି ।

କଟକ ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟି ନିର୍ବାଚନରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ମଧୁସୂଦନଙ୍କୁ ଖୋଲାଖୋଲି ସମର୍ଥନ କରିଥିଲେ । "ଆପମାନଙ୍କ ବିବେଚନାରେ କଚେରୀ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଅପେକ୍ଷା ସ୍ୱାଧୀନ ଶ୍ରେଣୀର ଲୋକ ଅଧିକ ରହିବାର ଉଚିତ । ଯେବେ ହାକିମ ଓ ଅମଲାଙ୍କ ଭାଗ ଅଧିକ ହେବ ତେବେ ଅମଲାମାନେ ହାକିମଙ୍କ ମତବିରୋଧରେ କଥା କହିବାକୁ ଅନେକ ସମୟରେ କୁଣ୍ଠିତ ହେବେ ଏବଂ ତହିଁରେ ନିର୍ବାଚନ ପ୍ରଣାଳୀର ପ୍ରକୃତ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ସାଧନ ପକ୍ଷରେ ବ୍ୟାଘାତ ହେବ ।" ସେଥିରେ ୨ ଜଣ ଜମିଦାର, ଦୁଇଜଣ ମହାଜନ, ୨ ଜଣ ଶିକ୍ଷକ, ଓକିଲ ଜଣେ କେବଳ (ମଧୁସୂଦନ) ହାକିମ ୪ ଜଣ, ବହୁ ଅମଲା କମିଶନର ପଦପାଇଁ ପ୍ରାର୍ଥୀଥିଲେ ।

ଏ ନିର୍ବାଚନରେ ଅମଲାମାନଙ୍କ ପ୍ରାଦୁର୍ଭାବ ବଢ଼ିଲା । ଗୌରୀଶଙ୍କର ଏହାର ପ୍ରତିକ୍ରିୟା ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ଗୌରୀଶଙ୍କର ଓ ମଧୁସୂଦନ ଉତ୍କଳ ସଭାର ପ୍ରତିନିଧି ଭାବେ କଂଗ୍ରେସର ମାନ୍ଦ୍ରାଜ ଅଧିବେଶନରେ ଯୋଗଦେଇଥିଲେ । ସେମାନେ ଫେରି ଆସିବାପରେ କଟକରେ ଏକ ସମ୍ବର୍ଦ୍ଧନା ସଭା ହୋଇଥିଲା । ତହିଁରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ନିଜକଥା ନ କହି କହିଛନ୍ତି ମଧୁବାବୁଙ୍କ ତେଜୋପୂର୍ଣ୍ଣ ସୁଲଳିତ ବକ୍ତୃତାର କଥା । "ଭାରତର ଜାତୀୟ ମହାସମିତିର ମାନ୍ଦ୍ରାଜଠାରେ ହୋଇଥିବା ତୃତୀୟ ଅଧିବେଶନରେ ଉପସ୍ଥିତ ହେବା ନିମିତ୍ତ ଏଠା ଉତ୍କଳସଭା ତରଫରୁ ଉପସଭାପତି ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ଓ ସମ୍ପାଦକ ଗୌରୀଶଙ୍କର ରାୟ ନିଜର ତ୍ୟାଗ ସ୍ୱୀକାର ପୂର୍ବକ ଯାଇଁ ସେଠା କାର୍ଯ୍ୟ ନିର୍ବାହାନ୍ତେ ଏ ନଗରକୁ ଫେରି ଆସିଥିବାରୁ ସେମାନଙ୍କୁ ଯଥାଯୋଗ୍ୟ ଅଭ୍ୟର୍ଥନା ପ୍ରଦାନ ନିମିତ୍ତ ଗତ ରବିବାର ଦିନ ଏଠା ଦ୍ୱିତଳ ଗୃହରେ ଏକ ସଭା ହୋଇଥିଲା । ଅଧଘଣ୍ଟା ଆଗରୁ ଏତେଲୋକ ଆସିଲେ ଯେ ଘର ବାରଣ୍ଡା ପୂର୍ଣ୍ଣହୋଇ ସ୍ଥାନ ନପାଇ ଅନେକ ଲୋକ ବାହୁଡ଼ି ଗଲେ । ପାଞ୍ଚଶହରୁ ଅଧିକ ଲୋକ ଆସିଥିଲେ । ମଧୁବାବୁ ଇଂରାଜୀ ଭାଷାରେ ଏକ ତେଜୋପୂର୍ଣ୍ଣ ସୁଲଳିତ ବକ୍ତୃତା" ଦେଇଥିଲେ ।

ମନେରଖିବାକୁ ହେବ, ମଧୁବାବୁ କଟକରେ ପ୍ରାୟ ଇଂରାଜୀ ଭାଷାରେ ହିଁ ବହୁଦିନ ଯାଏ ଭାଷଣ ଦେଉଥିଲେ । ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କ ପରାମର୍ଶରେ ସେ ପରେ ଓଡ଼ିଆରେ ଭାଷଣ ଦେବା ଆରମ୍ଭ କରିଥିଲେ । ସ୍ୱକୀୟ ପ୍ରତିଭାବଳରେ ଦିନେ ମଧୁସୂଦନ ଅପୂର୍ବବାଗ୍ମୀ ହୋଇ ଉଠିଥିଲେ । ହେଲେ, ଯିଏ ତାଙ୍କୁ ପ୍ରଥମ ଉତ୍ସାହ ଦେଇଥିଲେ, ତାଙ୍କୁ ଭୁଲିବା କେମିତି !

ଗୌରୀଶଙ୍କର ମଧୁସୂଦନଗତ ପ୍ରାଣ ଥିଲେ । 'ସଂସ୍କାରକ' ପତ୍ରିକାରେ ଲଳିତ ଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀ ଗୋଟିଏ ଚିଠି ପ୍ରକାଶକଲେ ମଧୁବାବୁଙ୍କ ବିରୋଧରେ । ଗୌରୀଶଙ୍କର ତା'ର ପ୍ରବଳ ପ୍ରତିବାଦ ଜଣାଇଲେ । "ଉକ୍ତ ପତ୍ର ମଧୁବାବୁଙ୍କ କିଛି କ୍ଷତି ନ କରି ଲେଖକଙ୍କର କ୍ଷତି କରିଅଛି । ଆସେମାନେ ପଞ୍ଚରୁ ଯେବେ ଇଂରେଜମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କେହି ଆସମାନଙ୍କର ହିତାନୁଷ୍ଠାନ କରନ୍ତି, ତେବେ କ'ଣ ଆସେମାନେ ତାହା ଗ୍ରହଣ କରିବୁ ନାହିଁ । ସାର୍ ହେନ୍‌ରୀ କଟନ୍, ଡେଭିଡ୍ ହ୍ୟୁମ୍ ପ୍ରଭୃତି ମହତ୍ ଲୋକମାନେ ତହିଁର ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ପରିଚୟ ଦେଇଅଛନ୍ତି ।"

ଏହାର ସାତଦିନପରେ ଦୀପିକା ଅନ୍ୟ ଏକ ସଭାର ବିବରଣୀ ଦିଅନ୍ତି । ତହିଁରେ ମଧୁବାବୁ ପ୍ରଥମ ଥର ପାଇଁ ଓଡ଼ିଆରେ ଭାଷଣ ଦେଇ ଥିଲେ । ଏ ମିଟିଂଥିଲା ସାରାଭାରତରେ ଲୁଣ କର ବିରୋଧରେ ପ୍ରଥମ ଜନଅସନ୍ତୋଷମୂଳକ ସଭା । ଦୀପିକା ଲେଖିଥିଲେ, "ମଧୁବାବୁ ଯେମନ୍ତ ସୁବକ୍ତା ତହିଁର ପରିଚୟ ପାଠକମାନେ ଅବଗତ ହୋଇ ଅଛନ୍ତି । ଏ ନଗରରେ ପଦାରେ ଏତେବଡ଼ ସଭା ଦେଖାଯାଇ ନାହିଁ । ବାବୁ ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ଏ ସଭାର ଉଦ୍ୟମକାରୀ ଓ ତାହାଙ୍କ ଯତ୍ନ ଓ ପରିଶ୍ରମ ଯେ ଆଶାତୀତ ଭାବରେ ସଫଳ ହୋଇଛି । ଏଥିପାଇଁ ତାହାଙ୍କୁ ଧନ୍ୟବାଦ ଦେଉଅଛୁ ।"

ଏ ମଧ୍ୟରେ ଗୋପାଳ ବଲ୍ଲଭଙ୍କ ବିବାହ ହେଲା । ସତ୍ୟଭାମାପୁରରେ ଓ କଟକରେ ଉତ୍ସବ ଏ ବିବାହ ଉତ୍ସବାଦି ସହିତ ଲାଗିଥିଲା । କଟକରେ ମଧୁବାବୁଙ୍କ କୋଠିରେ ଭୋଜି ସହିତ ନାଟକାଦି ଅଭିନୟର ବନ୍ଦୋବସ୍ତ ହୋଇଥିଲା । ବହୁ ମାନ୍ୟ ଗଣ୍ୟ ଲୋକ ନିମନ୍ତ୍ରିତ ହୋଇଥିଲେ । ଆଉ "ଏହି ବ୍ୟାପାରରେ

ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ପ୍ରଶସ୍ତ ହୃଦୟକୁ ସମସ୍ତେ ପ୍ରଶଂସା କରୁଛନ୍ତି"– ଲେଖିଥିଲେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ।

ଭିଙ୍ଗାରପୁର ଜମିଦାରଙ୍କ ବିରୋଧରେ ତାଙ୍କର ପ୍ରଜାଏ ଅସନ୍ତୋଷ ପ୍ରକାଶ କଲେ । ସେମାନେ ମଧୁବାବୁଙ୍କ ଶରଣାପନ୍ନ ହେଲେ । ଗୌରୀଶଙ୍କର ଏଥିରେ ବିସ୍ତୃତ ବିବରଣ ଦୀପିକାରେ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ଅଥଚ ଭିଙ୍ଗାରପୁର ଜମିଦାର ଥିଲେ ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କ ଏକାନ୍ତ ଅନ୍ତରଙ୍ଗ ଏବଂ ଉତ୍କଳ ସଭାର ସଭାପତି; ଯେଉଁ ଉତ୍କଳ ସଭାର ସ୍ଥାପୟିତା ଥିଲେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ।

ଉତ୍କଳ ସଭାର ସଭାପତି ପଦ ଖାଲି ହେଲା । ଏତେବେଳକୁ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଦେଖିଲେଣି ଯେ ମଧୁବାବୁ ଓଡ଼ିଶାର ନେତୃତ୍ୱ ନେବାର ଯୋଗ୍ୟତା ଅର୍ଜି ସାରିଲେଣି । ତ୍ୟାଗୀଅଭିମାନୀ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଚାହିଁଥିଲେ ମଧୁସୂଦନ ଏଥର ଉତ୍କଳ ସଭାର ସଭାପତି ହୁଅନ୍ତୁ । ଦୀପିକାରେ ଲେଖିଥିଲେ" ପ୍ରକୃତରେ ଯେଉଁମାନଙ୍କର ସାଧାରଣ ହିତାହିତରେ ବିଶେଷ ଆସ୍ଥା ଓ ସହାନୁଭୂତି ଅଛି ଯେଉଁମାନେ ସାଧାରଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଅନୁରୋଧରେ କାୟିକ ଓ ମାନସିକ ଶ୍ରମ ସ୍ୱୀକାର କରିବାକୁ ପ୍ରସ୍ତୁତ ଓ ସମୟ ପଡ଼ିଲେ ନିଜର ସୁବିଧା ଓ ସ୍ୱାର୍ଥକୁ ଉପେକ୍ଷା କରନ୍ତି ଅଥଚ ଯେତେବେଳେ ଯେଉଁ ସାଧାରଣ ପ୍ରସଙ୍ଗ ଉପସ୍ଥିତ ହୁଏ ତହିଁର ସୁମୀମାଂସା କରିବାକୁ ବିଚକ୍ଷଣ ସେହିମାନେ ସମାଜର ପ୍ରଧାନ ଲୋକ ଏବଂ ସଭାର ଭାରବାହକ ହେବାର ଯୋଗ୍ୟ । ସେମାନଙ୍କୁ ଛାଡ଼ି ଅନ୍ୟତ୍ର ସଭାପତି ଲୋଡ଼ିବା ବିଫଳ ଅଟେ ।" ଏ ସମସ୍ତ କଥା ସେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କୁ ଲକ୍ଷ୍ୟକରି କହିଛନ୍ତି । ପୁଣି ସେ କାଳରେ ସେ ଯେ ଉତ୍କଳରେ ଅଗ୍ରଗଣ୍ୟ ପୁରୁଷମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଶ୍ରେଷ୍ଠ ଓ ଯୋଗ୍ୟ ତାହା ଘୋଷଣା କରୁଛନ୍ତି । ସେତେବେଳେ ଉତ୍କଳ ସଭା ଉତ୍କଳର ଶ୍ରେଷ୍ଠ ଏବଂ ଏକମାତ୍ର ରାଜନୈତିକ ଅନୁଷ୍ଠାନ । ଗୌରୀଶଙ୍କର ଏହାର ସମ୍ପାଦକ ଓ ପ୍ରତିଷ୍ଠାତା । ସେ ଚାହୁଁଥିଲେ ଯେ ଜାତୀୟ ଜୀବନରେ କିଛି ଅଭିନବତ୍ୱ ଆଣିବା ପାଇଁ ଯେଉଁ ବିଚକ୍ଷଣତା ଓ ସେବା ମନୋଭାବ ପ୍ରୟୋଜନ, ତାହା ଥିବା ବ୍ୟକ୍ତି ଏ ଅନୁଷ୍ଠାନର ମୁଖ୍ୟ ହୁଅନ୍ତୁ ।

ମଧୁବାବୁ ବିଲାତ ଗଲେ । ସେକଥା ସେ ବର୍ଷର ଏକ ବଡ଼ ସମ୍ବାଦ ଭାବେ ଦୀପିକା ପ୍ରଚାର କଲେ । ତାଙ୍କର ବିଲାତରୁ ଫେରିବା ଏବଂ ଏଠି ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଯୋଗଦେବା ସମ୍ବାଦାବଳୀ ଦୀପିକାସ୍ଥ ହୋଇଥିଲା । ସେଇଭଳି ଗୋଟିଏ ସମ୍ବାଦ, "ଶ୍ରଦ୍ଧାସ୍ପଦ ବାବୁ ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ବିଲାତରୁ ଫେରିଆସି ଏ ସ୍ଥାନୀୟ ଲୋକଙ୍କୁ ବ୍ୟବସାୟ ବାଣିଜ୍ୟରେ ପ୍ରବୃତ୍ତ କରାଇବା ବିଷୟରେ ଯେତେ ଚେଷ୍ଟା ଓ ଯତ୍ନ କରୁଅଛନ୍ତି, ତାହା ସମୟ ସମୟରେ ପାଠକଙ୍କୁ ଜଣାଇଛୁ ।××'ଗୈରିକାମ, ତାରକାସୀ କାମ ଇତ୍ୟାଦି–ଲୋ ।

ଏମେ ମଧୁବାବୁ ସ୍ୱକୀୟ ପ୍ରତିଭାର ଯେଉଁ ଅପୂର୍ବ ବର୍ଣ୍ଣୋଜ୍ଜଳ ପରିଚୟ ଦେଉଥିଲେ; ଗୌରୀଶଙ୍କର ତହିଁରେ ଆହ୍ଲାଦିତ ହୋଇ ଉଠୁଥିଲେ । ଓଡ଼ିଶା ଜିଲାବୋର୍ଡ଼ମାନଙ୍କ ପ୍ରତିନିଧି ଭାବେ ମଧୁବାବୁଙ୍କୁ ନିର୍ବାଚିତ କରାଇବାକୁ ଗୌରୀଶଙ୍କର ହିଁ ପ୍ରବଳ ଜନମତ ସୃଷ୍ଟି କରାଇଥିଲେ । ପୂର୍ବରୁ ଓଡ଼ିଶା ଓ ଛୋଟନାଗପୁର ଡ଼ିଭିଜନର ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟିମାନଙ୍କ ତରଫରୁ ତାହାଙ୍କୁ ମଧ୍ୟ ମନୋନୀତ କରାଯାଇଥିଲା । ତହିଁରେ ବି ଗୌରୀଶଙ୍କର ଏକ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ଭୂମିକା ନେଇଥିଲେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଉତ୍କଳସଭାରେ ପ୍ରସ୍ତାବ କରି ମଧୁବାବୁଙ୍କୁ ବଙ୍ଗୀୟ ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭାର ସଭ୍ୟ ହେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଇଥିଲେ ।

ମଧୁବାବୁ ବଙ୍ଗ ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭାର ସଭ୍ୟ ହେଲେ । ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଢାଳି ଦେଇଥିଲେ ଶ୍ରଦ୍ଧାଶିଷ: "ଗତ ସପ୍ତାହରୁ ଆସ୍ମାନଙ୍କ ଶ୍ରଦ୍ଧାସ୍ପଦ ମାନ୍ୟବର ବାବୁ ମଧୁସୂଦନ ଦାସଙ୍କୁ ବଙ୍ଗୀୟ ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭାର ସଭ୍ୟ ପଦରେ ନିଯୁକ୍ତ ହୋଇଥିବା ହେତୁ ଅଭିବାଦନ କରିବାର ଧୁମ୍ ଲାଗି ଯାଇଅଛି । ଆଜିକାଲି ଚତୁର୍ଦ୍ଦିଗରେ ଦୋଳ ଏବଂ ବିବାହ ଉତ୍ସବ ଲାଗିଥିବାରୁ ଲୋକଙ୍କର ଆନନ୍ଦର ପରିସୀମା ନାହିଁ ଏବଂ ତହିଁ ଉପରେ ଦେଶର ତା ବଡ଼ ଲୋକଙ୍କର ସ୍ନେହଭାଜନ ମାନ୍ୟବର ବାବୁ ମଧୁସୂଦନ ଦାସଙ୍କୁ ବଙ୍ଗ ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭାର 'ଆସନ ଗ୍ରହଣାର୍ଥ' ପଠାଇବା ଆହୁରି ଆନନ୍ଦର ବିଷୟ ହୋଇଅଛି । ଗତ ପୂର୍ବ ବୁଧବାରଦିନ ଏଠା ଓକିଲମାନେ ଓକିଲଖାନାରେ ସଭା କରି ବାବୁ ମହୋଦୟଙ୍କୁ ଆପଣାର ଆନନ୍ଦ ଜଣାଇଥିଲେ । ସେଠାରେ ବାବୁ ଜାନକୀନାଥ ବସୁ ଓକିଲ ପ୍ରକାଶ କଲେ ଯେ ଓଡ଼ିଶାରେ ବର୍ତ୍ତମାନ ବନ୍ଦୋବସ୍ତ ଓ ଜଳକର ଘେନି ଲୋକେ ବ୍ୟସ୍ତ ଅଛନ୍ତି । ଏମନ୍ତ ସମୟରେ ଏ ଦେଶରୁ ଜଣେ ପ୍ରତିନିଧି ବଙ୍ଗ ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭାରେ ଆସନ ଗ୍ରହଣ କରିବା ବଡ଼ ସୌଭାଗ୍ୟର ବିଷୟ ଏବଂ ଯେଉଁ ପ୍ରତିନିଧି ମନୋନୀତ ହୋଇଅଛନ୍ତି ତାଙ୍କଠାରୁ ଅଧିକ ଉପଯୁକ୍ତ ଲୋକ ଏ ନଗରରେ ନାହିଁ ତାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଯେ ଏ ଦେଶର ମଙ୍ଗଳବିଧାନ ହେବ ଏଥିରେ ସନ୍ଦେହ କି ଅଛି ? ×× ।"

## ମହାମିଳନର ସୂତ୍ରପାତ :

ଓଡ଼ିଶାର ଜନଜୀବନରେ ମଧୁବାବୁଙ୍କ ନାମ ନିତ୍ୟ ସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇଉଠିଲା । ବିଶେଷରେ ଓଡ଼ିଶାର ଧନୀ, ଜମିଦାର, ରାଜା, ମହାରାଜାମାନଙ୍କ ମହଲରେ ସେ ସୁପ୍ରତିଷ୍ଠ ହୋଇ ଉଠିଥିଲେ । ସେ ନିଜେ ଅପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ଅର୍ଥ ଖର୍ଚ୍ଚକରି ଏ ଅଭିଜାତବର୍ଗଙ୍କୁ ଆପ୍ୟାୟିତ କରୁଥିଲେ । ଭୋଜିବେଳେ ଓଡ଼ିଶାର ନାନା କଥା ଆଲୋଚିତ ହେଉଥିଲା । ସେଭଳି ଏକ ମିଳନର ପରିଚୟ ଦେଉଚି : "ଚତୁର୍ଦ୍ଦିଗ ଆଲୋକିତ । ଗୃହାଭ୍ୟନ୍ତରରେ ବାୟସକୋପ ପ୍ରଦର୍ଶିତ ହୋଇଥିଲା । ବାକି ସମୟରେ ଗୋଟିଏ ଓଡ଼ିଆ ସଙ୍ଗୀତ ବୋଲା ହୋଇଥିଲା । ଜଣେ ମହିଳା ପରୀ ବେଶରେ ସଭାମଣ୍ଡପରେ ଗୋଟିଏ ଗୀତ ପରିବେଷଣ କରିଥିଲେ । ଗଡ଼ଜାତ ରାଜାଙ୍କ ପକ୍ଷରେ ଏହା ଏକ ନୂତନ ଘଟଣା ଥିଲା । ମଧୁସୂଦନ ଗାଓ ଏକ କବିତା ପଢ଼ିଲେ । ମଧୁବାବୁ ଏକତା ଉପରେ ଏକ ସୁଦୀର୍ଘ ଭାଷଣ ଦେଲେ । ଜନ୍ମଭୂମିର ସେବାପାଇଁ ଅନୁରୋଧ

ଜଣାଇଲେ । ଦୁଇଗୋଟି ବାଳିକା ଜନ୍ମଭୂମି ସମ୍ବନ୍ଧରେ ଗୋଟିଏ ପଦ୍ୟ ବୋଲିଲେ । ବଙ୍ଗ ଦେଶର ସୁବକ୍ତା କାଳିଚରଣ ବନ୍ଦ୍ୟୋପାଧ୍ୟାୟ ମଧୁବାବୁଙ୍କ ଭାଷଣକୁ ସମର୍ଥନ କରି ଭାଷଣ ଦେଲେ ଏବଂ ରାଜନ୍ୟବର୍ଗଙ୍କ ପ୍ରଜା ପାଳନ ପାଇଁ କେତେକ ପରାମର୍ଶ ଦେଲେ । ଆଠଗଡ଼ ରାଜା ପ୍ରସ୍ତାବ କଲେ ଯେ ମହାନଗରୀ କଟକରେ ଏହିପରି ସମ୍ମିଳନୀ ଏକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଦିବସରେ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଉ । ସେ ସମ୍ପର୍କରେ କେନ୍ଦୁଝର ମହାରାଜା ମଧୁବାବୁଙ୍କ ଉପରେ ଦାୟିତ୍ୱ ଦେଲେ ।"

## ବିପଦବେଳେ :

ଉତ୍କଳର ଏହି ବିଶିଷ୍ଟ ଜନନାୟକ ମଧୁସୂଦନଙ୍କର କିନ୍ତୁ କେତେକ ଈର୍ଷାକାତର ଶତ୍ରୁଥିଲେ । ସେମାନେ ତାଙ୍କର ବହୁ ସତ୍ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟକୁ ଭଣ୍ଡୁର କରିବାପାଇଁ ଚକ୍ରାନ୍ତ କରୁଥିଲେ । ସେଭଳି ଏକ ଚକ୍ରାନ୍ତରେ ମଧୁବାବୁ ପଡ଼ିଗଲେ । ତାଙ୍କୁ ମାନସିଂହ ପାଟଣା ଡକାଏତିରେ ଜଡ଼ିତ କରି ଦିଆଗଲା । ମାତ୍ର ମଧୁବାବୁ ଏଥିରୁ ବିମୁକ୍ତ ହୋଇଗଲେ । ତେଣୁ ମଧୁବାବୁଙ୍କୁ ସମ୍ବର୍ଦ୍ଧନା ଦେବାକୁ ଏକ ସାଧାରଣ ସଭାର ଆୟୋଜନ କଲେ ଗୌରୀଶଙ୍କର । ଦୀପିକା ଲେଖିଥିଲେ, "ଏଥି ନିମିତ୍ତ କଟକରେ ଏକ ବିରାଟ ସାଧାରଣ ସଭା ହୋଇ ପୁଲିସ ବିଭାଗର ଅସାଧୁତା ଓ ଅକର୍ମଣ୍ୟତା ସମ୍ବନ୍ଧରେ ଆଲୋଚନା ହୋଇ ମଧୁବାବୁଙ୍କୁ ଧନ୍ୟବାଦ ଅର୍ପଣ କରାଗଲା ।"

ମଧୁବାବୁଙ୍କ ମା' ପାର୍ବତୀଦେଈଙ୍କ ମୃତ୍ୟୁରେ ଦୀପିକା ଯାହା ଲେଖିଥିଲେ ତାହା ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ପ୍ରତି ଗୌରୀଶଙ୍କ ଅମ୍ଳାନ ଶ୍ରଦ୍ଧାର ଏକ ଅପୂର୍ବ ଦୃଷ୍ଟାନ୍ତ । "ଏ ନଗରର ବିଖ୍ୟାତ ଓକିଲ ମଧୁସୂଦନ ଦାସଙ୍କ ମାତା ସୋମବାର ଦିନ ପରଲୋକ ପ୍ରାପ୍ତ ହେଲେ । ତାଙ୍କ ବୟସ ୮୨ରୁ ଅଧିକ ହୋଇଥିଲା ଯାହାଙ୍କ ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ପୁତ୍ର ମଧୁସୂଦନ ବିଦ୍ୟାବୁଦ୍ଧି, ସତ୍‌ସଙ୍ଗ ସ୍ୱଦେଶାନୁରାଗ ସାଧାରଣହିତବ୍ରତଗୁଣ ହେତୁ ସମସ୍ତ ଓଡ଼ିଶାରେ ଶୀର୍ଷ ସ୍ଥାନୀୟ, ଯାହାଙ୍କ କନିଷ୍ଠ ପୁତ୍ର ଗୋପାଳବଲ୍ଲଭ ଡେପୁଟି କଲେକ୍ଟର କେନ୍ଦୁଝର, ଦେୱାନ ଓ କମିଶନରଙ୍କ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଆସିଷ୍ଟାଣ୍ଟ ଭାବେ ଏକ ସୁଦକ୍ଷ କର୍ମଚାରୀ ରୂପେ ପ୍ରଶଂସିତ ସେ ଯୋଗ୍ୟ ପୁତ୍ର ଦ୍ୱୟଙ୍କ ସମକ୍ଷରେ ଦେହତ୍ୟାଗ କଲେ..." ଇତ୍ୟାଦି ।

## ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀ ପୃଷ୍ଠଭୂମିରେ :

୧୯୦୩ ଜାନୁୟାରୀ ୬ ତାରିଖକୁ ଓଡ଼ିଶାର ସୁସମାଲୋଚକ ଶ୍ରୀ ସୁରେନ୍ଦ୍ର ମହାନ୍ତି ଓଡ଼ିଶା ଇତିହାସରେ ଏକ ସ୍ମରଣୀୟ ଦିବସ ବୋଲି ଅଭିହିତ କରିଛନ୍ତି । ଏହିଦିନ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ପୁନଃବିନ୍ୟାସ ହୋଇଥିଲା । ପୂର୍ବର ପ୍ରାୟ ମୃତ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀ ମଧୁବାବୁଙ୍କ ହାତରେ ପଡ଼ି ସକ୍ରିୟ ଓ ବ୍ୟାପକ ହୋଇଉଠିଲା । ଏହା ହେଲା ଓଡ଼ିଶା ରାଜନୀତିକ ଜୀବନର ପ୍ରେରଣାର ମହାନଦୀ । ଦୀପିକା ଏହାର ପୂର୍ଣ୍ଣ ବିବରଣ ଦେଇଥିଲେ ୧୦-୧-୧୯୦୩ରେ ।

ଦୀପିକାରେ ମଧୁବାବୁଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟକଳାପ ବିସ୍ତୃତଭାବେ ସ୍ଥାନ ପାଉଥିଲା । ବଙ୍ଗ ଛୋଟଲାଟ ସାର୍ ଜନ୍ ଉଡ୍‌ବର୍ଣ୍ଣଙ୍କ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଶିଳ୍ପାଗାର ପରିଦର୍ଶନ, କଂଗ୍ରେସ ସହିତ ଭାରତୀୟ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରଦର୍ଶନୀରେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ କାରଖାନାର ଜିନିଷପତ୍ର ପ୍ରଦର୍ଶନ, 'ଶ୍ରୀମାନ ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ଆପଣା କୋଠିରେ ଏକ ଉଦ୍ୟାନ ମିଳନର ଏକ ଆୟୋଜନ କରି ଏକ ସରସ ସୁଦୀର୍ଘ ହୃଦୟଗ୍ରାହୀ ବକ୍ତୃତା ଇଂରାଜୀରେ ପ୍ରଦାନ କରିଥିଲେ', ମିସ୍ ଶୈଳବାଳା ହାଜରା, ମିସ୍ ଶୈଳବାଳା 'ଦାସ ହେବାର ନୋଟିସ୍, ଜୁଲାଇ ୪ ତାରିଖରେ ଦାମଦାସ କମାର ଆପଣା ପୁତ୍ରର ବିବାହାର୍ଥ ଅନରେବ୍‌ଲମ୍ ମଧୁସୂଦନ ଦାସଙ୍କୁ ନିମନ୍ତ୍ରଣ' ଏବଂ ମଧୁବାବୁ ସେମାନଙ୍କ ଭୋଜିସଭାରେ ନିର୍ବିକାରରେ ଯୋଗଦାନ ଆଦି ବହୁ ଛୋଟ ବଡ଼ ଘଟଣାକୁ ଗୌରୀଶଙ୍କର ଆଗ୍ରହ ସହିତ ଦୀପିକାସ୍ଥ କରୁଥିଲେ ।

## ସି:ଆଇ:ଇ: ମଧୁସୂଦନ :

୧୦-୯-୧୯୦୪ରେ ମଧୁବାବୁଙ୍କୁ ସି:ଆଇ:ଇ: ସମ୍ମାନରେ ଭୂଷିତ କରାଗଲା । ଓଡ଼ିଶା କମିଶନର ମି: ଗ୍ରାଉସ୍‌ଙ୍କ ଲାଲବାଗ କୋଠିରେ ଏ ସନନ୍ଦ ବିତରଣ ଉତ୍ସବ ହୋଇଥିଲା । ୧୦/୧୨ ଜଣ ୟୁରୋପୀୟ ଏବଂ ୭୦/୮୦ ଜଣ ଦେଶୀୟ ସରକାରୀ ବେସରକାରୀ ଭଦ୍ରବ୍ୟକ୍ତି ଉପସ୍ଥିତ ଥିଲେ । ନାରାୟଣ ଚନ୍ଦ୍ର ନାୟକଙ୍କୁ ବି ଏଠାରେ ରାୟ ବାହାଦୁର ପଦ ଦିଆ ହୋଇଥିଲା । ଦୀପିକାରେ ଏ ଉତ୍ସବର ବିସ୍ତୃତ ବିବରଣ ପ୍ରକାଶ ପାଇଥିଲା । ମଧୁବାବୁଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ସନନ୍ଦ ପ୍ରଦାନବେଳେ କୁହାଯାଇଥିଲା : "ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ଏମ: ଏସ୍: ଦାସ ଓଡ଼ିଶାର ପ୍ରଥମ ଏମ: ଏ: ଉପାଧି ଧାରୀ, ପ୍ରଥମ ବି: ଏଲ: ଓକିଲ, ପ୍ରଥମ ଓଡ଼ିଆ ଯେକି କଳାପାଣି ପାରିହୋଇ ବିଲାତ ଭ୍ରମଣ କରି ସେଠାରେ ସମ୍ଭ୍ରାନ୍ତ ଲୋକଙ୍କ ସଙ୍ଗେ ଆଳାପ କରି ଆସିଛନ୍ତି, ବଙ୍ଗୀୟ ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭାର ପ୍ରଥମ ନିର୍ବାଚିତ ଓଡ଼ିଆ ସଦସ୍ୟ ଏବଂ ପୁଣି ଥର ସେହି ସମ୍ମାନ ଲାଭକରି ଯୋଗ୍ୟତା ଏବଂ ବହୁଦର୍ଶିତା ଦ୍ୱାରା ଗଭର୍ଣ୍ଣମେଣ୍ଟର ଅନେକ ସାହାଯ୍ୟ କରିଅଛନ୍ତି ଏବଂ ଓଡ଼ିଶାର ଶିଳ୍ପ ଉନ୍ନତି ସାଧନ ନିମନ୍ତେ ଅନେକ ପରିଶ୍ରମ, ଯତ୍ନ ଓ ବ୍ୟୟ କରିବା ବିଷୟରେ ଶିକ୍ଷିତ ଓଡ଼ିଆଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରଥମ ଅଟନ୍ତି, ଉତ୍କଳ ଶିଳ୍ପାଗାର ତହିଁର ପରିଚୟ ଦେଉଅଛି ଏବଂ ତାହାଙ୍କ ଯତ୍ନରେ ଓଡ଼ିଶାର ଇଞ୍ଜିନିୟରିଂ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଶୀଘ୍ର ସ୍ଥାପନ ହେବାର ସ୍ଥିର ହୋଇଅଛି । ସେ ଓକିଲାତି କାର୍ଯ୍ୟରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଲଭି ଅଛନ୍ତି ଏବଂ ଓଡ଼ିଶାର ସାଧାରଣ ହିତ ସାଧନରେ ସେ ସର୍ବଦା ଯତ୍ନବାନ୍ ଅଟନ୍ତି । ଏ ସମସ୍ତ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଗୁଣର ପରିଚୟରେ ଭାରତର ରାଜରାଜେଶ୍ୱର ଆନନ୍ଦିତ ହୋଇ ତାହାଙ୍କୁ ଉକ୍ତସମ୍ମାନ ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ତଦ୍ଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶାର ଗୌରବ ବଢ଼ାଇ ଅଛନ୍ତି ।"

## ଏହା ପ୍ରକୃତ ସାଧୁଲକ୍ଷଣ :

ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ଆସାମ୍ଭୂତ ମଧୁବାବୁଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ଦୀପିକା ଏ ସମ୍ମିଳନୀର ବିଭିନ୍ନ ଅଧିବେଶନର ବିବରଣୀ ପ୍ରଦାନ

କରିବାବେଳେ ମଧୁବାବୁଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟର ଭୂୟସୀ ପ୍ରଶଂସା କରିଛନ୍ତି । ତୃତୀୟ ସମ୍ମିଳନୀ ୨୧-୪-୧୯୦୬ରେ ହୋଇଥିଲା । ସେ ସମ୍ମିଳନୀରେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଏକ ଅଭିମାନୋକ୍ତିକୁ ଦୀପିକା ଏମିତିଭାବେ ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି, "ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ଆକ୍ଷେପ କରିଅଛନ୍ତି କି ସେ ଏତେକାଳ ଯତ୍ନ ଓ ପରିଶ୍ରମ କରି କିଛି କରିପାରିଲେ ନାହିଁ । ଆସେମାନେ କହୁଁ କି ଏହି ଆକ୍ଷେପ ତାହାଙ୍କର ଅତ୍ୟନ୍ତ ମହତ୍ ଉଦାର ଅନ୍ତଃକରଣର ପରିଚୟ ଦେଉଅଛି । ନିଷ୍କାମ ଜନହିତୈଷୀ ବ୍ୟକ୍ତିମାନେ ଯେତେ କାର୍ଯ୍ୟ କଲେ ତୃପ୍ତି ଲଭନ୍ତି ନାହିଁ କିମ୍ବା ଆପଣାକୁ ଧନ୍ୟମଣନ୍ତି ନାହିଁ । ଏହା ପ୍ରକୃତ ସାଧୁ ଲକ୍ଷଣ ଏବଂ ଏଥିପାଇଁ ଆସେମାନେ ତାହାଙ୍କର ପ୍ରଶଂସା ନ କରି ରହିପାରିଲୁ ନାହିଁ ।"

### ଶ୍ରଦ୍ଧାସ୍ପଦ ମଧୁସୂଦନ :

ପୁଣି ବରିସାଲଠାରେ ଇଂରେଜ ସରକାର ସୁରେନ୍ଦ୍ରନାଥଙ୍କ ଉପରେ ଯେଉଁ ଅନ୍ୟାୟ ଆଚରଣ କଲେ, ତା'ର ପ୍ରତିବାଦ କଟକ ପ୍ରିଣ୍ଟିଂ କମ୍ପାନିଙ୍କ ଦ୍ୱିତଳଗୃହରେ ଏକ ମିଟିଂରେ ହୋଇଥିଲା । ତହିଁରେ "ଶ୍ରଦ୍ଧାସ୍ପଦ ମଧୁସୂଦନ ଦାସ ମହୋଦୟ ସଭାପତିର ଆସନ ଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ" କହିଥିବା ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କ ଆଖିରେ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ମୂର୍ତ୍ତି କେଡ଼େ ସମ୍ମାନାସ୍ପଦ ତାହା ଯେ କୌଣସି ପାଠକ ଜାଣିପାରିବେ ।

### ମହାପୁରୁଷମାନଙ୍କ ବ୍ୟବହାର :

ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କ ବ୍ୟକ୍ତିତ୍ୱର ଏକ ପ୍ରବଳ ଆକର୍ଷଣ ଥିଲା । ସେ ବହୁବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ନିଜ ଆଡ଼କୁ ଖୁବ୍ ସହଜରେ ଟାଣି ଆଣିପାରୁଥିଲେ । ତାଙ୍କ ଚରିତ୍ରର ଅନ୍ୟଏକ ଗୁଣ ଥିଲା ଯେ ସେ ସମାଲୋଚନା କରିବାବେଳେ ବ୍ୟକ୍ତିପ୍ରତି ଘୃଣା ବା ଅସୂୟା ରଖୁନଥିଲେ । ସେ ସମାଲୋଚନା କରୁଥିଲେ ବ୍ୟକ୍ତିର କାମକୁ । ଗୁରୁଙ୍କର ଏହି ମହାନ୍ ଗୁଣକୁ ମଧୁସୂଦନ ଠିକ୍‌ଭାବେ ବୁଝିପାରିଥିଲେ ଏବଂ ହୃଦ୍‌ଗତ କରିଥିଲେ । ଉଭୟେ ନିଜ ନିଜ ଗୁଣରେ ମହାନ୍ । ଉଭୟଙ୍କ ଚରିତ୍ରରେ ଦେବୋପମ ଉଦାରତାର ଲହରୀ କଳକଳ ହେଉଥିଲା । ତେଣୁ ସେମାନଙ୍କ ଆତ୍ମିକ ସତ୍ତାରେ, ବୌଦ୍ଧିକତା କ୍ଷେତ୍ରରେ ରହିଥିଲା ଅପୂର୍ବ ମେଳ ଓ ସମ୍ମିଳ । ଏହା ସେମାନଙ୍କ ପରବର୍ତ୍ତୀ ଜୀବନର ଏମାବର୍ତ୍ତିଷ୍ଣୁ କର୍ମମୁଖରତା ମଧ୍ୟରେ ଉତ୍ତରୋତ୍ତର ବିକଶିତ ହୋଇଚି ସିନା କ୍ଷୀଣ ହୋଇନି । ମହାପୁରୁଷମାନେ ବ୍ୟବହାର ଓ ଚରିତ୍ରରେ ମହାନ୍ । ସେମାନଙ୍କ ଚରିତ ଓ କାର୍ଯ୍ୟକଳାପକୁ ସାଧାରଣ ଲୋକେ ବେଳେବେଳେ ଠିକ୍‌ଭାବେ ସହଜେ ବୁଝି ପାରନ୍ତିନି । ସେହିଭଳି ଏ ଦୁଇ ମହାନ୍ ପୁରୁଷଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କେହି କେହି କିଛି ଅସୂୟାର ଗନ୍ଧ ପାଉଛନ୍ତି । ସେମାନେ ନିଜ ନିଜ ଜୀବନକାଳ ମଧ୍ୟରେ ମହାନ୍ ପ୍ରୀତିର, ଶ୍ରଦ୍ଧାର, ବୁଝାମଣାର ଜୀବନ କାଟିଛନ୍ତି । ତହିଁରେ ଦିବ୍ୟ ସଂପ୍ରୀତି ଛଡ଼ା ଆଉ କିଛି ନାହିଁ । କେବଳ ଏକ ମ୍ଳାନ ମନ ସେମାନଙ୍କ ଚରିତ୍ରରେ, ବ୍ୟବହାରରେ, ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣରେ କିଛି ମ୍ଳାନିମା ଆବିଷ୍କାର କରିପାରେ ।

### ଶ୍ରଦ୍ଧାର୍ଘ୍ୟ ମଧୁସୂଦନଙ୍କର :

ଗୌରୀଶଙ୍କରଙ୍କ ଦେହାବସାନରେ ମଧୁବାବୁ ବିସ୍ମୟ ବିମୂଢ଼ ଓ ଆଶାତୀତ ଭାବେ ବିଷର୍ଣ୍ଣ ହୋଇ ପଡ଼ିଥିବା ଏବଂ ନିଜେ ଖାଲି ପାଦରେ ଶବଯାତ୍ରାରେ ଶ୍ମଶାନକୁ ଯାଇଥିବାର ଆମେ ଜାଣିଚେ । ପୁଣି ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ଏକ ଅଧିବେଶନରେ ମଧୁବାବୁ କହିଥିଲେ, "ଗୌରୀଶଙ୍କର ଉତ୍କଳରେ ପ୍ରଥମେ ସମ୍ବାଦପତ୍ର ପ୍ରକାଶକଲେ । ଉତ୍କଳଦୀପିକା ଉତ୍କଳର ଦୀପଟିଏ । ଏକ ସମୟରେ ମନୁଷ୍ୟଜାତି ଅସଭ୍ୟ ଅବସ୍ଥାରେ ଥିଲା । ସୃଷ୍ଟିର ପ୍ରଥମଦିନ ଯେତେବେଳେ ସୂର୍ଯ୍ୟ ଅସ୍ତ ହେଲେ ଅନ୍ଧକାର ପୃଥିବୀରେ ଘୋଟିଗଲା । ମନୁଷ୍ୟ ସେତେବେଳେ ଆତ୍ମରକ୍ଷା ପାଇଁ ବ୍ୟାକୁଳ ହେଲା । ସେତେବେଳେ ମନୁଷ୍ୟ ନୈଶ ଜୀବନରେ ଜାତିର ସହାୟ ହେବାକୁ ଦୀପର ସୃଷ୍ଟିକଲା ।xx ବର୍ତ୍ତମାନ ଦୀପ ଜାଳିବା ଅତି ସହଜ । କିନ୍ତୁ ପ୍ରଥମରେ ଯାହାର ମସ୍ତିଷ୍କ ଦୀପ ଆବିଷ୍କାରରେ ନିଯୋଜିତ ହେଲା ତାହାର କେତେ ଚେଷ୍ଟାର ଫଳ ଏହା । ତେଣୁ ମାନବ ଜାତି ତାହା ନିକଟରେ କୃତଜ୍ଞ ହେବାକୁ ବାଧ୍ୟ ।" ମହାପୁରୁଷମାନେ ଏହିପରି ନିଜର ପୂର୍ବସୂରୀମାନଙ୍କୁ ଶ୍ରଦ୍ଧାସିକ୍ତ ପାଦ୍ୟାର୍ଘ୍ୟ ବାଢ଼ିଥାଆନ୍ତି ।

---

ସାମନ୍ତସାହି, କଟକ-୧

# ସୂର୍ଯ୍ୟ ରଥର କାହାଣୀ

ଶ୍ରୀ ଗଣେଶ ପ୍ରସାଦ କର ଶର୍ମା

କୋଣାର୍କର ସୂର୍ଯ୍ୟ ମନ୍ଦିର ସ୍ଥାପତ୍ୟ କଳାଜଗତର ଏକ ବିସ୍ମୟକର କୀର୍ତ୍ତି। ଏହା ୧୨୩୮ରୁ ୧୨୬୪ ଖ୍ରୀଷ୍ଟାବ୍ଦ ମଧ୍ୟରେ ଉତ୍କଳର ନରପତି ନରସିଂହ ଦେବଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ନିର୍ମିତ ହୋଇଥିଲା। ଏହି ମନ୍ଦିରର ଆକୃତି ଏକ ଗତିଶୀଳ ରଥ ଭଳି। ୨୪ଟି ଚକ ବିଶିଷ୍ଟ ଓ ସାତଗୋଟି ଅଶ୍ୱ ଯୁକ୍ତ। ଏହି ଚକଗୁଡ଼ିକ ଜନ୍ମ, ମୃତ୍ୟୁ ଓ ପୁନର୍ଜନ୍ମର ପ୍ରତୀକାତ୍ମକ ଅଭିବ୍ୟକ୍ତି। ସାଧାରଣତଃ ଏହି ମନ୍ଦିର ଏକ ଅନବଦ୍ୟ ଶିଳ୍ପକଳାର ନିଦର୍ଶନ ଭାବେ ରୂପାୟିତ।

ପୁରୀଠାରୁ ବଙ୍ଗୋପସାଗର କୂଳେ କୂଳେ ୨୫ ମାଇଲ ବେଳାପଥ ଅତିକ୍ରମ କଲେ ଝାଉଁ, ତାଳ ଓ କାଜୁ ଜଙ୍ଗଲ ପରିବେଷ୍ଟିତ ଅର୍କକ୍ଷେତ୍ର କୋଣାର୍କର ଅବସ୍ଥିତି। ଏହି ବିଶ୍ୱ ପ୍ରସିଦ୍ଧ ମନ୍ଦିର ସୁଦୀର୍ଘ ୧୨ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ତତ୍କାଳୀନ ଉତ୍କଳର ସମସ୍ତ ରାଜସ୍ୱ ଓ ସକଳ ସ୍ଥପତି ଓ କାରୁକଳାର ନିର୍ଯ୍ୟାସରେ ନିର୍ମିତ ହୋଇଥିଲା। ନଭୋପଥରେ ସୂର୍ଯ୍ୟଦେବ ସ୍ୱୀୟ ସ୍ୟନ୍ଦନ ଆରୋହଣ କରି ଗତି କରିବାର ପରିକଳ୍ପନାରେ ଏହା ସୃଷ୍ଟ ହୋଇଥିଲା। ଋକ୍ ବେଦର ବର୍ଣ୍ଣନା ଅନୁଯାୟୀ ସୂର୍ଯ୍ୟଦେବ ସ୍ୱର୍ଗପଥରେ ସପ୍ତାଶ୍ୱ ବାହିତ ରଥରେ ପରିକ୍ରମଣ କରି ସାୟଂକାଳରେ ସ୍ଥିର ହୁଅନ୍ତି।



କୋଣାର୍କ ମନ୍ଦିର

୧୦ ଫୁଟ ଉଚ୍ଚତା ବିଶିଷ୍ଟ ବୃହଦାକାର ୨୪ ଗୋଟି ଚକ ଖଚିତ ଭୂମି ଉପରେ ମନ୍ଦିରର ଅବସ୍ଥିତି। ଅଗ୍ରଭାଗରେ ବିସ୍ତୃତ ସୋପାନ ଶ୍ରେଣୀ, ଯାହାର ଉଭୟ ପାର୍ଶ୍ୱରେ ସଂଯୋଜିତ ଅଶ୍ୱ, ଯେଉଁମାନେକି ଧାଉଁଥିଲାପରି ଅନନ୍ତ ଆକାଶକୁ ଲମ୍ଫ ପ୍ରଦାନ କରିବାର ଭଙ୍ଗୀରେ ଦଣ୍ଡାୟମାନ। ଏହି ଚମତ୍କାର ପୃଷ୍ଠଭୂମି ଉପରେ ମନ୍ଦିରଟି ଦୁଇଟି ଭାଗରେ ସନ୍ନିବିଷ୍ଟ ହୋଇଛି। ଏହା ଉପରେ ୧୦୦ ଫୁଟ ପ୍ରସ୍ଥ ଓ ୧୦୦ ଫୁଟ ଦୀର୍ଘର ଏକ ବିରାଟ ରଙ୍ଗଶାଳା। ତା' ଉପରେ ଭୂମିପତନଠାରୁ ୨୨୫ ଫୁଟ ଉଚ୍ଚରେ ରହିଛି ଏକ ଜଗତି। ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇଥିବା ଭୂମି ସଂଲଗ୍ନ ହୋଇ ୩ ଗୋଟି ମନ୍ଦିର ଏକାଦିକ୍ରମେ ଅବସ୍ଥିତ। ଏହାର ବାହ୍ୟପଟରୁ ରହିଛି ନିଃଶ୍ରେଣିକା। ଯାହାକୁ ଅତିକ୍ରମ କଲେ ମନ୍ଦିରର ଆରାଧ୍ୟ ଦେବତା ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କ ସିଂହାସନ ନିକଟରେ ପହଞ୍ଚିବାକୁ ହୁଏ। ଯୁଗଯୁଗ ଧରି ଏହି ନିର୍ମାଣ କୌଶଳ ବିଚକ୍ଷଣ କାରୁ କଳାକାରମାନଙ୍କର ବିସ୍ମୟର କାରଣ ହୋଇଥାଏ। ମନ୍ଦିର ନିର୍ମାଣରେ ବ୍ୟବହୃତ ହୋଇଥିବା ଅଧିକାଂଶ ପ୍ରସ୍ତରର ରଙ୍ଗ ଈଷତ୍ ଧଳା ରଙ୍ଗ। ଏହାକୁ ବଉଳମାଳିଆ ପ୍ରସ୍ତର ବୋଲି କୁହାଯାଏ। ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ବ୍ୟାପକ ଭାବେ ବ୍ୟବହୃତ ପ୍ରସ୍ତର ମୂର୍ତ୍ତିଗୁଡ଼ିକ ହେଉଛି ନୀଳବର୍ଣ୍ଣର ମୁଗୁନି ପ୍ରସ୍ତର। କୋଣାର୍କ ମନ୍ଦିର ନିର୍ମାଣରେ କୌଣସି ସିମେଣ୍ଟ, ଚୂନ ବା ସୁର୍କି ବ୍ୟବହୃତ ହୋଇନାହିଁ। ମୂଳଠାରୁ ଆରମ୍ଭ କରି ବୃହଦାକାର ସୁବିଶାଳ୍ୟ ଯୁକ୍ତ ପ୍ରସ୍ତର ଖଣ୍ଡକୁ କାରୁକାର୍ଯ୍ୟ ଶୈଳୀରେ କାଟି ଭାରସାମ୍ୟ ରକ୍ଷା ସହ ଖଞ୍ଜିତ ହୋଇଅଛି। କଠିନ ସଂଯୋଜକ ଛକୀଗୁଡ଼ିକରେ ହାତ ତିଆରି ଲୁହାର ଯୁକ୍ତି ଓ ବିମ୍ ବ୍ୟବହୃତ ହୋଇଛି। ବିଶେଷ କରି ଛାତ ନିର୍ମାଣରେ ଏସବୁ ସଂଯୋଜିତ କରାଯାଇଛି।

ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାର ନୀଳଗିରି ଓ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଜିଲ୍ଲାର ଖୁଣ୍ଟିଂ ଅଞ୍ଚଳରେ କେବଳ ନୀଳ ମୁଗୁନି ପଥର ମିଳିଥାଏ। ଏତେ ବଡ଼

ବଡ଼ ଆକୃତିର ପଥର ଏତେ ଦୂର ପଥ ଅତିକ୍ରମ କରି କିପରି କୋଣାର୍କଠାରେ ପହଞ୍ଚି ଥିଲା ଏହା ମଧ୍ୟ ବିସ୍ମୟକର । ହାତୀ ସାହାଯ୍ୟରେ ଏହି ପ୍ରସ୍ତର ଖଣ୍ଡ ନଦୀ ବା ସମୁଦ୍ରକୂଳକୁ ଓ ଜଳପଥରେ କାଠଭେଳା ଓ ପଟେଇ ସାହାଯ୍ୟରେ ଚନ୍ଦ୍ରଭାଗା ଯାଏ ଏସବୁ ବୁହା ହୋଇ ଯାଇଥିବାର ଅନୁମିତ ହୁଏ । ଚନ୍ଦ୍ରଭାଗାଠାରୁ ନଦୀପଥରେ ଏହା କୋଣାର୍କକୁ ନିଆଯାଉଥିଲା । ଚନ୍ଦ୍ରଭାଗା ନଦୀ କୋଣାର୍କ ଯାଏ ପ୍ରବାହିତ ହେଉଥିଲା । କିନ୍ତୁ, କାଳକ୍ରମେ ତାହା ବାଲି ଦ୍ୱାରା ପୋତି ହୋଇ ଯାଇଥିବା ନିଶ୍ଚିତ । ବର୍ତ୍ତମାନ ପ୍ରଶ୍ନ ଉଠୁଛି ସେହି ପ୍ରସ୍ତର ଖଣ୍ଡରେ କାରୁକାର୍ଯ୍ୟ ଖୋଦିତ ହେବା ପରେ ମନ୍ଦିର ଉପରକୁ ଉଠାଗଲା କିପରି ? ଅନୁମିତ ହୁଏ ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମନ୍ଦିର ଚତୁଃପାର୍ଶ୍ୱକୁ ବାଲି ଦ୍ୱାରା ପୋତି ଦିଆଯାଉଥିଲା, ଯାହାଫଳରେ ନବଗ୍ରହପାଟ ଭଳି ବୃହଦାକାର ପ୍ରସ୍ତର ଖଣ୍ଡକୁ ସେହି ବାଲି ଉପରେ ଘୋସାରି ଘୋସାରି ନିଆ ଯାଉଥିଲା । ଏହି ପରିବହନ କାର୍ଯ୍ୟ ହାତୀମାନେ ହିଁ କରୁଥିଲେ ।

କାଳର କାଳିମା ଓ ପ୍ରଶାସନିକ ଅବହେଳା ଫଳରେ ଜଗତ ବିଖ୍ୟାତ .କୋଣାର୍କ ମନ୍ଦିର ୧୮୨୫ ମସିହା ବେଳକୁ ଭୁଶୁଡ଼ି ପଡ଼ିଥିଲା । ବୈଦେଶିକ ଶାସନର ପରିସମାପ୍ତି ପରେ ବିଂଶ ଶତାବ୍ଦୀରେ ହିଁ କୋଣାର୍କର ପୁନରୁଦ୍ଧାର କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି । କୋଣାର୍କର ଭଗ୍ନାବଶେଷରୁ ପ୍ରମାଣିତ ହୁଏ ଯେ, ଏହି ମନ୍ଦିର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ କେବେ ଶେଷ ହୋଇ ନଥିଲା । ମନ୍ଦିରର ଗର୍ଭଗୃହ ନିର୍ମାଣ ଶେଷ ବେଳକୁ ଭୂମି ସଂଲଗ୍ନ ଅଂଶ କମ୍ପିତ ହୋଇଥିଲା । ଏହି କମ୍ପନ ଭୂକମ୍ପନଜନିତ ହୋଇପାରେ ବୋଲି ବିଶ୍ୱାସ । କୌଣସି କାରଣରୁ ମନ୍ଦିର ଯଦି ଭାଙ୍ଗି ଯାଇଥାଏ, ତେବେ ବହୁ ଉଚ୍ଚରୁ ଭୂମିଶାୟୀ ହୋଇ ପଡ଼ିଥିବା ବୃହଦାକାର କାରୁକାର୍ଯ୍ୟ ଖୋଦିତ ପ୍ରସ୍ତର ଖଣ୍ଡ ଭାଙ୍ଗି ନ ଯାଇ ଅଖଣ୍ଡ ରହିଲା କିପରି ? କୋଣାର୍କ ମନ୍ଦିର ନିର୍ମାଣ ସମ୍ପର୍କରେ ଯେଉଁ କିମ୍ବଦନ୍ତୀ ଶୁଣାଯାଏ ସେସବୁ ଐତିହାସ ସମର୍ଥିତ ନୁହେଁ । ତେଣୁ ଏହି ମନ୍ଦିର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବା ଓ ଭୁଶୁଡ଼ିବା ରହସ୍ୟ ବିଜଡ଼ିତ ।

ସୂର୍ଯ୍ୟଦେବଙ୍କର ମୂର୍ତ୍ତିଟି ଦଣ୍ଡାୟମାନ ଭଙ୍ଗୀରେ ନିର୍ମିତ ହୋଇଥିଲା । ଏହା ଭିତରେ ଏକ ଚମତ୍କାର · ଆଧ୍ୟାତ୍ମିକ ଭାରସାମ୍ୟ ରକ୍ଷା କରାଯାଉଥିଲା । ମନ୍ଦିର କାନ୍ଥରେ ଜଗନ୍ନାଟକର ଦୈନନ୍ଦିନ ଦୃଶ୍ୟ ଉତ୍କୀର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଥିଲା । ସାମରିକ ପୋଷାକ ପରିହିତ ପାଇକ ନିଜର ସନ୍ତାନ ଓ ପତ୍ନୀଠାରୁ ବିଦାୟ ନେଉଥିବାର ଦୃଶ୍ୟ ଖୁବ୍ ମର୍ମସ୍ପର୍ଶୀ । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ବଂଶୀ, ମର୍ଦ୍ଦଳ ଓ ବାଦ୍ୟଯନ୍ତ୍ର ବାଦନ କରୁଥିବା ସୁନ୍ଦରୀମାନଙ୍କର ଚିତ୍ର ବର୍ଣ୍ଣନାତୀତ । ନାରୀ ଓ ପୁରୁଷମାନଙ୍କର ଯୁଗଳବଦ୍ଧ କ୍ରୀଡ଼ା କୋଣାର୍କର ବକ୍ଷରେ ଏପରି ଉତ୍କୀର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଛି ଯାହା ଜଗତ ଓ ଜୀବନର ସୌନ୍ଦର୍ଯ୍ୟାନୁଭୂତିର ଜୟଗାନ କରେ ।

ନର୍ତ୍ତକୀ ଶାଳଭଞ୍ଜିକାମାନଙ୍କର ଅନୁପମ ନୃତ୍ୟଶୈଳୀ ଓଡ଼ିଶୀ ନୃତ୍ୟର ନାନାବିଧ ମୁଦ୍ରା ପ୍ରଦର୍ଶନ କରେ । କେତେକ ପୌରାଣିକ ପ୍ରାଣୀଙ୍କର ମୂର୍ତ୍ତି ମଧ୍ୟ ଦେଖିବାକୁ ମିଳିଥାଏ । ଅତି ପରିଚିତ ଓ ଲୋକପ୍ରିୟ ମୂର୍ତ୍ତି ଦୁଇଟି ହେଉଛି କୋଣାର୍କର ଗଜସିଂହ । ଏହା ଅତି ଜୀବନ୍ତ ଭାବେ ଖୋଦିତ । ବାମହସ୍ତରେ ଦର୍ପଣ ଧରି ପ୍ରସାଧନରତା ନାରୀ, ପ୍ରିୟତମ ପାଖକୁ ପତ୍ର ଲେଖୁଥିବା ବିରହଣୀଆଦିଙ୍କର ମୂର୍ତ୍ତି ଅତୀବ ଅନୁପମ । ଦୁଇଟି ପ୍ରବଳ ପରାକ୍ରମଶାଳୀ ସିଂହ ଏକ ହସ୍ତୀକୁ ଆକ୍ରମଣ କରୁଥିବା ଦୃଶ୍ୟ ସର୍ବଦା ଜଗତରେ ଶକ୍ତିର ଉଦ୍‌ଘୋଷଣା କରେ ।

କୋଣାର୍କରେ ଖୋଦିତ ପ୍ରସ୍ତର ପ୍ରତିମାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ଏକ ନାରୀ ସହ ଏକାଧିକ ପୁରୁଷ ଏକ ପୁରୁଷ ଏକାଧିକ ନାରୀ ସହ ରତିକ୍ରିୟା ପ୍ରମତ୍ତ ମୂର୍ତ୍ତିଗୁଡ଼ିକ ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତଙ୍କ ଦୃଷ୍ଟି ଆକର୍ଷଣ କରେ । କିନ୍ତୁ ସେସବୁ ଦେବୋପମ ମୂର୍ତ୍ତିଗୁଡ଼ିକ ତୁଳନାରେ ବିଶେଷ ଆକର୍ଷଣୀୟ ନୁହେଁ କିନ୍ତୁ ସେସବୁ ମହାଜାଗତିକ ସୃଜନକ୍ରିୟାର ପ୍ରତୀକ ବୋଲି ଅନେକ ମତ ଦିଅନ୍ତି । ଭାରତୀୟ ଚିନ୍ତାଧାରା ଧର୍ମ–ଅର୍ଥ– କାମ ଓ ମୋକ୍ଷ ଏହି ଚତୁର୍ବର୍ଗ ଫଳରେ ବିଶ୍ୱାସ କରେ । ତେଣୁ ସୂର୍ଯ୍ୟଦେବଙ୍କୁ ଉପାସନା କରି ଦର୍ଶକ କେବଳ ଧର୍ମ ଓ ମୋକ୍ଷ ଲାଭ କରେ ନାହିଁ, ଅଧିକନ୍ତୁ ଅର୍ଥ ଓ କାମ ମଧ୍ୟ ଲାଭ କରିଥାଏ । କେବଳ କୋଣାର୍କ ନୁହେଁ, ଶ୍ରୀମନ୍ଦିର ଓ ଲିଙ୍ଗରାଜ ମନ୍ଦିର ପ୍ରଭୃତିରେ ବି ଏ ସମସ୍ତ ଖୋଦନ ଦୃଷ୍ଟିଗୋଚର ହୁଏ ।

ସୂର୍ଯ୍ୟମନ୍ଦିର କିପରି ଓ କାହିଁକି ଭଗ୍ନାବସ୍ଥା ପ୍ରାପ୍ତ ହେଲା, ଏ ସମ୍ପର୍କରେ ନାନା ବିବଦମାନ କାରଣ କୁହାଯାଏ । କିନ୍ତୁ ସେ ସମସ୍ତ ଇତିହାସ ସମର୍ଥିତ ନୁହେଁ । କିନ୍ତୁ ଏହା ସତ୍ୟ ଯେ ପ୍ରାକୃତିକ ବିପର୍ଯ୍ୟୟ ସହିତ ମାନବିକ ଅସୂୟା କୋଣାର୍କର ପତନ ପାଇଁ ବହୁ ପରିମାଣରେ ଦାୟୀ । ଯୁଗଯୁଗ ଧରି ଏହି ମନ୍ଦିର, ତାର କାରୁକାର୍ଯ୍ୟ, ତା'ର ଧାର୍ମିକ ଓ ଆଧ୍ୟାତ୍ମିକ ପୃଷ୍ଠଭୂମି କେବଳ ଆମ ଦେଶବାସୀଙ୍କର ନୁହେଁ, ସମଗ୍ର ବିଶ୍ୱବାସୀଙ୍କର ବିସ୍ମୟର କାରଣ ହୋଇ ଆସିଛି ।

---

ନିମାପଡ଼ା,
ପୋ: ଓ: ବାଙ୍ଗେରପଡ଼ୀ,
ଖୋର୍ଦ୍ଧା-ବଣ୍ଡ, ଭଦ୍ରକ-୭୫୬୧୦୦

# ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ଗଠନରେ ଶ୍ରୀରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜଙ୍କ ଭୂମିକା

**ଶ୍ରୀ ଅମରେନ୍ଦ୍ର ବୋଷ**

ପଠାଣ ଓ ମୋଗଲମାନେ ସମଗ୍ର ଭାରତରେ ଜୟପତାକା ଉଡ଼ାଉଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ରାଜବଂଶ ପରାକ୍ରମରେ ଓଡ଼ିଶା ସ୍ୱାଧୀନ ଥିଲା । କିନ୍ତୁ ଗଜପତି ବଂଶର ପତନ ଓ ମରହଟ୍ଟାମାନଙ୍କ ପ୍ରଭାବ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ରାଜ୍ୟ ଉପରେ ପଡ଼ିଥିଲା । ଇଂରେଜମାନେ ୧୮୦୩ ମସିହାରେ ଓଡ଼ିଶା ଅଧିକାର କରି ନଅ ବର୍ଷ ପରେ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ରାଜା ତ୍ରିବିକ୍ରମ ଭଞ୍ଜଙ୍କ ସହ ସନ୍ଧି କଲେ । ଇଷ୍ଟଇଣ୍ଡିଆ କମ୍ପାନୀ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ରାଜ୍ୟରୁ ବାର୍ଷିକ ୫୦୦ ଟଙ୍କା କରି କର ନେବା ଚୁକ୍ତି ହେଲା । ୧୮୨୨ ମସିହାରେ ତ୍ରିବିକ୍ରମଙ୍କ ପୁତ୍ର ଯଦୁନାଥ ଭଞ୍ଜ ରାଜା ଥିବା ସମୟରେ ଏକ ପ୍ରବଳ ପ୍ରଜାମେଳି ହୋଇଥିଲା । ତାଙ୍କ ପୁତ୍ର ଶ୍ରୀନାଥ ଭଞ୍ଜ ନିଃସନ୍ତାନ ହେବାରୁ ୧୮୬୮ ମସିହାରେ ଭ୍ରାତୁଷ୍ପୁତ୍ର କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜ ରାଜା ହେଲେ । ଶକ୍ତିଶାଳୀ ଓ ସାହସୀ ରାଜା କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ମୟୂରଭଞ୍ଜରେ ନବଯୁଗ ଆରମ୍ଭ କରିଥିଲେ । ରେଭେନ୍‌ସା ସାହେବ କମିଶନର ରୂପେ ଧାର୍ମିକ ଓ ଉଦାର କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜଙ୍କଠାରୁ ଏକକାଳୀନ ୨୭,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଦାନ ପାଇ ରେଭେନ୍‌ସା କଲେଜ ସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ । ଏହିପରି ଅନେକ କଲ୍ୟାଣମୟ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ମହାରାଜା ଉପାଧି ପାଇଥିଲେ ।



ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜ ୧୮୭୦ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ମାସ ୧୭ ତାରିଖରେ ମହାରାଜା କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଜ୍ୟେଷ୍ଠପୁତ୍ର ରୂପେ ଜନ୍ମ ନେଇଥିଲେ । ବିସ୍ତୀର୍ଣ୍ଣ ଇତିହାସବାହୀ ଭଞ୍ଜ ବଂଶର ଏହି ରାଜପୁରୁଷଙ୍କ ଶାସନ ଅତ୍ୟନ୍ତ ପ୍ରସିଦ୍ଧ ଥିଲା । ସମୟାନୁକ୍ରମେ ସେ ବଂଶାନୁକ୍ରମିକ ମହାରାଜା ପଦରେ ବିଭୂଷିତ ହୋଇଥିଲେ । ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଉପରେ ଉତ୍କଳୀୟମାନଙ୍କ ଆଶା ଓ ଭରସାର ସୂଚନା ତତ୍କାଳୀନ ଏକ କବିତାର ପଦରେ ସନ୍ନିବେଶିତ ।

ଆଶାସ୍ୱ-ହତ୍କଲେ-ଆସା କିଶୋର ପାଦପ
ଗୁଣାରାମ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜ-କଞ୍ଜ-ରବି ।

ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଜୀବନ ହେଉଛି ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ଗଠନ ପ୍ରଚେଷ୍ଟାର ସ୍ମୃତିସ୍ମରଣ । ତାଙ୍କ ବାଲ୍ୟଜୀବନର ମହକ ମୟୂରଭଞ୍ଜବାସୀଙ୍କୁ ପରମ ଆହ୍ଲାଦ ଦେଉଥିଲା । ରୂପ ଓ ଗୁଣରେ ସେ ଥିଲେ ପିତାମାତା ଓ ରାଜ୍ୟବାସୀଙ୍କର ଗୌରବ । ଶିଶୁ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ କ୍ରୀଡ଼ା ଶୈଳୀର ବ୍ୟାପକତା ଯେପରି ଅସୀମ, ଚତୁରତାର, ସେହିପରି ଅକଳନୀୟ ଥିଲା । ଅନୁଧ୍ୟାନ, ଆଲୋଚନା, ଗବେଷଣା, ନ୍ୟାୟବିଚାର, ଯୁଦ୍ଧକୌଶଳ ଓ ରାଜନୀତି ସତେ ଯେପରି ତାଙ୍କୁ କିଏ ଆଗରୁ ଶିଖାଇ ଦେଇଛି । ସେ ସେହିପରି ଖେଳମାନ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରୁଥିଲେ ।

ଆଗ୍ରହ ଉତ୍ସାହରେ ବାଲ୍ୟ ଜୀବନରେ ପାଠପଢ଼ା ଆରମ୍ଭ ହେଲା, ଅବଧାନଙ୍କ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାଦାନ ମାଧ୍ୟମରେ । ଶାନ୍ତ, ସରଳ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ୨ବର୍ଷ ଖଡ଼ିପାଠ ସମୟରେ ଗୃହଶାଳୀ ଆନନ୍ଦମୟ ଓ ଆନନ୍ଦ ମୁଖର ହୋଇ ଉଠିଥିଲା । ଇତିହାସର ହୁମାୟୁନଙ୍କ ପରି ବସନ୍ତ ରୋଗପୀଡ଼ିତ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଜୀବନ ରକ୍ଷା ପାଇଁ ପିତା କୃଷ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ନିଜ ଜୀବନ ସମର୍ପଣ କରିଥିଲେ । ପିତାଙ୍କ ଜୀବନଦୀପ ଲିଭି ଧୂମକୁଣ୍ଡଳି ବିସ୍ତୃତ ହେବା ପୂର୍ବରୁ ମାତା ମଧ୍ୟ ଇହଲୀଳା ସମ୍ବରଣ କଲେ । ସେତେବେଳକୁ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବାରବର୍ଷର ନାବାଳକ ମାତ୍ର । ରାଜ୍ୟ ଶାସନ ଭାର ଆରମ୍ଭରେ ୧୮୮୨ ମସିହାରେ ଫ୍ରିଲି ନାମକ ପରିଚାଳକଙ୍କ ହସ୍ତରେ ନ୍ୟସ୍ତ କରାଗଲା ।

ଓଡ଼ିଶା ଗଡ଼ଜାତ ମହାଲର ଅଧୀକ୍ଷକ ୧୮୮୪ ମସିହାରେ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କୁ କଟକ ପଠାଇଲେ । ସେଠାରେ ସେ ପ୍ରଥମେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋବିନ୍ଦ ମହାପାତ୍ରଙ୍କ ତତ୍ତ୍ୱାବଧାନରେ ଅଧ୍ୟୟନ ଆରମ୍ଭ କଲେ । ସେତେବେଳେ ଥାଉ ତିନିଗୋଟି ଅନସନ ବଙ୍ଗ, ବିହାର, ଓଡ଼ିଶାର

ଛୋଟଲାଟ୍‌ ଥାନ୍ତି। ସେ ବହ୍ରାମ ବିଡ୍‌ଲେ ନାମକ ଜଣେ ଯୋଗ୍ୟ ଗୁରୁଙ୍କୁ କଟକ ପଠାଇଲେ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ଭାର ଅର୍ପଣ କରି। ବିଡ୍‌ଲେ ଜଣେ ଉତ୍ତମ ଶିକ୍ଷକ ରୂପେ ୧୨ ବର୍ଷ କାଳ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଚରିତ୍ରଗଠନ, ଅଧ୍ୟୟନ ଓ ଶାରୀରିକ ଅଭିବୃଦ୍ଧିର ଭାର ଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ। କଟକରେ ଆଇ.ଏ. ପାଶ୍‌ କରି ୧୮୯୨ ମସିହା ଅଗଷ୍ଟ ୨୫ ତାରିଖରେ ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜ ସିଂହାସନରେ ବସିଲେ। ବିଦ୍ୟା ଅଧ୍ୟୟନର ଶ୍ରମ ସ୍ୱୀକାର ପରେ ରାଜ୍ୟଭାର ଗ୍ରହଣ କରିବା ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇ ପଡ଼ିଲା। ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କର ଗତିପଥ ଚଳମାନ ହେବାକୁ ଲାଗିଲା। ତାଙ୍କର ଅନ୍ତର୍ନିହିତ ଶକ୍ତି ପ୍ରକାଶିତ ହେବାକୁ ଲାଗିଲା।

ପ୍ରଜାପାଳନ ତାଙ୍କର ପ୍ରଥମ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ, ଏକଥା ସେ ଅକ୍ଷରେ ଅକ୍ଷରେ ମନେ ରଖିଥିଲେ। ତାଙ୍କ ରାଜ୍ୟାଭିଷେକ ପରେ ପରେ ସତେ ଯେପରି ନୂଆ ସବୁଜିମା ଶିମିଳିପାଳରେ ଘନୀଭୂତ ହେଲା। ପ୍ରଜାମାନେ ସ୍ନେହର ଅବିଶ୍ରାନ୍ତ ଧାରା ଝରାଇ ଦେଲେ। ମୟୂରଭଞ୍ଜର ପବନ ନବପରାଗ ବହନ କଲା ପ୍ରାୟ ପ୍ରତୀୟମାନ ହେଲା। ଗଛଲତା ଫଳପୁଷ୍ପ ଶୋଭିତ ହେଲେ। ପଶୁପକ୍ଷୀ ଚଳଚଞ୍ଚଳ ହୋଇ ଉଠିଲେ। ପ୍ରଜାମାନେ ଏକ ଭୋଗଭାଗ୍ୟମୟ ଜୀବନର କଳ୍ପନା କରିନେଲେ। ସତେ ଯେପରି ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ରାଜ୍ୟାଭିଷେକ ହେଲେ ହିଁ ଏ ସମସ୍ତ ପ୍ରତିଭାତ ହେବାର ସମୟ ଉପସ୍ଥିତ ହୋଇଥାନ୍ତା ଓ ସେହିପରି ଘଟିଗଲା ମଧ୍ୟ।

ନିଜ ରାଜ୍ୟକୁ ଏକ ଆଦର୍ଶ ରାଜ୍ୟ କରି ଗଢ଼ିବା ପାଇଁ ରାଜନୀତି ଓ ଦର୍ଶନଶାସ୍ତ୍ରକୁ ସେ ଭଲ ବାବଦରେ ଅଧ୍ୟୟନ କଲେ। ପରିଷଦରେ ଗୁଣୀ, ଉଦାର ଓ ବିଦ୍ୱାନ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ରଖିବାକୁ ସମସ୍ତ ଚେଷ୍ଟା କଲେ। ଉତ୍କଳମଣି ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସଙ୍କ ପ୍ରତିଭା ତାଙ୍କ ସମ୍ମୁଖରେ ଉନ୍ମୋଚିତ ହୋଇଥିଲା। ପ୍ରଥମେ ଗୋପବନ୍ଧୁ ରାଜକୀୟ ଓକିଲ ପଦରେ ବାରିପଦାରେ ଯୋଗ ଦେଇଥିଲେ। କାଳକ୍ରମେ ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ନିଜର ପରମ ବନ୍ଧୁ ରୂପେ ଗ୍ରହଣ କରିନେଲେ। ସେହି ସମୟରୁ ଓଡ଼ିଶାର ସାଂସ୍କୃତିକ ଓ ସାଂଗଠନିକ ଜୀବନରେ ସେ ଦୁଇଜଣ ଥିଲେ ପ୍ରଧାନ ସ୍ତମ୍ଭ ସଦୃଶ। ଦୁହେଁ ଜାତୀୟବାଦୀ ଦେଶମାତୃକା ଉପାସନାର କେବଳ ନିଷ୍ଠାପର ସାଧକ ନଥିଲେ, ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର 'ଉତ୍କଳ ଗଠନର ଜଣେ ଜଣେ ବିଖ୍ୟାତ ପ୍ରବକ୍ତା ଓ ଧୂରିଣ କଳାକାର ଥିଲେ। ସେଥିପାଇଁ ଏକଦା ବାରିପଦା ଥିଲା ସଙ୍ଗଠନ କଳାର ପ୍ରଧାନ କେନ୍ଦ୍ର ଓ ଅଭ୍ୟାସ ସ୍ଥଳୀ।

ଗୋପବନ୍ଧୁ ଓ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଦୁହେଁ ଦୁହିଁଙ୍କୁ ସୁପରାମର୍ଶ ଦେଉଥିଲେ ଓ ପ୍ରାଣର ସହ ଭଲ ପାଉଥିଲେ। ଦୁଇ ଦେଶପ୍ରେମୀ ଏକତ୍ର ହୋଇଥିଲେ ସତେ ଯେପରି ଉତ୍କଳମାତାର ଅଜ୍ଞାତ ବନମାଳର ସୁଗନ୍ଧ ସୁରକ୍ଷିତ କରିବା ପାଇଁ। ୨୫ ବର୍ଷ ବୟସରେ ୪ ବର୍ଷ ରାଜା ହେବା ପରେ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଛୋଟନାଗପୁର ମହାରାଜା ନୀଳମଣି ସିଂହଙ୍କ ନାତୁଣୀ ଲକ୍ଷ୍ମୀ କୁମାରୀ ଦେବୀଙ୍କୁ ବିବାହ କରିଥିଲେ। ପ୍ରାଥମିକ ଅବସ୍ଥାରେ ବ୍ରାହ୍ମଧର୍ମ ପ୍ରଭାବରେ ସେ ଏହି ଧର୍ମର ପ୍ରଧାନ ପ୍ରଚାରକ କେଶବଚନ୍ଦ୍ର ସେନଙ୍କ ତୃତୀୟ କନ୍ୟାଙ୍କ ସହ ବିବାହ କରିବା ପାଇଁ ମନସ୍ଥ କରିଥିଲେ। କିନ୍ତୁ ପ୍ରଜାମାନଙ୍କ ବିରୋଧକୁ ଅବଜ୍ଞା ନ କରି ସେ ନିଜର କୈଶୋରର ବଳବତୀ ଇଚ୍ଛା ତ୍ୟାଗ କରି ଲକ୍ଷ୍ମୀକୁମାରୀଙ୍କୁ ବିବାହ କଲେ। ପରମା ସୁନ୍ଦରୀ ଲକ୍ଷ୍ମୀପ୍ରତିମା ଲକ୍ଷ୍ମୀ କୁମାରୀ ତିନୋଟି ସନ୍ତାନର ଜନନୀ ହେଲେ। କନ୍ୟା ଶ୍ରୀପଦ ମଞ୍ଜରୀ, ପୁତ୍ରଦ୍ୱୟ ପୂର୍ଣ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ଓ ପ୍ରତାପଚନ୍ଦ୍ର। ଜୀବନଯାତନାର ଅନ୍ତ ନାହିଁ। ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଅକାଳରେ ସହଧର୍ମିଣୀ ଓ ସ୍ନେହର କନ୍ୟା ଶ୍ରୀପଦମଞ୍ଜରୀଙ୍କୁ ହରାଇଲେ। ରାଣୀଙ୍କ ସ୍ମୃତିରେ ୧୯୦୬ ମସିହାରେ ଲକ୍ଷ୍ମୀକୁମାରୀ ଧର୍ମଶାଳା ଓ ରାଣୀବାଗ୍‌ ସ୍ଥାପିତ ହେଲା। ବହୁ ବର୍ଷ ଯାଏ ଏହି ଧର୍ମଶାଳା ବାରିପଦାର ପ୍ରକୃଷ୍ଟ ପାନ୍ଥନିବାସ ହୋଇ ରହିଛି।

ମଣିଷ କେବେ ଆପା ପରି ସୁକୁମାର ସୁଡୋଲ, ନିର୍ଲିପ୍ତ ବା ସଦାହୃଷ୍ଟ ହୋଇପାରେନା। ପ୍ରଜାବତ୍ସଳ ନ୍ୟାୟନାଭି ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଏହା ପରେ କିଛି ସୁଖ କିଛି ଦୁଃଖ ଜଞ୍ଜାଳ ଜର୍ଜର ହୃଦୟ ନେଇ କାଳାତିପାତ କରୁଥିବା ବେଳେ କେଶବଚନ୍ଦ୍ର ସେନଙ୍କ ପୂର୍ବ କଥିତ ତୃତୀୟା କନ୍ୟାଙ୍କ ସହ ବିବାହ କରିଥିଲେ, କାରଣ ସେପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସେ ଅବିବାହିତା ଥିଲେ। ୧୯୦୭ ମସିହାରେ ଭାରତୀୟ କୁଷ୍ଠ ମିଶନର ସୁପରିଟେଣ୍ଡେଣ୍ଟ ଡବ୍ଲ୍ୟୁ.ସି. ବେଲିଙ୍କ ପ୍ରବଚନାରେ ସେ ଶ୍ରୀପଦମଞ୍ଜରୀ ମେମୋରିଆଲ କୁଷ୍ଠାଶ୍ରମ ସ୍ଥାପିତ କରିଥିଲେ। ମିସେସ୍‌ ବିଡ୍‌ଲେଙ୍କ ତତ୍ତ୍ୱାବଧାନରେ ଏହା ଓଡ଼ିଶାର ହତଭାଗ୍ୟ ପ୍ରପୀଡ଼ିତମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଆଶା ସଞ୍ଚାର କରିଥିଲା।

ଅନେକ ସ୍ଥାନରେ ଅଧିକାର ପାଇ ମଣିଷ ଭୋଗବିଳାସରେ ମାତିଯାଏ; କିନ୍ତୁ ରାଜା ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜ ଭଗବାନ ଓ ଜନ୍ମଭୂମି ଏହି ଦୁଇ ମହାଶକ୍ତି ମଧ୍ୟରେ ନିଜ ହୃଦୟ ସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ। ତାଙ୍କ ନିଜସ୍ୱ ଶାସନ ପ୍ରଣାଳୀ ଦେଖି ସରକାର ତାଙ୍କୁ ମହାରାଜା ଉପାଧି ଦେଇଥିଲେ। ସିଂହାସନ ଆରୋହଣର ଦୁଇବର୍ଷ ପୂର୍ବରୁ ସେ ରାଜକାର୍ଯ୍ୟ ଚଳାଇବା ଆରମ୍ଭ କରିଥିଲେ। ପ୍ରଜାମାନଙ୍କ ହୃଦୟର ଆହ୍ୱାନ ତାଙ୍କୁ ବେଶ୍‌ ଜଣା ପଡ଼ିଯାଇଥିଲା।

ଆଇନ ଶାସନ ପାଇଁ ନିରପେକ୍ଷ କାଉନ୍‌ସିଲ ଗଠନ, ବିଚାର ଓ ଶାସନ ବିଭାଗ ପୃଥକୀକରଣ, ଶିକ୍ଷା, ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ, ପୋଲିସ ବିଭାଗ ସୃଷ୍ଟି, ଗାଁ ସର୍ଦ୍ଦାର ପ୍ରଥା ଉଚ୍ଛେଦ, ଗ୍ରାମପଞ୍ଚାୟତ ଗଠନ ଓ ନିଜକୁ ମଧ୍ୟ ବିଚାର ପରିସର ମଧ୍ୟକୁ ଆଣିବା ତାଙ୍କର ଶାସନ ସଂସ୍କାର ଆଗ୍ରହର ପରିଚାୟକ।

ବଣ, ଗିରି, ନଦୀ ଓ ପାହାଡ଼ଘେରା ପରିବେଶରେ ବଢ଼ି ପିଲାଦିନୁ ସେ ପ୍ରକୃତି ଶୋଭାରେ ନିଜକୁ ପାଶୋରି ଦେଉଥିଲେ। ଶ୍ରୀଲଙ୍କା ଓ ଦାର୍ଜିଲିଂ ପ୍ରଭୃତି ସ୍ଥାନକୁ ବୁଲିଯାଇ ପାଠ ପଢ଼ିବା ସମୟରୁ ଦେଶ ବିଦେଶର ନୂତନତ୍ୱ ଜାଣିବା ଇଚ୍ଛା ତାଙ୍କର ବଢ଼ିଥିଲା। ପୃଥିବୀର ବିଭିନ୍ନ ସଭ୍ୟ ଦେଶର ଶାସନ ପ୍ରଣାଳୀ

ସୁସ୍ତୁଷ ଶିକ୍ଷା କରି ମୟୂରଭଞ୍ଜକୁ ଏକ ଆଦର୍ଶ ରାଜ୍ୟ କରିବାକୁ ସେ ଇଚ୍ଛା କରିଥିଲେ । ୧୯୧୦ ମସିହା ମେ ମାସ ୮ ତାରିଖରେ ସେ ଚୀନ୍, ଜାପାନ, ଆମେରିକା ଓ ଇଂଲଣ୍ଡ ପ୍ରଭୃତି ଭ୍ରମଣ ପାଇଁ ବାହାରିଲେ । ଇଂଲଣ୍ଡରେ ସେ ଭାରତ ମନ୍ତ୍ରୀ, ପାର୍ଲିଆମେଣ୍ଟର ଅନେକ ସଭ୍ୟ ଓ ସମ୍ରାଟଙ୍କ ସହ ସାକ୍ଷାତ ଆଲୋଚନା କରିଥିଲେ । ୧୯୧୦ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ୧୨ ତାରିଖରେ ଦିଲ୍ଲୀରେ ଭାରତ ସମ୍ରାଟଙ୍କର ଦରବାରରେ ଯୋଗ ଦେଇ ସମ୍ରାଟଙ୍କ କଲିକତା ଆଗମନ ସମୟରେ ଓଡ଼ିଆ ପାଇକମାନଙ୍କର ବିଖ୍ୟାତ ଛଉନୃତ୍ୟ ପ୍ରଦର୍ଶନ କରାଇବାର ଅନୁମତିପ୍ରାପ୍ତ କରିଥିଲେ । ଛଉନୃତ୍ୟର ଉତ୍ତେଜନା, ଉନ୍ମାଦନା ଓ ଉତ୍‌ଫୁଲ୍ଲତା ସମସ୍ତଙ୍କୁ ମୁଗ୍ଧ କରିଥିଲା । ଛଉ ପରିବେଷଣରେ ଓଡ଼ିଆ ଅଭିନେତାମାନେ ନିଜ ବ୍ୟକ୍ତିସତ୍ତା ଭୁଲି ଯାଇ ନୃତ୍ୟରେ ଲୀନ ହୋଇଯିବାର ଦୃଶ୍ୟ ଓଡ଼ିଆ ପାଇକର ସ୍ୱାତନ୍ତ୍ର୍ୟ ସମ୍ରାଟଙ୍କ ସମ୍ମୁଖରେ ଉପସ୍ଥାପିତ କରିଥିଲା ।

ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଯେତେବେଳେ ପୃଥିବୀ ଭ୍ରମଣରେ ବାହାରିଲେ ତାଙ୍କର ପରମ ସଖା ଗୋପବନ୍ଧୁ ଗୋଟିଏ ଗୀତ ଲେଖିଥିଲେ —

"ରାମଚନ୍ଦ୍ର ମହାରାଜା ପରଜା ପରାଣଧନ
ଯାଉଛ କେଉଁ ବିଦେଶେ ହେ ଭଞ୍ଜକଞ୍ଜ–ତପନ ।
ଭୁଲିବ ନାହିଁ ଭୁପାଳ ସରାଳି ଶୁଦ୍ଧ ସଲିଳ
ମେଘାସନ ଗୁଳୁକୁଞ୍ଜ ବୁଢ଼ାବଳଙ୍ଗ ପୁଳିନ ।
ସ୍ତେ ହାଡ଼ ପାହାଡ଼ ଦେଶ, ଭୁଲିବ ନାହିଁ ନରେଶ
ଘେନ ଦିବ୍ୟ ଅବଧାନେ ଏ ବିନୀତ ନିବେଦନ ।"

ଇଂରେଜ ସରକାର ତାଙ୍କ ଗୁଣରେ ସନ୍ତୁଷ୍ଟ ହୋଇ ତାଙ୍କୁ ପୁରୁଷାନୁକ୍ରମେ ମହାରାଜା ଉପାଧି ଦେଇ ସମ୍ମାନିତ କରିଥିଲେ ।

ସମଗ୍ର ଉତ୍କଳ ଦେଶର ସେ ଆଶା ଭରସାର ପ୍ରତୀକ ହୋଇ ଠିଆ ହୋଇଥିଲେ । ମୟୂରଭଞ୍ଜର ମହାରାଜା ହେବା, ସତେ ଯେପରି ତାଙ୍କ ପାଇଁ କେବଳ ଏକ ପ୍ରାଥମିକ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ଥିଲା । ଦୁଃଖିନୀ ଉତ୍କଳ ଜନନୀର ଲୁହଧାର ପୋଛି ଦେବା ପାଇଁ ଜନନୀ ଜନ୍ମଭୂମିର ପାଦପଦ୍ମ ପୂଜା କରିବା ପାଇଁ, ତାଙ୍କ ହୃଦୟ ଅଧୀର ହେଉଥିଲା ।

ଉତ୍କଳ ଜନନୀର ଦୁଃଖ ମୋଚନାରେ ବ୍ରତୀ ହେବାର ଆହ୍ୱାନ ତାଙ୍କୁ ମିଳିଥିଲା କୁଳବୃଦ୍ଧ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ଠାରୁ । ମଧୁବାବୁ ମହାରାଜା ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କର ଦକ୍ଷତା ଅନୁଧ୍ୟାନ କରିଥିଲେ । ତାଙ୍କ ଶାସନକାଳରେ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ରାଜ୍ୟର ମୁଖଶ୍ରୀ ଫୁଟି ଉଠିଥିଲା । ପୂର୍ବେ ରାଜ୍ୟରୁ ମୋଟ ୪ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ରାଜସ୍ୱ ଆଦାୟ ହେଉଥିଲା । ଦକ୍ଷ ଓ ସୁଶାସନ ବଳରେ ସେ ରାଜସ୍ୱ ଆଦାୟ ୧୪ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଯାଏ ବୃଦ୍ଧି କରିଥିଲେ । ପ୍ରକୃତିର ଅସରନ୍ତି ଭଣ୍ଡାର ମୟୂରଭଞ୍ଜର ବନ ବିଭାଗରୁ କେବଳ ୩୦ ହଜାର ଟଙ୍କା ସ୍ଥାନରେ ଅଢ଼େଇ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଆଦାୟ ହେବାକୁ ଲାଗିଲା ।

୧୯୦୬ ମସିହାଠାରୁ କମ୍ପାନୀକୁ ପଟା ଦେଇ ଗୋରୁମହିଷାଣୀ ଓ ସୁଲେଇପାଟ ପର୍ବତରୁ ଲୁହା ଆମଦାନୀ କରାଗଲା । ରାଜକୋଷରୁ ୬ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟକରି ବାଙ୍କଡ଼ିହା ଓ ହଳଦିଆ ନାମକ ଦୁଇଟି ଜଳଭଣ୍ଡାର କରାଗଲା । କୃଷିକାର୍ଯ୍ୟ ଜଳସେଚନ ସୁବିଧା ପାଇ ଅର୍ଥକରୀ ହେବାକୁ ଲାଗିଲା । ବୁଢ଼ାବଳଙ୍ଗ ନଦୀକୂଳ ଶସ୍ୟଶ୍ୟାମଳା ହେଲା । ରୂପସା ଷ୍ଟେସନଠାରୁ ରାଜଧାନୀ ବାରିପଦା ଯାଏ ଏକ ରେଳ ରାସ୍ତା କରାଗଲା । ୬ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ଏହି ରାସ୍ତା ନିର୍ମାଣ ଯୋଜନାର ଶୁଭ ଦେବାପାଇଁ ଛୋଟଲାଟ୍ ସାର୍ ଆଣ୍ଡ୍ରିଉ ଫ୍ରେଜର ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ବହୁ ଉଚ୍ଚପଦାଧିକାରୀଙ୍କ ସହ ବାରିପଦା ଆସିଥିଲେ ।

ଗମନାଗମନ ସୁବିଧା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟର ପାଣିଗଡ଼ ଚୁଡ଼ମାଇଲ ରାସ୍ତା ତିଆରି ହେଲା । ରାଜ୍ୟରେ ନୂଆ ଶିକ୍ଷାବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ବାରିପଦାରେ ହାଇସ୍କୁଲ ଓ ରାଜ୍ୟସାରା ପ୍ରାୟ ୪୦୦ ପ୍ରାଇମେରି ସ୍କୁଲ ତିଆରି ହେଲା । ସମସ୍ତ ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ରାଜ୍ୟର ମୁଖ୍ୟ ଇଞ୍ଜିନିୟର ମାର୍ଟିନ୍ ଆର୍ନୋଲଙ୍କ ତତ୍ତ୍ୱାବଧାନରେ କରାଯାଉଥିଲା ।

ସେହିପରି କୃଷିକାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ଋଣ, ଆଦର୍ଶ ବିହନ ଓ ରଜଗପରି ଅର୍ଥକରୀ ଫସଲର ସୁବିଧା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଥିଲା । ଲାଖ ଫସଲ, କାଠ, ପଥର, ମଠା, ଟସର ଶିଳ୍ପ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଛୋଟଛୋଟ କାରଖାନା ଗଢ଼ି ଉଠିଲା । ପୁସ୍ତକାଳୟ, ଡାକବଙ୍ଗଳା, କଚେରୀଘର ଓ ନୂଆ ଡାକ୍ତରଖାନା ଖୋଲି ଅନେକ ଜନମଙ୍ଗଳକର କାର୍ଯ୍ୟରେ ରାଜକୋଷର ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ କରାଗଲା । ଅନାବାଦୀ ଜମିର ଆବାଦ, ଜମି ଉପରେ ଦଖଲ ସ୍ୱତ୍ୱ, ମହାଜନୀ କାର୍ଯ୍ୟରେ କଟକଣା ଓ ଜମିଜମାର ବନ୍ଦୋବସ୍ତ ପ୍ରଭୃତି ଉନ୍ନତିମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ ସମୂହ ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ରାଜତ୍ୱରେ ପ୍ରକୃତ ରାମରାଜ୍ୟ ଆଣି ଦେଇଥିଲା । ସେ ଯୁଗରେ ଓଡ଼ିଶାର ଦୁଃଖ ଦୁର୍ଦ୍ଦଶାର ସୀମା ନଥିଲା । ଓଡ଼ିଆ ଜାତି କାନ୍ଦୁଥିଲା ଓ ଓଡ଼ିଆ ଭାଷା ହତାଦର ହେଉଥିଲା । ଭାରତର ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳରେ ଓଡ଼ିଶା ଅପରିଚିତ ଥିଲା । ଓଡ଼ିଶାର ରାଜନ୍ୟବର୍ଗ ଭୋଗ ବିଳାସରେ ମାତି ରହିଥିଲେ । ସେହି ସମୟରେ ଉତ୍କଳ ଜନନୀର ଅବୁଝା ବେଦନା ଲାଘବ କରିବାକୁ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀ ଆରମ୍ଭ କରିଥିଲେ କୁଳବୃଦ୍ଧ ମଧୁସୂଦନ । ଖଣ୍ଡବିଖଣ୍ଡିତ ଓଡ଼ିଶା ମାଟିକୁ ଏକତ୍ର କରିବାକୁ ହେବ ଓ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ଗଠନ କରିବାକୁ ହେବ ଏହି ଥାଏ ତାଙ୍କର ସଙ୍କଳ୍ପ । ୧୯୦୩ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ମାସ ୩୦ ତାରିଖରେ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ପ୍ରଥମ ଅଧିବେଶନ ବସିଲା । ମଧୁବାବୁ ଖୋଜି ବୁଲିଲେ ଉତ୍କଳ ଜନନୀର ଆଶାଭରସାର ପାତ୍ର । ଜଣେ ସୁଯୋଗ୍ୟ ପ୍ରାଥମିକ ସଭାପତି ମହାରାଜା ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଏହି ସମ୍ମିଳନୀର ସଭାପତି ବଛାଗଲେ । ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ସେ ଅଭିଭାଷଣ ଆଜି ମଧ୍ୟ ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଆଭିମୁଖ୍ୟ ହୋଇ ରହିବା ଯୋଗ୍ୟ ।

"ନିଜର ଜନନୀ ଓ ଜନ୍ମଭୂମି ଏ ଦୁହେଁ ସ୍ୱର୍ଗ ଅପେକ୍ଷା ଉଚ୍ଚ ଅଟନ୍ତି । ଆସମାନଙ୍କ ମାତୃଭୂମି ଉତ୍କଳ ଦେଶ ନିଜର ଅଭାବ

ମୋଚନାର୍ଥେ ଆପମାନଙ୍କ ସମୀପରେ ଉପସ୍ଥିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ତାହାଙ୍କର ଡାକ ନଶୁଣି ଆମ୍ଭେମାନେ କି ନିଶ୍ଚିତ ହୋଇ ରହିପାରୁ ? ଯେପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ତାଙ୍କର ଅଭାବ ମୋଚନ ନ ହୋଇଛି, ସେ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଆମ୍ଭେମାନେ କଦାପି ସ୍ଥିର ହୋଇ ରହି ନପାରୁ । ଆପମାନଙ୍କ ଜନ୍ମଭୂମି ଉତ୍କଳ ଦେଶର ଅଭାବ ମୋଚନ ନକରି ଆମ୍ଭେମାନେ ତା'ର ଯୋଗ୍ୟ ସନ୍ତାନ ବୋଲି ଆପଣାକୁ ଆପେ ମନ ମଧ୍ୟ ବୋଧ କରିପାରିବା ?

ସ୍ୱଦେଶ ପ୍ରତି ଯେପରି ସ୍ନେହ, ସେହିପରି ମାତୃଭାଷା ପ୍ରତି ସ୍ନେହ ରଖିବା ଦରକାର । ଉତ୍କଳ ଭାଷାର ଯେତେଦୂର ଉନ୍ନତି ହେବା ଉଚିତ, ଯଦିଓ ସେତେଦୂର ଉନ୍ନତି ହୋଇନାହିଁ, ତଥାପି ଉତ୍କଳର ସାହିତ୍ୟ ଆକାଶରେ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ ତାରାର ଅଭାବ ନାହିଁ ।

ଉତ୍କଳ ଦେଶର ଇତିହାସରେ ଏପରି ଗୋଟିଏ ସଭା ଅଭିନବ ବ୍ୟାପାର । ଏ ସଭାରେ ଆପଣମାନଙ୍କୁ ସାକ୍ଷାତ କରି ମୋର ଅନିର୍ବଚନୀୟ ଆନନ୍ଦ ଜାତ ହୋଇଛି ଓ ଏହି ଦେଶହିତକର କାର୍ଯ୍ୟରେ ଆପଣମାନଙ୍କ ସହିତ ଭାଗୀ ହୋଇଥିବାରୁ ମୁଁ ନିଜକୁ କୃତକାର୍ଯ୍ୟ ମନେ କରୁଛି ।"

ଏହିପରି ମୟୂରଭଞ୍ଜର ମହାରାଜା ନିଜର ଗୁଣ, ବୀରତ୍ୱ, ସାଧୁତା, ପାଣ୍ଡିତ୍ୟ ଓ ଦେଶଭକ୍ତି ବଳରେ ସମଗ୍ର ଓଡ଼ିଆ ଜାତି ହୃଦୟର ରାଜା ହୋଇ ପାରିଥିଲେ । ପ୍ରଜାମଙ୍ଗଳ ପାଇଁ ଯାହାଙ୍କ ରାଜକୋଷ ଉନ୍ମୁକ୍ତ ଥିଲା, ସେ ନିଜ ପାଇଁ ଏକ ସରଳ ନିରାଡ଼ମ୍ବର ଜୀବନ ବାଛି ନେଇଥିଲେ । କଲିକତାର ଛଡନ୍ତ୍ୟ ପରେ ମହାରାଜା ବାରିପଦା ଫେରିଥିଲେ । ୧୯୧୨ ମସିହା ଜାନୁଆରୀ ମାସ ୩୦ ତାରିଖ ଦିନ ରାଜକୀୟ ଶିକାର ଖେଳ ପାଇଁ ନିଜର ପାର୍ଶ୍ୱଚର ଶ୍ରୀ ରାଧୁ ମହାପାତ୍ରଙ୍କ ସହ ଜଙ୍ଗଲକୁ ଯାଉଥିଲେ । ମହାରାଜାଙ୍କ କଳା ପୋଷାକକୁ ଭାଲୁ ବୋଲି ଭାବି ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଶିକାରୀମାନେ ଭ୍ରମତଃ ଗୁଳିଗୁଳନା କରିଥିଲେ । ଫଳରେ ରାଧୁ ମହାପାତ୍ରଙ୍କ ମୃତ୍ୟୁ ଘଟିଥିଲା ଓ ମହାରାଜା କ୍ଷତବିକ୍ଷତ ହୋଇ ୨୨ ଫେବ୍ରୁଆରୀ ୧୯୧୨ ମସିହାରେ କଲିକତାରେ ଦେହତ୍ୟାଗ କରିଥିଲେ । ଏକ ବୀର ପୁରୁଷଙ୍କ କର୍ମମୟ ଜୀବନର ଅବସାନ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଦୁଃଖଦାୟକ ହୋଇଥିଲା ।

ଶ୍ରୀ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଭଞ୍ଜ ଉତ୍କଳ ଜନନୀର ଯୋଗଜନ୍ମା ସନ୍ତାନ । ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ଗଠିତ ହେଲା । ଉତ୍କଳ ଜନନୀ କକ୍ଷାରୂଢ଼ା ହେଲେ । ଏ ପରମ ସାର୍ଥକ ମୁହୂର୍ତ୍ତର ସ୍ୱାଦ ଆହରଣ ପାଇଁ ବହୁ ପ୍ରଖ୍ୟାତଯଶା ମହାରଥୀ ମର୍ତ୍ତ୍ୟଲୋକ ତ୍ୟାଗ କରି ଅମୃତ ଲୋକରେ ବାସ କରୁଥିଲେ । ଗୋପବନ୍ଧୁ, ମଧୁସୂଦନ ଓ ରାମଚନ୍ଦ୍ର ଉତ୍କଳ ଜନନୀର ଅମୃତ ସନ୍ତାନ । ସେମାନେ ପାଇଥିଲେ ଅମୃତର ସନ୍ମାନ ।

---

ବରିଷ୍ଠ ସାମ୍ବାଦିକ,
ବାରିପଦା

**ବିଭିନ୍ନ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ଯୋଜନାରେ ୧୫୭ କୋଟି ୬୬ ଲକ୍ଷରୁ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ**

ରାଜ୍ୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିବା ବିଭିନ୍ନ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ଯୋଜନାରେ ଗତ ସେପ୍ଟେମ୍ବର ମାସ ସୁଦ୍ଧା ୧୫୭ କୋଟି ୬୬ ଲକ୍ଷ ୧୦ ହଜାର ଟଙ୍କା ବିନିଯୋଗ କରାଯାଇଛି ବୋଲି ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବିଭାଗ ସୂତ୍ରରୁ ପ୍ରକାଶ ।

କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିବା ଯୋଜନାଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରେ ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନାରେ ୪୫ କୋଟି ୧୮ ଲକ୍ଷ ୬୯ ହଜାର ଟଙ୍କା ଏବଂ ନିଯୁକ୍ତି ପ୍ରତିଶ୍ରୁତି ଯୋଜନାରେ ୫୯ କୋଟି ୬୯ ଲକ୍ଷ ୭୪ ହଜାର ଟଙ୍କା ବିନିଯୋଗ କରାଯାଇ ୨ କୋଟି ୭ ଲକ୍ଷ ୬ ହଜାର ଶ୍ରମ ଦିବସ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି ଇନ୍ଦିରା ଆବାସ ଯୋଜନାରେ ୨୫ କୋଟି ୧୮ ଲକ୍ଷ ୧୬ ହଜାର ଟଙ୍କା ବିନିଯୋଗ କରାଯାଇଛି । ୧୩୯୬୫ଟି ବାସୋପଯୋଗୀ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇ ବାସହୀନ ଗରିବ ଆଦିବାସୀ ଓ ହରିଜନ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ଗୃହ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି ଏବଂ ନିଶୁଳ୍କ କୂପ ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ୯ କୋଟି ୮୮ ଲକ୍ଷ ୩୦ ହଜାର ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ କରାଯାଇ ୫୦୯୪ଟି ସେଚକୂପ ଖନନ କରାଯାଇଛି । ଉକ୍ତ ସମୟ ମଧ୍ୟରେ କଳାପତା ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ୯ କୋଟି ୨୬ ଲକ୍ଷ ୭୯ ହଜାର ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ କରାଯାଇ ୬୩ଟି ସ୍କୁଲଗୃହ ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସଂପୂର୍ଣ୍ଣ କରାଯାଇଛି ଏବଂ ସମନ୍ୱିତ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରୁ ୧୪ କୋଟି ୭୬ ଲକ୍ଷ ୪୫ ହଜାର ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ୧୬ ହଜାର ୭୫୪ଟି ପରିବାର ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଟ୍ରାଇସେମ୍ ଯୋଜନା ଅନ୍ତର୍ଗତ ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ୪୫୧୬ ଜଣ ଯୁବକଙ୍କୁ ତାଲିମ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇ ୯୪ ଲକ୍ଷ ୪୯ହଜାର ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି ଡ୍ୱାକ୍ରା ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ୩୦୪ଟି ଗ୍ରାମ୍ୟ ମହିଳା ଗୋଷ୍ଠୀ ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଏ ବାବଦରେ ମୋଟ ୪୫ ଲକ୍ଷ ୪୯ ହଜାର ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ କରାଯାଇଛି ଏବଂ ୨୨୮୮ଟି ଟୁଲକିଟ୍ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ୩୮ ଲକ୍ଷ ୮୮ ହଜାର ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ କରାଯାଇଛି ବୋଲି ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବିଭାଗ ସୂତ୍ରରୁ ପ୍ରକାଶ ।

# ଅନ୍ଧ ନୁହେଁ : କନ୍ଧ ଭୀମ ଭୋଇ

**ଶ୍ରୀ ଦୁଃଖୀଶ୍ୟାମ ବେହେରା**

ଭୀମ ଭୋଇ ପ୍ରକୃତରେ ଅନ୍ଧ ନଥିଲେ । ବରଂ ସେ ବୟଃପ୍ରାପ୍ତ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଦିବ୍ୟଚକ୍ଷୁ ଲାଭ କରି ଅରୂପକୁ ଦେଖି ପାରିବାର ସୌଭାଗ୍ୟ ଅର୍ଜନ କରି ପାରିଥିଲେ । ସେ ଯତ୍କିଞ୍ଚିତ ବିଦ୍ୟା ଅଧ୍ୟୟନ କରି ମଧ୍ୟ ଦିବ୍ୟଜ୍ଞାନର ଅଧିକାରୀ ଥିଲେ । ତାହା ତାଙ୍କର ଲେଖନୀ ନିସୃତ ଅନେକ କାବ୍ୟ କବିତାରୁ ସ୍ପଷ୍ଟ ପ୍ରମାଣ ମିଳେ । ତାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ରଚିତ ମହିମାଧର୍ମର ପ୍ରାମାଣିକ ଗ୍ରନ୍ଥ ସ୍ତୁତିଚିନ୍ତାମଣି ପାଠ କଲେ ଜଣାଯାଏ ଯେ, ସେ କେବେ ଅନ୍ଧ କିମ୍ବା ମୂର୍ଖ ନଥିଲେ ।

ଅଜ୍ଞାତ କୁଳଶୀଳ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ ପିତା–ମାତା, ଜାତି–ଗୋତ୍ର, ଜନ୍ମସ୍ଥାନ ଓ ଜନ୍ମ ତାରିଖ ସଠିକ୍ ଅବଧାରଣା କରି ହେବନାହିଁ । ତେବେ "ମହିମାଧର୍ମରେ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ ଭୂମିକା " ଓ "କବି ଭୀମ ଭୋଇ ଓ ମହିମାଧର୍ମ ପରିଚୟ" ପୁସ୍ତକ ଦ୍ୱୟର ପ୍ରଣେତା ଶ୍ରୀ ଭାଗୀରଥି ନେପାକ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କର ଜନ୍ମ ଏକଦା ରେଢ଼ାଖୋଲ ରାଜ୍ୟ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ଏବଂ ଅଧୁନା ସୋନପୁର ସବଡ଼ିଭିଜନ ଜଟାସିଂଘା ଗ୍ରାମରେ ୧୮୫୦ ମସିହାରେ ଘଟିଥିବା କଥା ସ୍ଥିର କରିଛନ୍ତି ।

କିମ୍ବଦନ୍ତୀରୁ ଜଣାଯାଏ ଯେ, ରେଢ଼ାଖୋଲ ନିକଟବର୍ତ୍ତୀ ଜଟାସିଂଘା ଗ୍ରାମରେ କନ୍ଧଦମ୍ପତି ଦନାର ଭୋଇ ଓ ଗୁରୁବାରୀ ବାସ କରୁଥିଲେ । ସେମାନେ ନିଃସନ୍ତାନ ଥିଲେ । ବଣଜଙ୍ଗଲରୁ ଫଳମୂଳ ସଂଗ୍ରହ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ତାଳ ସମୟରେ ସେମାନେ ତାଳବନକୁ ଯାଇ ପାଚିଲା ତାଳ ସଂଗ୍ରହ କରି ସେଥିରେ ପିଠା କରି ଖାଉଥିଲେ । କନ୍ଧଦମ୍ପତି ତାଳ ସଂଗ୍ରହ କରିବାକୁ ସକାଳୁ ସକାଳୁ ତାଳବନକୁ ଯାଉଛନ୍ତି, ହଠାତ୍ ସେମାନେ ଅଦୂରରେ ଶୁଣିବାକୁ ପାଇଲେ ଗୋଟିଏ ସଦ୍ୟଜାତ ଶିଶୁର କ୍ରନ୍ଦନଧ୍ୱନି । ନିକଟକୁ ଯାଇ ଦେଖିଲେ ଗୋଟିଏ ତାଳଗଛ ମୂଳେ ତଉଲତାଉଲ କଅଁଳା ପିଲାଟିଏ କାନ୍ଦୁଛି ।

କୃଷ୍ଣ ମଥୁରାରେ ମାତା ଦେବକୀଙ୍କ ଗର୍ଭରୁ ଜାତ ହୋଇ ଗୋପରେ ଯାଇ ନନ୍ଦରାଣୀ ଯଶୋଦାଙ୍କ କୋଳରେ ବଢ଼ିବେ ବୋଲି କଂସ ରାଜାର ବନ୍ଦୀଘରେ ଜନକ ଜନନୀଙ୍କୁ ତାଙ୍କର ଯେପରି ଅଭସ୍ଥ ବାଣୀଥିଲା, ସେହିପରି ଏହି ଅଜ୍ଞାତ ଜାତ ଶିଶୁଟି ଧରାଧାମରେ ଧର୍ମ ସଂସ୍ଥାପନ ନିମିତ୍ତ ଗୋଡ଼ହାତ ହଲାଇ କୁଆଁକୁଆଁ ରାବଛଳରେ ତା'ର ପାଳିତ ପିତାମାତାଙ୍କୁ ଆହ୍ୱାନ କରୁଛନ୍ତି କି ? କନ୍ଧ ଦମ୍ପତି କ୍ଷଣେ ବାବନା ରାଜ୍ୟକୁ ଫେରିଆସି ଚତୁଃଦିଗକୁ ଦୃଷ୍ଟି ନିକ୍ଷେପ କରି ଭୂମି ଉପରୁ କଅଁଳା ପିଲାଟିକୁ ଟେକିଆଣିଲେ ନିଜ କୋଳକୁ । ସେମାନଙ୍କର ଆନନ୍ଦ କହିଲେ ନସରେ । ଉଡ଼ି ଯାଇଥିବା ଶହକୁ ପାଇବା ଭଳି ନିଃସନ୍ତାନ ଜନିତ ଦାରୁଣ ଦୁଃଖ ଲାଘବ କରି ସେମାନେ ଘରେ ପହଞ୍ଚି ପିଲାକୁ ଅତି ଆଦରରେ ଲାଳନପାଳନ କଲେ । ପରବର୍ତ୍ତୀ କାଳରେ ସେହି ଅଜ୍ଞାତ କୁଳଶୀଳ ଶିଶୁଟି ମହିମା ଧର୍ମର ଦ୍ୱିତୀୟ ଭକ୍ତ ତଥା ମହିମା ଧର୍ମର ଆଦିକବି ଭୀମ ଭୋଇ ନାମରେ ପରିଚିତ ।

ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କର ପୋଷ୍ୟ ପିତାମାତା ଅତ୍ୟନ୍ତ ଗରିବ ଥିଲେ । ଦୈନନ୍ଦିନ ପରର ମୂଲ ନ ଲାଗିଲେ ସେମାନଙ୍କର ପେଟ ଅପୋଷା ରହୁଥିଲା । ବେଳେବେଳେ ସେମାନେ ନିଜ ଗ୍ରାମରେ କାମଧନ୍ଦା ନମିଳିଲେ ବାହାର ଗ୍ରାମକୁ ଯାଇ ସେଠାରେ ମୂଲଲାଗି ଜୀବନ ଧାରଣ କରୁଥିଲେ । ତେଣୁ ସେ ଏହି କ୍ରମରେ ଏକାଧିକ ଗ୍ରାମରେ ବାସ କରୁଥିଲେ । ସେମାନେ ଜଟାସିଂଘାରେ ବାସ କରିବା ପୂର୍ବରୁ ବୌଦ୍ଧର ଭଣ୍ଡାର ଗ୍ରାମରେ ବାସ କରିଥିଲେ ।

ପାଳିତ ପୁତ୍ରର ହସହସ ମୁଖ ଦନାର ଭୋଇ ବେଶି ଦିନ ଦେଖି ପାରିଲା ନାହିଁ । ଭୀମକୁ ଯେତେବେଳେ ମାତ୍ର ତିନିବର୍ଷ ବୟସ, ସେ ମୃତ୍ୟୁ ବରଣ କଲା । କନ୍ଧ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ପ୍ରଥା ଅନୁସାରେ ଗୁରୁବାରୀ ସ୍ୱାମୀକୁ ହରାଇବା ପରେ ତା'ର ଦିଅର ଧନେଶ୍ୱର ଭୋଇକୁ ପୁନର୍ବିବାହ କଲା । ସେମାନଙ୍କ ଔରସରୁ ଦୁଇଟି ପୁତ୍ର ସନ୍ତାନ ଜାତ ହେଲେ । ହେଲେ ପାଳିତ ପୁତ୍ର ଭୀମ ଉପରେ ଗୁରୁବାରୀର ଯେତିକି ସ୍ନେହ ମମତା ଥିଲା, ନିଜର ଉତ୍ପନ୍ନିତ ଦୁଇ ଦୁଇଟି ପୁଅର ମୁଖ ଦେଖି ତାହା ତୁଟିଗଲା । ଏପରିକି ତାଙ୍କୁ ନାନା ଦୁଃଖଯନ୍ତ୍ରଣା ଦେଇ ଶେଷକୁ ଘରୁ ବାହାର କରି ଦିଆଗଲା । ଯେତେବେଳେ ଭୀମ ଛୋଟ ପିଲା । ବୟସ ସାତ ବର୍ଷ । କ'ଣ କରିବ ? ସାହାଭରସା ତା'ର ଆଉ କିଏ ଅଛି ? ନିଃସହାୟ ପିଲାଟି ଘରୁ ତଡ଼ାଖାଇ କାନ୍ଦିକାନ୍ଦି ଦ୍ୱାରଦ୍ୱାର ବୁଲି ବୁଲିଲା । ମାଗିଯାଚି ଖାଇଲା । କାହାଘରେ କାମଧନ୍ଦା କରି ଖାଇଲା । କାହାର ମୂଲ ଲାଗିଲା । କାହାର ମଧ୍ୟ ଗାଈ ଚରାଇଲା । ଏହି କରୁଣ ଚିତ୍ର କବି ଭୀମ ଭୋଇ ତାଙ୍କ ରଚିତ "ସ୍ତୁତି ଚିନ୍ତାମଣି"ରେ ଅତି ନିଖୁଣ ଭାବରେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରିଛନ୍ତି ।

ଚକ୍ଷୁରେ ଲୋତକ ଭରି ପେଟ ସୁରକ୍ଷିତ ପାଇଁ ଗ୍ରାମଗ୍ରାମ ବୁଲି ବୁଲୁଥିବା ବେଳେ କିଏ ଦୟାପରବଶ ହୋଇ ହାତେକି ମୁଠାଏ ଖାଇବାକୁ ଦେଉଥିବ କି ନାଁ ସନ୍ଦେହ, ତେବେ ଭୀମ ଭୋଇ

ଛୋଟରୁ ବଡ଼ ହୋଇ ଦୁନିଆଁକୁ ଆଲୋକର ଶିଖା ଜାଳି ଦେଇ ଗଲା ପରେ, ସେ ବୁଲି ବୁଲୁଥିବା ଗ୍ରାମମାନଙ୍କର ଅଧିବାସୀମାନେ ତାଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କ ଗ୍ରାମ ସଙ୍ଗେ ସମ୍ପୃକ୍ତ କରି ଧନ୍ୟ ମଣୁଛନ୍ତି । ତେଣୁ କିମ୍ବଦନ୍ତୀରେ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କର ଜନ୍ମ ସ୍ଥାନ ସମ୍ପର୍କରେ ଏକାଧିକ ଗ୍ରାମର ନାମ ଶୁଣାଯାଏ ।

ଭୀମ ଭୋଇ ଦୁଇ ବର୍ଷ ବୟସରୁ ଷୋହଳ ବର୍ଷ ବୟସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ନାନା ଦୁଃଖ ଯନ୍ତ୍ରଣା ଭୋଗ କରିଥିଲେ । ଏହି ସ୍ମୃତିସବୁ "ସ୍ତୁତି ଚିନ୍ତାମଣି"ରେ ତାଙ୍କ ଜୀବନର ନିର୍ମମ ଦୁଃଖ, ଯନ୍ତ୍ରଣା, ଅବହେଳା ଘଟଣା, ଦୁର୍ଘଟଣା ଅତି ମର୍ମନ୍ତୁଦ ଭାଷାରେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରି ଯାଇଛନ୍ତି ।

"ଜନମ ଦିନରୁ ଦୁଇ ବରଷରୁ
ବସିଲାକ ହେତୁ ବୁଦ୍ଧି
ପଞ୍ଚମନୋଆସି ଭେଦଗଲା ପଶି
ଜୀବନ ହେଉଛି ଶୋଧି ।୨।୩
ଚାରି ବରଷ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସମୟରେ
ଦେଖୁଥିଲା ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ମାସେ
ନିର୍ବେଦ କର୍ମେ ଯୋଗୀ ପୁତ୍ରଟିଏ
ଭ୍ରମୁଥିଲେ ଗ୍ରାମ ଦେଶେ ।୨।୪
କନ୍ଥା କଉପୀନ ଚଢ଼ାଇ ସେ ପୁଣ
ଦିଶୁଥାନ୍ତି ଅପ୍ରଛନ୍ନ
ବେନିଭୁଜରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ୍ଷେ ଦେଖୁଅଛି
ଥିଲା ଶଙ୍ଖଚକ୍ର ଚିହ୍ନ ।୨।୫
ଦୁଇପଛା ବାଣ୍ଡେ ବିଜେ କରି ସ୍ୱାମୀ
ହସ୍ତରେ ଖପରା ଧରି
ଦିଅ ମାତା ଦିଅ ମାତା ବୋଲୁଥିଲେ
ଅନ୍ନଭିକ୍ଷା ଗୋଟା ଚାରି ।୨।୬
ସପ୍ତ ବରଷରୁ ଅଷ୍ଟମ ନବମ
ଦଶମ ଏଗାର ହେଲା
ବାର ବରଷରୁ ବତ୍ସଙ୍କ ସଙ୍ଗତେ
ବନେ ବୁଲି ଦିନ ଗଲା ।୨।୭
ବୁଲୁଥାଇ ବନେ ନିତି ପ୍ରତିଦିନେ
ବତ୍ସଙ୍କୁ ସଙ୍ଗତେ ଘେନି
କ୍ଷୁଧା ତୃଷା କଲେ ଜୀବନ ବିକଳେ
ପିଉଥାଇ ଝର ପାଣି ।୨।୮
ଆକାଶକୁ ଚାହିଁ ମନରେ ଭାଳଇ
କରୁଥାଇ ପାଣ ହେବ
ବେଳ ହୋଇ ନାହିଁ ଯିବି ପୁଣି ନାହିଁ
ନମିଳିବ ପାଣି ପେଜ ।୨।୯
କ୍ଷୁଧା ତୃଷା କଲେ ଭାଳଇ ବିକଳେ
ଦଗଧି ହୁଅଇ କାଏ
ଅତି ଦୁଃଖେ ମୁହିଁ ଦିନ କାଟୁ ଅଛି
କଷ୍ଟୁରୀ ଜୀବନ ପ୍ରାୟେ ।୨।୧୦
ବାରଠାରୁ ତେର ଚଉଦ ବରଷ
ବହିଗଲା ଏହି ରୂପେ
ମନ ଜାଣୁଅଛି ଅନ୍ତର ବେଦନା
ଦହିର୍ଯ୍ୟ ହୋଇ ସନ୍ତାପେ ।୨।୧୧

ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କୁ ଯେତେବେଳେ ଷୋଳ ବର୍ଷ ବୟସ, ସେତେବେଳେ ମହାଜ୍ଞାନୀ "ମୁକୁନ୍ଦ ଦାସ" ବନାମ ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଓ ତାଙ୍କର ଆଦିଶିଷ୍ୟ ଗୋବିନ୍ଦ ବାବାଙ୍କ ସଙ୍ଗରେ କାଙ୍କଡ଼ ପଡ଼ା ଗ୍ରାମକୁ ଆସି ତାଙ୍କ ଗୃହରେ ତାଙ୍କୁ ଦୀକ୍ଷା ଦେଇଥିଲେ । ଦୀକ୍ଷା ନେବା ପରେ ସେ ମହିମା ଧର୍ମ ସମ୍ପର୍କରେ ଲେଖନୀ ଚାଳନା କରିଥିଲେ । ତା'ପୂର୍ବରୁ ତାଙ୍କର କବି ପ୍ରତିଭା ପରିସ୍ଫୁଟ ହୋଇ ସାରିଥିଲା । ଏପରିକି ତାଙ୍କର ଅନେକ ଡାଲଖାଇ, କରମା, ମାଇଲାଜଡ଼, ରସରକେଲି ଓ ଆଦିବାସୀ ଲୋକଗୀତ ସ୍ଥାନୀୟ ଲୋକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସ୍ୱୀକୃତି ଲାଭ କରି ସାରିଥିଲା । ସେ କେବଳ ଜଣେ କବି ନଥିଲେ, ଗାୟକ ମଧ ଥିଲେ । ନିଜେ ଖଞ୍ଜଣି ବଜାଇ ଭଲ ଗୀତ ଗାଇ ପାରୁଥିଲେ ।

ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ କବି ପ୍ରତିଭାର ପରିଚୟ ପାଇ ଅନ୍ୟ ରଚନାରେ ମନ ନବଳାଇ କେବଳ ମହିମା ଧର୍ମର ପ୍ରଚାର ଓ ପ୍ରସାର ନିମନ୍ତେ ଲେଖନୀ ଚାଳନା କରିବାକୁ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ । ଭୀମ ଭୋଇ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କର ଦ୍ୱିତୀୟ ଭକ୍ତ ଥିଲେ । ସେ ପ୍ରଥମେ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ଥିଲେ ମଧ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କ ପରାମର୍ଶକ୍ରମେ ଗୃହୀ ଜୀବନଯାପନ କରି ଶେଷ ଜୀବନ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମହିମା ଧର୍ମପ୍ରତି ଅନୁରକ୍ତ ଥିଲେ । ସେ ବହୁପତ୍ନୀ ଗ୍ରହଣ କରିଥିବା କଥା ଜଣାଯାଏ ।

ଯୁଗେଯୁଗେ ଧର୍ମ ସଂସ୍ଥାପନା ନିମିତ୍ତ ମହାପୁରୁଷମାନଙ୍କର ଆବିର୍ଭାବ ଘଟିଥାଏ । ବୁଦ୍ଧଦେବ, ମହାବୀର ଜୀନ, ଯୀଶୁଖ୍ରୀଷ୍ଟ ଓ ମହମ୍ମଦ ଯଥାକ୍ରମେ ବୌଦ୍ଧ, ଜୈନ, ଖ୍ରୀଷ୍ଟ ଓ ଇସଲାମ ଧର୍ମ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରି ବିଶ୍ୱ ଇତିହାସରେ ଅମରତ୍ୱ ଲାଭ କରି ଯାଇଛନ୍ତି । ସେହିପରି ମହିମା ଗୋସେଇଁ ମଧ ପୃଥିବୀର ସର୍ବ କନିଷ୍ଠ ଧର୍ମ "ମହିମା ଧର୍ମ" ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରି ଧର୍ମ ଜଗତରେ ଚିରସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇ ରହିଛନ୍ତି ।

ମହିମା ଧର୍ମର ପ୍ରାଣ ପ୍ରତିଷ୍ଠାତା ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କର ଜନ୍ମସ୍ଥାନ ଓ ଜନ୍ମ ତାରିଖ ସଠିକ ଅବଧାରଣା କରିହେବ ନାହିଁ, ତେବେ ତାଙ୍କର ଦ୍ୱିତୀୟ ଭକ୍ତ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ "ମହିମା ବିନୋଦ" ୨ୟ ଖଣ୍ଡରେ ମହିମା ଗୋସେଇଁ ବରଦ ରାଜ୍ୟରେ ବ୍ରାହ୍ମଣ ବଂଶଜ ବୋଲି ସ୍ପଷ୍ଟ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି । ସେ ପ୍ରଥମେ ୧୮୨୬ ମସିହାରେ ଶ୍ରୀକ୍ଷେତ୍ର ପୁରୀରେ ପଦାର୍ପଣ କରିଥିଲେ । ଗୈରିକ କଉପୁନୀ ଓ ଭୂମିଶଯ୍ୟା ତାଙ୍କ ସାଧକ ଜୀବନର ପ୍ରତୀକ ଥିଲା । ସେଠାରେ ତାଙ୍କୁ "ଧୂଳିଆ ବାବା" ବୋଲି ଆଖ୍ୟା ଦିଆ ଯାଇଥିଲା । ତାପରେ ସେ ସେଠାରୁ ଆସି ଢେଙ୍କାନାଳର କପିଳାସ ପର୍ବତରେ

୨୪ ବର୍ଷକାଳ ତପସ୍ୟା କରି ସିଦ୍ଧିଲାଭ କଲେ ।ସିଦ୍ଧିଲାଭ କଲା ପରେ ୧୮୬୨ରୁ ୧୮୭୬ ଚଉଦ ବର୍ଷକାଳ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚାର କରି ଶେଷରେ ୧୮୭୬ ମସିହା ଫାଲଗୁନ ଶୁକ୍ଳ ଦଶମୀ ସୋମବାର ଦିନ ଦେହତ୍ୟାଗ କରିଥିଲେ ।

ମହିମା ଗୋସେଇଁ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚାର ପାଇଁ କୌପୀନଧାରୀ ଓ ବଲ୍‌କଳଦାରୀ ସନ୍ୟାସୀ ଶ୍ରେଣୀ ସୃଷ୍ଟି କରି ନିଜେ ମଧ୍ୟ ପଦବ୍ରଜରେ ଓଡ଼ିଶାର ପୁରପଲ୍ଲୀରେ ଭ୍ରମଣ କରି ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚାର କରୁଥିଲେ । ସେ ସ୍ୱ ହସ୍ତରେ ଏକାନବେ ଜଣଙ୍କୁ ବଲ୍‌କଳ ବାନା ପ୍ରଦାନ କରିଥିଲେ ଓ ସେଥିରୁ ଚଉଷଠୀ ଜଣଙ୍କୁ ସିଦ୍ଧ ସାଧୁରୂପୀ ଘୋଷିତ କରିଥିଲେ । ସେହିପରି ଆଉ ଅନ୍ୟ ଷାଠିଏ ଜଣଙ୍କୁ ଡୋର କୌପୀନ ବାନା ପ୍ରଦାନ କରି ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ଚଉତିରିଶ ଜଣଙ୍କୁ ସିଦ୍ଧ ସାଧୁରୂପେ ଘୋଷିତ କରିଥିଲେ । ସେମାନଙ୍କର ନାମ ତାଲିକା ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ କରାଗଲା ।

## ଚଉଷଠି ଜଣ ସିଦ୍ଧ ବଲ୍‌କଲଧାରୀ ବାବା

(୧) ଗୋବିନ୍ଦ ବାବା, (୨) ଭଗବାନ ବାବା, (୩) ମାଧବାନନ୍ଦ ବାବା, (୪) ହରି ବାବା, (୫) ଅନନ୍ତ ବାବା, (୬) କେଶରୀ ବାବା, (୭) ଅନନ୍ତ ବାବା, (୮) ଅଚ୍ୟୁତାନନ୍ଦ ବାବା, (୯) କାହ୍ନୁ ବାବା, (୧୦) ବାଞ୍ଛାନିଧି ବାବା, (୧୧) ହରିବାବା, (୧୨) ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୧୩) ସନାତନ ବାବା, (୧୪) ମୁକୁନ୍ଦ ବାବା, (୧୫) ବିହାରୀ ବାବା, (୧୬) କାଳନ୍ଦି ବାବା, (୧୭) ଅନିରୁଦ୍ଧ ବାବା, (୧୮) ଅପର୍ତ୍ତି ବାବା, (୧୯) ନୀଳାଦ୍ରି ବାବା, (୨୦) କୃପାସିନ୍ଧୁ ବାବା, (୨୧) ସାନ କୃପାସିନ୍ଧୁ ବାବା, (୨୨) ଅନାମ ବାବା, (୨୩) ଜଗନ୍ନ ବାବା, (୨୪) ଦୀନବନ୍ଧୁ ବାବା, (୨୫) ଗଣେଶ୍ୱର ବାବା, (୨୬) ମଧୁ ବାବା, (୨୭) ଚନ୍ଦ୍ରଧର ବାବା, (୨୮) ଦାଶରଥି ବାବା, (୨୯) ନାଥ ବାବା, (୩୦) ଅଭୟରୀ ବାବା, (୩୧) ଗୌରାଙ୍ଗ ବାବା, (୩୨) ଆଦିକନ୍ଦ ବାବା, (୩୩) ମାଧବ ବାବା, (୩୪) ମକର ବାବା, (୩୫) ଗୌରାଙ୍ଗ ବାବା, (୩୬) ବାମନ ବାବା, (୩୭) ବାଉରୀ ବାବା, (୩୮) ପୁରୁଷୋତ୍ତମ ବାବା, (୩୯) କାଶୀନାଥ ବାବା, (୪୦) ଅନାଦି ବାବା, (୪୧) ଅଭିନ୍ନ ବାବା, (୪୨) ଭଜମନ ବାବା, (୪୩) ବଳରାମ ବାବା, (୪୪) ନାରଣ ବାବା, (୪୫) କ୍ଷେତ୍ରବାସୀ ବାବା, (୪୬) ରଘୁବର ବାବା, (୪୭) ତ୍ରିଲୋଚନ ବାବା, (୪୮) ଦାମୋଦର ବାବା, (୪୯) କରୁଣାକର ବାବା, (୫୦) କୁଳଧର ବାବା, (୫୧) ଜସୁଧର ବାବା, (୫୨) ତ୍ରିଲୋଚନ ବାବା, (୫୩) ଚରଣ ବାବା, (୫୪) ପୁରୀ ବାବା, (୫୫) ଗଙ୍ଗାଧର ବାବା, (୫୬) ପଞ୍ଚାନନ ବାବା, (୫୭) କୃଷ୍ଣ ବାବା, (୫୮) ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୫୯) ଧର୍ମୁ ବାବା, (୬୦) ନନ୍ଦ ବାବା, (୬୧) ଅକ୍ରୁର ବାବା, (୬୨) କୃଷ୍ଣ ବାବା, (୬୩) ହରିଶ୍ଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୬୪) ସାନଗୋବିନ୍ଦ ବାବା ।

## ଚଉତିରିଶ ଜଣ ସିଦ୍ଧ କୌପୀନଧାରୀ ବାବା

(୧) ନୃସିଂହ ବାବା, (୨) ବିଦ୍ୟାଧର ବାବା, (୩) ପରମାନନ୍ଦ ବାବା, (୪) ଘାସିରାମ ବାବା, (୫) ମନ୍ତ୍ରରାମ ବାବା, (୬) ଖାଡ଼ିଦାସ ବାବା, (୭) ମଣି ବାବା, (୮) ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ବାବା, (୯) ଗଣେଶ୍ୱର ବାବା, (୧୦) ଚନ୍ଦ୍ରମଣି ବାବା, (୧୧) ଋଷି ବାବା, (୧୨) ଗଦରା ବାବା, (୧୩) ମଦନ ବାବା, (୧୪) ସତ୍ୟାନନ୍ଦ ବାବା, (୧୫) ଦୟାନିଧି ବାବା, (୧୬) ଗଣେଶ୍ୱର ବାବା, (୧୭) ଧରଣୀଧର ବାବା, (୧୮) ଗୋପାଳଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୧୯) ଭଗବାନ ବାବା, (୨୦) ଗଙ୍ଗାଧର ବାବା, (୨୧) ନାରାୟଣ ବାବା, (୨୨) ସନକ ବାବା, (୨୩) ଗଦାଧର ବାବା, (୨୪) ମାଧବ ବାବା, (୨୫) ବାଳକୃଷ୍ଣ ବାବା, (୨୬) ଭବାନୀ ବାବା, (୨୭) ଭାନୁଚରଣ ବାବା, (୨୮) ହାଡ଼ିଦାସ ବାବା, (୨୯) ଶୁକଦେବ ବାବା, (୩୦) ବଳରାମ ବାବା, (୩୧) ନବଘନ ବାବା, (୩୨) ପୂର୍ଣ୍ଣାନନ୍ଦ ବାବା, (୩୩) ଦେବଦାସ ବାବା, (୩୪) ଚୈତନ୍ୟ ଚରଣ ବାବା ।

ମହିମା ଗୋସାଇଁଙ୍କର ମୃତ୍ୟୁ ଖବର ପାଇ ଭୀମ ଭୋଇ ମୃତ୍ୟୁର ତିନି ଦିନ ପରେ ଅର୍ଥାତ୍ ତ୍ରୟୋଦଶୀ ଗୁରୁବାର ଦିନ ଯୋରନ୍ଦାରେ ଆସି ପହଞ୍ଚିଲେ । ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଜୀବିତ ଥିବା ଅବସ୍ଥାରେ କାହାକୁ ବଲ୍‌କଳ ଓ କାହାକୁ ଡୋର କୌପୀନ ଦେଇ ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ କରାଇ ଥିଲେ । ଏହି ସନ୍ଥକ ଶେଷରେ ମହିମା ଧର୍ମରେ ବିଭାଜନ ସୃଷ୍ଟି କରିଥିଲା । ସେତେବେଳେ ବାର୍ଷିକ ଉତ୍ସବରେ ମାହାଲପଦାରେ କନାପଟିଆ ଓ ଯୋରନ୍ଦାରେ କୁମ୍ଭୀପଟିଆ ସାଧୁ ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଯୋଗ ଦେଉଥିଲେ । କିନ୍ତୁ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କ ମଧ୍ୟସ୍ଥତାରେ ତାହା ସମାଧାନ ହୋଇ ଯାଉଥିଲା । ତାଙ୍କର ତିରୋଧାନର ସ୍ୱଳ୍ପ ଦିନ ନପୂରଣୁ ବଲ୍‌କଳଧାରୀ ଓ କୌପୀନଧାରୀ ସନ୍ନ୍ୟାସୀଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଘୋର ବିବାଦ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଗଲା । ସେମାନେ ନିଜନିଜ ମଧ୍ୟରେ ବଡ଼ ପଦବୀ, ଯୋରନ୍ଦାଗାଦି ଓ ଭୂ–ସମ୍ପତ୍ତି ପାଇଁ ବିଦ୍ରୋହ କଲେ । ଭୀମ ଭୋଇ ଏହାର ପ୍ରତିକାର ପାଇଁ ଦୁଇ ଗୋଷ୍ଠୀକୁ ସାମିଲ କରିବାକୁ ଯେତେ ଚେଷ୍ଟା କଲେ ମଧ୍ୟ ସବୁ ଉଦ୍ୟମ ପଣ୍ଡ ହୋଇଗଲା । ତାସତ୍ତ୍ୱେ ଉଭୟ ଗୋଷ୍ଠୀ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କୁ ନିଜପକ୍ଷ ସମର୍ଥନ କରି ବଡ଼ ବୋଲି କହିବାକୁ ଚାପ ପକାଇଲେ । କିନ୍ତୁ ଭୀମ ଭୋଇ କହିଲେ, ଗୁରୁଦେବ କହିଯାଇଛନ୍ତି ପାଟପଟ ଉଭୟ ସମାନ । କେହି ବଡ଼ସାନ ନୁହନ୍ତି ।

ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କର ବିଚାରକୁ ସେମାନେ ଅଗ୍ରାହ୍ୟ କଲେ । ସେଥିକୁ ଉଭୟ ଗୋଷ୍ଠୀ ତାଙ୍କୁ ଧର୍ମ ସମାଜରୁ ବାସନ୍ଦ କଲେ । ତାଙ୍କୁ ସିଦ୍ଧ ସାଧୁ ତାଲିକାଭୁକ୍ତ କରାଗଲା ନାହିଁ ।ଏପରିକି ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚାର ମଧ୍ୟ କରିପାରିବେ ନାହିଁ ବୋଲି ଉଭୟ ଗୋଷ୍ଠୀ ପକ୍ଷରୁ ତାଙ୍କୁ ନିଷେଧାଜ୍ଞା ଜାରୀ କରାଗଲା । ଖାଲି ସେତିକି ନୁହେଁ, ପରବର୍ତ୍ତୀ କାଳରେ ତାଙ୍କୁ ଅନ୍ଧ ମୂର୍ଖ ଓ ପରିଶେଷରେ ଜଗନ୍ନାଥ

ଛୋଟରୁ ବଡ଼ ହୋଇ ଦୁନିଆଁକୁ ଆଲୋକର ଶିଖା ଜାଳି ଦେଇ ଗଲା ପରେ, ସେ ଘୂରି ବୁଲୁଥିବା ଗ୍ରାମମାନଙ୍କର ଅଧିବାସୀମାନେ ତାଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କ ଗ୍ରାମ ସଙ୍ଗେ ସମ୍ପୃକ୍ତ କରି ଧନ୍ୟ ମଣୁଛନ୍ତି । ତେଣୁ କିମ୍ବଦନ୍ତୀରେ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କର ଜନ୍ମ ସ୍ଥାନ ସମ୍ପର୍କରେ ଏକାଧିକ ଗ୍ରାମର ନାମ ଶୁଣାଯାଏ ।

ଭୀମ ଭୋଇ ଦୁଇ ବର୍ଷ ବୟସରୁ ଷୋହଳ ବର୍ଷ ବୟସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ନାନା ଦୁଃଖ ଯନ୍ତ୍ରଣା ଭୋଗ କରିଥିଲେ । ଏହି ସ୍ମୃତିସବୁ "ସ୍ତୁତି ଚିନ୍ତାମଣି"ରେ ତାଙ୍କ ଜୀବନର ନିର୍ମମ ଦୁଃଖ, ଯନ୍ତ୍ରଣା, ଅବହେଳା ଘଟଣା, ଦୁର୍ଘଟଣା ଅତି ମର୍ମନ୍ତୁଦ ଭାଷାରେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରି ଯାଇଛନ୍ତି ।

"ଜନମ ଦିନରୁ ଦୁଇ ବରଷରୁ
ବସିଲାକ ହେତୁ ବୁଦ୍ଧି
ପଶୁମନୋ।ଆସି ଭେଦଗଲା ପରି
ଜୀବନ ହେଉଛି ଶୋଧି ।୨।୩
ଚାରି ବରଷ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସମୟରେ
ଦେଖୁଥିଲା ଜ୍ୟେଷ୍ଠ ମାସେ
ନିର୍ବେଦ କର୍ମେ ଯୋଗୀ ପ୍ରବତିଏ
ଭ୍ରମୁଥିଲେ ଗ୍ରାମ ଦେଶେ ।୨।୬
କନ୍ଥା କଉପୀନ ବନ୍ଧାଇ ସେ ପୁଣ
ଦିଶୁଥାନ୍ତି ଅପ୍ରଛନ୍ନ
ବେନିଭୁଜରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ୍ଷେ ଦେଖିଅଛି
ଥିଲା ଶଙ୍ଖଚକ୍ର ଚିହ୍ନ ।୨।୮
ଦୁଇପଛା ଦାଣ୍ଡେ ବିଜେ କରି ସ୍ୱାମୀ
ହସ୍ତରେ ଖପରା ଧରି
ଦିଅ ମାତା ଦିଅ ମାତା ବୋଲୁଥିଲେ
ଅନ୍ନଭିକ୍ଷା ଗୋଟା ଚାରି ।୨।୯
ସପ୍ତ ବରଷରୁ ଅଷ୍ଟମ ନବମ
ଦଶମ ଏଗାର ହେଲା
ବାର ବରଷରୁ ବଛାଙ୍କ ସଙ୍ଗତେ
ବନେ ବୁଲି ଦିନ ଗଲା ।୨।୧୦
ବୁଲୁଥାଇ ବନେ ନିତି ପ୍ରତିଦିନେ
ବଛାଙ୍କୁ ସଙ୍ଗତେ ଘେନି
କ୍ଷୁଧା ତୃଷା କଲେ ଜୀବନ ବିକଳେ
ପିଉଥାଇ ଝର ପାଣି ।୨।୧୧
ଆକାଶକୁ ଚାହିଁ ମନରେ ଭାଳଇ
କରୁଥାଇ ପାଞ୍ଚ ହେଜ
ବେଳ ହୋଇ ନାହିଁ ଯିବି ପୁଣି ନାହିଁ
ନମିଳିବ ପାଣି ପେଜ ।୨।୧୨
କ୍ଷୁଧା ତୃଷା କଲେ ଭାଳଇ ବିକଳେ
ଦଗଧି ହୁଅଇ କାଏ
ଅତି ଦୁଃଖେ ମୁହିଁ ଦିନ କାଟୁ ଅଛି
କସ୍ତୁରୀ ଜୀବନ ପ୍ରାୟେ ।୨।୧୫
ବାରଠାରୁ ତେର ଚଉଦ ବରଷ
ବହିଗଲା ଏହି ରୂପେ
ମନ ଜାଣୁଅଛି ଅନ୍ତର ବେଦନା
ଦହିଯାଏ ହୋଇ ସନ୍ତାପେ ।୨।୧୬

ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କୁ ଯେତେବେଳେ ଷୋଳ ବର୍ଷ ବୟସ, ସେତେବେଳେ ମହାଜ୍ଞାନୀ "ମୁକୁନ୍ଦ ଦାସ" ବନାମ ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଓ ତାଙ୍କର ଆଦିଶିଷ୍ୟ ଗୋବିନ୍ଦ ବାବାଙ୍କ ସଙ୍ଗରେ କାଙ୍କଡ଼ ପଦା ଗ୍ରାମକୁ ଆସି ତାଙ୍କ ଗୃହରେ ତାଙ୍କୁ ଦୀକ୍ଷା ଦେଇଥିଲେ । ଦୀକ୍ଷା ନେବା ପରେ ସେ ମହିମା ଧର୍ମ ସମ୍ପର୍କରେ ଲେଖନୀ ଚାଳନା କରିଥିଲେ । ତା'ପୂର୍ବରୁ ତାଙ୍କର କବି ପ୍ରତିଭା ପରିସ୍ଫୁଟ ହୋଇ ସାରିଥିଲା । ଏପରିକି ତାଙ୍କର ଅନେକ ଡାଲଖାଇ, କରମା, ମାଇଲାଜଡ଼, ରସରକେଲି ଓ ଆଦିବାସୀ ଲୋକଗୀତ ସ୍ଥାନୀୟ ଲୋକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସ୍ୱୀକୃତି ଲାଭ କରି ସାରିଥିଲା । ସେ କେବଳ ଜଣେ କବି ନଥିଲେ, ସୁଗାୟକ ମଧ୍ୟ ଥିଲେ । ନିଜେ ଖଞ୍ଜଣି ବଜାଇ ଭଲ ଗୀତ ଗାଇ ପାରୁଥିଲେ ।

ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ କବି ପ୍ରତିଭାର ପରିଚୟ ପାଇ ଅନ୍ୟ ରଚନାରେ ମନ ନବଳାଇ କେବଳ ମହିମା ଧର୍ମର ପ୍ରଚାର ଓ ପ୍ରସାର ନିମନ୍ତେ ଲେଖନୀ ଚାଳନା କରିବାକୁ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ । ଭୀମ ଭୋଇ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କର ଦ୍ୱିତୀୟ ଭକ୍ତ ଥିଲେ । ସେ ପ୍ରଥମେ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ଥିଲେ ମଧ୍ୟ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କ ପରାମର୍ଶକ୍ରମେ ଗୃହୀ ଜୀବନଯାପନ କରି ଶେଷ ଜୀବନ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମହିମା ଧର୍ମପ୍ରତି ଅନୁରକ୍ତ ଥିଲେ । ସେ ବହୁପତ୍ନୀ ଗ୍ରହଣ କରିଥିବା କଥା ଜଣାଯାଏ ।

ଯୁଗେଯୁଗେ ଧର୍ମ ସଂସ୍ଥାପନା ନିମିତ୍ତ ମହାପୁରୁଷମାନଙ୍କର ଆବିର୍ଭାବ ଘଟିଥାଏ । ବୁଦ୍ଧଦେବ, ମହାବୀର ଜୈନ, ଯୀଶୁଖ୍ରୀଷ୍ଟ ଓ ମହମ୍ମଦ ଯଥାକ୍ରମେ ବୌଦ୍ଧ, ଜୈନ, ଖ୍ରୀଷ୍ଟ ଓ ଇସଲାମ ଧର୍ମ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରି ବିଶ୍ୱ ଇତିହାସରେ ଅମରତ୍ୱ ଲାଭ କରି ଯାଇଛନ୍ତି । ସେହିପରି ମହିମା ଗୋସେଇଁ ମଧ୍ୟ ପୃଥିବୀର ସର୍ବ କନିଷ୍ଠ ଧର୍ମ "ମହିମା ଧର୍ମ" ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରି ଧର୍ମ ଜଗତରେ ଚିରସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇ ରହିଛନ୍ତି ।

ମହିମା ଧର୍ମର ପ୍ରାଣ ପ୍ରତିଷ୍ଠାତା ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କର ଜନ୍ମସ୍ଥାନ ଓ ଜନ୍ମ ତାରିଖ ସଠିକ ଅବଧାରଣା କରିହେବ ନାହିଁ, ତେବେ ତାଙ୍କର ଦ୍ୱିତୀୟ ଭକ୍ତ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ "ମହିମା ବିନୋଦ" ଗ୍ରନ୍ଥ ଖଣ୍ଡରେ ମହିମା ଗୋସେଇଁ ବରଦ ରାଜ୍ୟରେ ବ୍ରାହ୍ମଣ ବଂଶଜ ବୋଲି ସ୍ପଷ୍ଟ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି । ସେ ପ୍ରଥମେ ୧୮୨୬ ମସିହାରେ ଶ୍ରୀକ୍ଷେତ୍ର ପୁରୀରେ ପଦାର୍ପଣ କରିଥିଲେ । ଗୈରିକ କଉପୁନୀ ଓ ଭୂମିଶଯ୍ୟା ତାଙ୍କ ସାଧକ ଜୀବନର ପ୍ରତୀକ ଥିଲା । ସେଠାରେ ତାଙ୍କୁ "ଧୂଳିଆ ବାବା" ବୋଲି ଆଖ୍ୟା ଦିଆ ଯାଇଥିଲା । ତାପରେ ସେ ସେଠାରୁ ଆସି ଢେଙ୍କାନାଳର କପିଳାସ ପର୍ବତରେ

୨୪ ବର୍ଷକାଳ ତପସ୍ୟା କରି ସିଦ୍ଧିଲାଭ କଲେ ।ସିଦ୍ଧିଲାଭ କଲା ପରେ ୧୮୬୨ରୁ ୧୮୭୬ ଚଉଦ ବର୍ଷକାଳ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚର କରି ଶେଷରେ ୧୮୭୬ ମସିହା ଫାଲଗୁନ ଶୁକ୍ଳ ଦଶମୀ ସୋମବାର ଦିନ ଦେହତ୍ୟାଗ କରିଥିଲେ ।

ମହିମା ଗୋସେଇଁ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚର ପାଇଁ କୌପୀନଧାରୀ ଓ ବଲ୍କଳଦାରୀ ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ଶ୍ରେଣୀ ସୃଷ୍ଟି କରି ନିଜେ ମଧ୍ୟ ପଦବ୍ରଜରେ ଓଡ଼ିଶାର ପୁରପଲ୍ଲୀରେ ଭ୍ରମଣ କରି ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚର କରୁଥିଲେ । ସେ ସ୍ୱ ହସ୍ତରେ ଏକାନବେ ଜଣଙ୍କୁ ବଲ୍କଳ ବାନା ପ୍ରଦାନ କରିଥିଲେ ଓ ସେଥିରୁ ଚଉଷଠୀ ଜଣଙ୍କୁ ସିଦ୍ଧ ସାଧୁରୂପୀ ଘୋଷିତ କରିଥିଲେ । ସେହିପରି ଆଉ ଅନ୍ୟ ଷାଠିଏ ଜଣଙ୍କୁ ଡୋର କୌପୀନ ବାନା ପ୍ରଦାନ କରି ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ଚଉତିରିଶ ଜଣଙ୍କୁ ସିଦ୍ଧ ସାଧୁରୂପେ ଘୋଷିତ କରିଥିଲେ । ସେମାନଙ୍କର ନାମ ତାଲିକା ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ କରାଗଲା ।

## ଚଉଷଠି ଜଣ ସିଦ୍ଧ ବଲ୍‌କଳଧାରୀ ବାବା

(୧) ଗୋବିନ୍ଦ ବାବା, (୨) ଭଗବାନ ବାବା, (୩) ମାଧବାନନ୍ଦ ବାବା, (୪) ହରି ବାବା, (୫) ଅନନ୍ତ ବାବା, (୬) କେଶରୀ ବାବା, (୭) ଅନନ୍ତ ବାବା, (୮) ଅଚ୍ୟୁତାନନ୍ଦ ବାବା, (୯) କାହ୍ନୁ ବାବା, (୧୦) ବାଞ୍ଛାନିଧି ବାବା, (୧୧) ହରିବାବା, (୧୨) ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୧୩) ସନାତନ ବାବା, (୧୪) ମୁକୁନ୍ଦ ବାବା, (୧୫) ବିହାରୀ ବାବା, (୧୬) କାଳନ୍ଦି ବାବା, (୧୭) ଅନିରୁଦ୍ଧ ବାବା, (୧୮) ଅପର୍ତ୍ତି ବାବା, (୧୯) ନୀଳାଦ୍ରି ବାବା, (୨୦) କୃପାସିନ୍ଧୁ ବାବା, (୨୧) ସାନ କୃପାସିନ୍ଧୁ ବାବା, (୨୨) ଅନାମ ବାବା, (୨୩) ଉଦ୍ଧବ ବାବା, (୨୪) ଦୀନବନ୍ଧୁ ବାବା, (୨୫) ଗଣେଶ୍ୱର ବାବା, (୨୬) ମଧୁ ବାବା, (୨୭) ଚନ୍ଦ୍ରଧର ବାବା, (୨୮) ଦାଶରଥି ବାବା, (୨୯) ନାଥ ବାବା, (୩୦) ଅଭାଗୀ ବାବା, (୩୧) ଗୌରାଙ୍ଗ ବାବା, (୩୨) ଆଦିକନ୍ଦ ବାବା, (୩୩) ମାଧବ ବାବା, (୩୪) ମକର ବାବା, (୩୫) ଗୌରାଙ୍ଗ ବାବା, (୩୬) ବାମନ ବାବା, (୩୭) ବାଉରୀ ବାବା, (୩୮) ପୁରୁଷୋତ୍ତମ ବାବା, (୩୯) କାଶୀନାଥ ବାବା, (୪୦) ଅନାଦି ବାବା, (୪୧) ଅଭିନ୍ନ ବାବା, (୪୨) ଭଜମନ ବାବା, (୪୩) ବଳରାମ ବାବା, (୪୪) ନାରଣ ବାବା, (୪୫) କ୍ଷେତ୍ରବାସୀ ବାବା, (୪୬) ରଘୁବର ବାବା, (୪୭) ତ୍ରିଲୋଚନ ବାବା, (୪୮) ଦାମୋଦର ବାବା, (୪୯) କରୁଣାକର ବାବା, (୫୦) କୁଳଧର ବାବା, (୫୧) କସ୍ତୁରୀ ବାବା, (୫୨) ତ୍ରିଲୋଚନ ବାବା, (୫୩) ଚରଣ ବାବା, (୫୪) ପୁରୀ ବାବା, (୫୫) ଗଙ୍ଗାଧର ବାବା, (୫୬) ପଞ୍ଚାନନ ବାବା, (୫୭) କୃଷ୍ଣ ବାବା, (୫୮) ରାମଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୫୯) ଧର୍ମୁ ବାବା, (୬୦) ନନ୍ଦ ବାବା, (୬୧) ଅକ୍ରୁର ବାବା, (୬୨) କୃଷ୍ଣ ବାବା, (୬୩) ହରିଶ୍ଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୬୪) ସାନଗୋବିନ୍ଦ ବାବା ।

## ଚଉତିରିଶ ଜଣ ସିଦ୍ଧ କୌପୀନଧାରୀ ବାବା

(୧) ନୃସିଂହ ବାବା, (୨) ବିଦ୍ୟାଧର ବାବା, (୩) ପରମାନନ୍ଦ ବାବା, (୪) ଘାସିରାମ ବାବା, (୫) ମହାରାମ ବାବା, (୬) ଖାଡ଼ିଦାସ ବାବା, (୭) ମଣି ବାବା, (୮) ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ବାବା, (୯) ଗଣେଶ୍ୱର ବାବା, (୧୦) ଚନ୍ଦ୍ରମଣି ବାବା, (୧୧) ରଣ୍ଡି ବାବା, (୧୨) ଗଜରା ବାବା, (୧୩) ମଦନ ବାବା, (୧୪) ସତ୍ୟାନନ୍ଦ ବାବା, (୧୫) ଦୟାନିଧି ବାବା, (୧୬) ଗଣେଶ୍ୱର ବାବା, (୧୭) ଧରଣୀଧର ବାବା, (୧୮) ଗୋପାଳଚନ୍ଦ୍ର ବାବା, (୧୯) ଭଗବାନ ବାବା, (୨୦) ଗଙ୍ଗାଧର ବାବା, (୨୧) ନାରାୟଣ ବାବା, (୨୨) ସନକ ବାବା, (୨୩) ଗଦାଧର ବାବା, (୨୪) ମାଧବ ବାବା, (୨୫) ବାଳକୃଷ୍ଣ ବାବା, (୨୬) ଭବାନୀ ବାବା, (୨୭) ଭାନୁଚରଣ ବାବା, (୨୮) ହାଡ଼ିଦାସ ବାବା, (୨୯) ଶୁକଦେବ ବାବା, (୩୦) ବଳରାମ ବାବା, (୩୧) ନବଘନ ବାବା, (୩୨) ପୂର୍ଣ୍ଣାନନ୍ଦ ବାବା, (୩୩) ଦେବଦାସ ବାବା, (୩୪) ଚୈତନ୍ୟ ଚରଣ ବାବା ।

ମହିମା ଗୋସାଇଁଙ୍କର ମୃତ୍ୟୁ ଖବର ପାଇ ଭୀମ ଭୋଇ ମୃତ୍ୟୁର ତିନି ଦିନ ପରେ ଅର୍ଥାତ୍ ତ୍ରୟୋଦଶୀ ଗୁରୁବାର ଦିନ ଯୋରନ୍ଦାରେ ଆସି ପହଞ୍ଚିଲେ । ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଜୀବିତ ଥିବା ଅବସ୍ଥାରେ କାହାକୁ ବଲ୍‌କଳ ଓ କାହାକୁ ଡୋର କୌପୀନ ଦେଇ ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ କରାଇ ଥିଲେ । ଏହି ସନ୍ଥଙ୍କ ଶେଷରେ ମହିମା ଧର୍ମରେ ବିଭାଜନ ସୃଷ୍ଟି କରିଥିଲା । ସେତେବେଳେ ବାର୍ଷିକ ଉତ୍ସବରେ ମାହାଲପଦାରେ ବନାପଟିଆ ଓ ଯୋରନ୍ଦାରେ କୁପୀପଟିଆ ସାଧୁ ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଯୋଗ ଦେଉଥିଲେ । କିନ୍ତୁ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କ ମଧ୍ୟସ୍ଥିରେ ତାହା ସମାଧାନ ହୋଇ ଯାଉଥିଲା । ତାଙ୍କର ତିରୋଧାନର ଷୋଳ ଦିନ ନମ୍ବରରୁ ବଲ୍‌କଳଧାରୀ ଓ କୌପୀନଧାରୀ ସନ୍ନ୍ୟାସୀଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଘୋର ବିବାଦ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଗଲା । ସେମାନେ ନିଜନିଜ ମଧ୍ୟରେ ବଡ ପଦବୀ, ଯୋରନ୍ଦାଗାଦି ଓ ଭୂ-ସମ୍ପତ୍ତି ପାଇଁ ବିଦ୍ରୋହ କଲେ । ଭୀମ ଭୋଇ ଏହାର ପ୍ରତିକାର ପାଇଁ ଦୁଇ ଗୋଷ୍ଠୀକୁ ସାମିଲ କରିବାକୁ ଯେତେ ଚେଷ୍ଟା କଲେ ମଧ୍ୟ ସବୁ ଉଦ୍ୟମ ପଣ୍ଡ ହୋଇଗଲା । ତାସତ୍ତ୍ୱେ ଉଭୟ ଗୋଷ୍ଠୀ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କୁ ନିଜପକ୍ଷ ସମର୍ଥନ କରି ବଡ଼ ବୋଲି କହିବାକୁ ଚାପ ପକାଇଲେ । କିନ୍ତୁ ଭୀମ ଭୋଇ କହିଲେ, ଗୁରୁଦେବ କହିଯାଇଛନ୍ତି ପାଟପଟ ଉଭୟ ସମାନ । କେହି ବଡ଼ସାନ ନୁହଁନ୍ତି ।

ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କର ବିଚ୍ୟରକୁ ସେମାନେ ଅଗ୍ରାହ୍ୟ କଲେ । ଶେଷକୁ ଉଭୟ ଗୋଷ୍ଠୀ ତାଙ୍କୁ ଧର୍ମ ସମାଜରୁ ବାସନ୍ଦ କଲେ । ତାଙ୍କୁ ସିଦ୍ଧ ସାଧୁ ତାଲିକାଭୁକ୍ତ କରାଗଲା ନାହିଁ ।ଏପରିକି ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚ୍ଚର ମଧ୍ୟ କରିପାରିବେ ନାହିଁ ବୋଲି ଉଭୟ ଗୋଷ୍ଠୀ ପକ୍ଷରୁ ତାଙ୍କୁ ନିଷେଧାଜ୍ଞା ଜାରୀ କରାଗଲା । ଖାଲି ସେତିକି ନୁହେଁ, ପରବର୍ତ୍ତୀ କାଳରେ ତାଙ୍କୁ ଅନ୍ଧ ମୂର୍ଖ ଓ ପରିଶେଷରେ ଜଗନ୍ନାଥ

ମନ୍ଦିର ଆକ୍ରମଣକାରୀ ଭାବରେ ନାନା ମିଥ୍ୟା ଗୁଜବ ସୃଷ୍ଟି କରାଗଲା; ଯେଉଁଥି ପାଇଁ ଏହି ମିଥ୍ୟା ଗୁଜବକୁ ଆଧାର କରି ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କୁ ଅନ୍ଧ ଓ ମୂର୍ଖ ବୋଲି ପ୍ରତିପାଦିତ କରାଯାଉଅଛି ।

ମହିମା ଗୋସେଇଁ ଯେଉଁଠାରେ ଖୁଳଘରେ ରହି ଧ୍ୟାନ କରୁଥିଲେ, ତାଙ୍କ ମୃତ୍ୟୁ ପରେ ମହିମା ସନ୍ୟାସୀ, ଜନସାଧାରଣ ଓ ଢେଙ୍କାନାଳ ରାଜାଙ୍କ ସାହାଯ୍ୟରେ ଢେଙ୍କାନାଳ ସହରଠାରୁ ୨୪ କିଲୋ ମିଟର ଦୂର ଯୋରନ୍ଦା ଗ୍ରାମର ପୂର୍ବଦିଗରେ ସମାଧି ସ୍ଥାପନ ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କଲେ । ଏହା ପୂର୍ବରୁ ଶ୍ରୀପରମାନନ୍ଦ ବାବା ପ୍ରଥମେ ସେଠାରେ ଏକୋଇଶ ହାତ ବିଶିଷ୍ଟ ମନ୍ଦିରଟିଏ ତୋଳାଇ ପୂଜାର୍ଚ୍ଚନା ଶୁରୁ କରିଥିଲେ । ଶେଷରେ ସମସ୍ତଙ୍କ ସହଯୋଗରେ ଏହି ଏକୋଇଶ ହାତ ମନ୍ଦିରର ପୂର୍ବରେ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କ ସମାଧି ମନ୍ଦିର ନିର୍ମିତ ହେଲା । ଏହି ସମାଧି ମନ୍ଦିର ପରବର୍ତ୍ତୀକାଳରେ ଗାଦି ମନ୍ଦିର ଭାବରେ ପ୍ରସିଦ୍ଧି ଲାଭ କରିଛି ।

ଗାଦି ମନ୍ଦିର ପ୍ରଥମେ ପାଞ୍ଚ ହାତ, ତାପରେ ବାର ହାତ ଓ ସର୍ବଶେଷରେ ୫୨ ହାତର ଏକ ଚାରି କୋଣିଆ ମନ୍ଦିର ନିର୍ମିତ ହୋଇଛି । ଏହାର ଚତୁଃପାର୍ଶ୍ୱରେ ଥାକଥାକ ହୋଇଥିବା ସ୍ଥାନରେ ସୁନ୍ଦର କାରୁକାର୍ଯ୍ୟ ଖୋଦିତ ହୋଇଛି । ମହିମା ଗାଦିରେ ଗାଦି ମନ୍ଦିର ହେଉଛି ସବୁଠାରୁ ଉଚ୍ଚ ମନ୍ଦିର । ଏହି ମନ୍ଦିର ଛଅ ଏକର ପରିମିତ ଜାଗାରେ ଅବସ୍ଥିତ । ସମୁଦାୟ ଯୋରନ୍ଦା ଗାଦିର ଆୟତନ ହେଉଛି ୮୦ ଏକର । ୧୯୨୭ ମସିହାରେ ନୀଳାଦ୍ରି ବାବାଙ୍କ ଉଦ୍ୟମରେ ମନ୍ଦିର ଓ ବେଢ଼ା କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଥିଲା । ଗାଦିମନ୍ଦିର ବେଢ଼ାରେ ଚାରି ଦିଗରୁ ଚାରିଗୋଟି ପ୍ରବେଶ ଦ୍ୱାର ରହିଛି । ଏହି ପ୍ରବେଶ ଦ୍ୱାର ଗୋଟିଏ ଗୋଟିଏ କ୍ଷୁଦ୍ର ମନ୍ଦିର ସଦୃଶ । ତାପରେ ଅନ୍ୟ ଏକ ବେଢ଼ା ରହିଛି । ସେଠି ମଧ୍ୟ ଚାରିଗୋଟି ଦ୍ୱାର । ମୁଖ୍ୟ ଗାଦି ମନ୍ଦିରର ମୁଖ୍ୟଦ୍ୱାର ପୂର୍ବ ଦିଗକୁ ମୁହଁ କରି ରହିଛି । ମନ୍ଦିରକୁ ଯିବା ପାଇଁ କୌଣସି ବଡ଼ଧରଣର ବାଟ ନାହିଁ । ମନ୍ଦିର ଭିତରକୁ ଜଣେ ଦୁଇଜଣଙ୍କୁ ଛାଡ଼ି ଦେଲେ ଅନ୍ୟ କାହାକୁ ପ୍ରବେଶ କରିବା ପାଇଁ ଅନୁମତି ଦିଆଯାଏ ନାହିଁ । ଧୂନି ମନ୍ଦିରରେ ଅହରହ ନିଶି କାଷ୍ଠର ଧୂନି ଜଳୁଥାଏ । ସେଠାରେ ପ୍ରତ୍ୟହ ତିନିବେଳା ପୂଜା ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୁଏ ।

ଭୀମ ଭୋଇ ବଳକଳଧାରୀ ଓ କୌପୀନଧାରୀ ଗୋଷ୍ଠୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ବାସନ୍ଦ ହୋଇ ଯୋରନ୍ଦାରୁ ଯାଇ ଅନ୍ୟ ଏକ ମହିମା ଧର୍ମ ସମାଜ ସୋନପୁର ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କଲେ । ସେ ଯେଉଁ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କଲେ, ତା'ର ନାମ ଅଲେଖ ମହିମା ଧର୍ମ । ଶେଷକୁ ମହିମା ଧର୍ମ ତିନି ଶ୍ରେଣୀରେ ବିଭକ୍ତ ହେଲା । ତାହା ହେଲା ବଳ୍‌କଳଧାରୀ, କୌପୀନଧାରୀ ଓ ଭୀମ ଭୋଇ ପନ୍ଥୀ ଉଦାସୀନାଶୀ ।

ଭୀମ ଭୋଇ ସିଦ୍ଧ ଘୋଷିତ ନ ହୋଇ ମଧ୍ୟ ଖଲିଆପାଲି ଆଶ୍ରମରେ ଅନେକ ଶିଷ୍ୟଙ୍କୁ ତାଙ୍କ ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ କରାଇଲେ । ନାରୀ ସନ୍ନ୍ୟାସିନୀମାନଙ୍କୁ ତାଙ୍କର ଧର୍ମପତ୍ନୀ ଅନ୍ନପୂର୍ଣ୍ଣା ଦୀକ୍ଷାଦାନ ଦେଲେ । ହେଲେ ଯୋରନ୍ଦାରେ ଯେପରି ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କୁ ଧର୍ମ ସମାଜରୁ ବାସନ୍ଦ କରାଯାଇଥିଲା, ଖଲିଆପାଲିଆଶ୍ରମରେ ଦୀକ୍ଷା ଦେଉଥିବା ବେଳେ କେତେକ ବିରୋଧୀ ଗୋଷ୍ଠୀଙ୍କ ଚକ୍ରାନ୍ତରେ ସୋନପୁର ରାଜ୍ୟର ତତ୍‌କାଳୀନ ରାଜା ନୀଳାଦ୍ରି ସିଂହ ଦେଓ ତାଙ୍କର ଦେୱାନ ବନମାଳୀଙ୍କୁ ଖଲିଆପାଲି ପଠାଇ ଭୀମ ଭୋଇ ଓ ତାଙ୍କର କେତେଜଣ ପ୍ରଧାନ ଶିଷ୍ୟଙ୍କୁ ସୋନପୁରକୁ ବନ୍ଦୀ କରି ଆଣି ଅର୍ଜୁନପୁର ଜଙ୍ଗଲ ମଧ୍ୟରେ କିଛି ଦିନ ବନ୍ଦୀ କରି ରଖିଲେ । ତଥାପି ଭୀମ ଭୋଇ ତାଙ୍କ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରତି ଅଟଳ ରହିଥିଲେ ।

ଭୀମ ଭୋଇ ଅଲେଖ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚାର ଓ ପ୍ରସାର ପାଇଁ ତାଙ୍କ ଖଲିଆପାଲି ଆଶ୍ରମରେ ତାଙ୍କ ଧର୍ମପତ୍ନୀ ଅନ୍ନପୂର୍ଣ୍ଣା ଓ ଅନ୍ୟ ସନ୍ନ୍ୟାସିନୀମାନଙ୍କୁ ସ୍ଥାନ ଦେଲେ । ଏପରିକି ଭୀମ ଭୋଇ ଓ ଅନ୍ନପୂର୍ଣ୍ଣା ଦେବୀ ଉଭୟେ ଆସନ ବସି ଭକ୍ତମାନଙ୍କଠାରୁ ପୂଜା ଅର୍ଚ୍ଚନା ଗ୍ରହଣ କରି ଶେଷରେ ୧୮୯୫ ମସିହା ଶିବ ଚତୁର୍ଦ୍ଦଶୀରେ ଦେହତ୍ୟାଗ କଲେ । ତାଙ୍କ ଅନ୍ତେ ଅନ୍ନପୂର୍ଣ୍ଣା ଦେବୀ ଆଶ୍ରମର ସମସ୍ତ ଦାୟିତ୍ୱ ବହନ କଲେ । ତାଙ୍କ ଅନ୍ତେ ଭୀମ ଭୋଇଙ୍କ କନ୍ୟା ଲାବଣ୍ୟବତୀ ଓ ତାଙ୍କ ପରେ ଶ୍ରୀୟା ଦେବୀ ମନ୍ଦିର ପରିଚାଳନା କରୁଥିଲେ । ଏବେ ଏହି ସମାଧି ମନ୍ଦିର ଦେବୋତ୍ତର ବିଭାଗ ପକ୍ଷରୁ ପରିଚାଳିତ ହେଉଅଛି ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଏପରି କୌଣସି ଅଞ୍ଚଳ ନାହିଁ ଯେଉଁଠାରେ ମହିମା ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ ଭକ୍ତ ନଥିବେ । ମହିମା ଧର୍ମରେ ଦୀକ୍ଷିତ ଅନେକ ଭକ୍ତ ଗୃହୀ ଜୀବନଯାପନ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ କେତେକ ଗୃହ ପରିତ୍ୟାଗ କରି ସନ୍ନ୍ୟାସୀ ହୋଇ ମହିମା ଧର୍ମ ପ୍ରଚାର ଲାଗି ଗ୍ରାମଗ୍ରାମ ବୁଲନ୍ତି । ସେମାନେ ଗେରୁଆ ରଙ୍ଗର କୌପୀନ, କୁମ୍ଭୀ ବୃକ୍ଷର ବଳ୍‌କଳ ପିନ୍ଧନ୍ତି । ମୁହଁରେ ଲମ୍ବାଦାଢ଼ୀ, ମୁଣ୍ଡରେ ଜଟ ଛାଡ଼ିଥାନ୍ତି । ହାତରେ ତାଳବାହୁଙ୍ଗା ନିର୍ମିତ ଛତା ଧରିଥାନ୍ତି । ସେମାନେ ବ୍ରାହ୍ମଣ, ରାଜା, ଭଣ୍ଡାରି ଓ ଧୋବାଙ୍କୁ ଛାଡ଼ିଦେଲେ ଅନ୍ୟ ସମସ୍ତଙ୍କ ଘରୁ ଭିକ୍ଷା ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି । ଖାଦ୍ୟପେୟରେ କୌଣସି ବାରଣ ନାହିଁ । ଶାଗପଖାଳଠାରୁ ଆରମ୍ଭ କରି ମାଛ, ଶୁଖୁଆ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସେମାନେ ଦାତାଙ୍କଠାରୁ ଭିକ୍ଷା ରୂପେ ଗ୍ରହଣ କରିଥାନ୍ତି ବୋଲି ମହିମା ଧର୍ମ ସମ୍ପର୍କୀୟ ପୁସ୍ତକମାନଙ୍କରେ ଉଲ୍ଲେଖ ଅଛି । ସେମାନଙ୍କର ଦୈନନ୍ଦିନ କାର୍ଯ୍ୟ ହେଲା, ଅତି ପ୍ରତ୍ୟୁଷରୁ ଶଯ୍ୟାତ୍ୟାଗ, ସ୍ନାନ, ସୂର୍ଯ୍ୟୋଦୟ ସମୟରେ ନୀତିନିୟମ ଅନୁସାରେ ଶରଣ, ସନ୍ଧ୍ୟାପୂର୍ବରୁ ଭୋଜନ, ଶରଣ, ରାତିରେ ନିର୍ଜଳ ଉପବାସ ଓ ବ୍ରହ୍ମଚର୍ଯ୍ୟ ବ୍ରତପାଳନ, ଭଜନ ଓ ଜଣାଣ । ହିନ୍ଦୁମାନଙ୍କ ପରି ଦେବତା ଉପାସନା, ବ୍ରତ, ଉପବାସ, ମନ୍ଦିରରେ ଦେବଦେବୀ ପୂଜା ପଦ୍ଧତି ତାଙ୍କର ନିଷିଦ୍ଧ । ସେମାନେ ଅନ୍ୟ ଦେବଦେବୀଙ୍କ ପ୍ରସାଦ ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି ନାହିଁ । ଭୂତପ୍ରେତଙ୍କୁ ବିଶ୍ୱାସ କରନ୍ତି ନାହିଁ । ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଭିକ୍ଷା କଲାବେଳେ ଗୋଟିଏ ଗ୍ରାମରେ ଗୋଟିଏ ରାତିରୁ ଅଧିକ ରହିବା ନିଷିଦ୍ଧ ।

ସେମାନେ ରାତିରେ ବାହାଘରେ ବିଶ୍ରାମ ନ କରି ନଡ଼ା କିମ୍ବା ମାଟିରେ ଖୋଲା ଆକାଶ ତଳେ ରାତିଯାପନ କରନ୍ତି । ମହିମା ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଗ୍ରାମ ଗ୍ରାମ ବୁଲିବା ସମୟରେ ବିଭିନ୍ନ ଜାଗାରେ ସେଠାରେ ଥିବା ଗୃହୀ ଭକ୍ତଙ୍କ ସହାୟତାରେ ଛୋଟ ଶୁଳଘରେ ଆଶ୍ରମମାନ ସ୍ଥାପନ କରିଥାନ୍ତି । ମହିମା ସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଗ୍ରାମକୁ ଆସିଲେ ସେହି ଆଶ୍ରମରେ ମାତ୍ର ଗୋଟିଏ ରାତି ଅବସ୍ଥାନ କରନ୍ତି । ସେମାନେ କୌଣସି ପାତ୍ରରେ ଭିକ୍ଷା ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି ନାହିଁ । ମାଟିପାତ୍ର ଓ ପତ୍ରରେ ଖୋଲା ଆକାଶ ତଳେ ବସି ଭିକ୍ଷା ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି । ପାଦରେ କୌଣସି ପାଦୁକା ବ୍ୟବହାର କରନ୍ତି ନାହିଁ କିମ୍ବା ଯାନବାହାନ ଚଢ଼ନ୍ତି ନାହିଁ । ତେଲ ଲଗାନ୍ତି ନାହିଁ । ଦାଢ଼ିବାଳ କାଟନ୍ତି ନାହିଁ । ଦେହରେ କିଛି ଘୋଡ଼ାଇ ହୁଅନ୍ତି ନାହିଁ । ଔଷଧ ଗ୍ରହଣ କରନ୍ତି ନାହିଁ । ସେମାନଙ୍କ ଧର୍ମରେ ଅର୍ଥ ସଂଗ୍ରହ ଓ ଖାଦ୍ୟ ସଞ୍ଚୟ କରିବା ନିଷିଦ୍ଧ । ମହିମା ଧର୍ମର ସାଧୁସନ୍ନ୍ୟାସୀମାନେ ଜଗତବାସୀଙ୍କ ମଙ୍ଗଳ ନିମିତ୍ତ ପରଂବ୍ରହ୍ମଙ୍କୁ ପ୍ରାର୍ଥନା କରିଥାନ୍ତି । କିନ୍ତୁ ନିଜ ଶରୀର ରକ୍ଷା ଓ ଦୁଃଖ ମୋଚନ ପାଇଁ ଜଣାଇବାକୁ ମହିମା ଗୋସେଇଁଙ୍କର ଆଜ୍ଞା ନାହିଁ । ସେମାନେ ଯୋଡ଼ହସ୍ତ ଉପରକୁ ଟେକି ନାମଡାକ ଧ୍ୱନି ଦିଅନ୍ତି– "ଗୁରୁବ୍ରହ୍ମ ମହିମା ଅଲେଖ ।"

ମହିମା ଧର୍ମ ଯେ ବିଶ୍ୱର ଶ୍ରେଷ୍ଠ ଧର୍ମମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଅନ୍ୟତମ, ଏଥିରେ ସନ୍ଦେହ ନାହିଁ । ଆମର ଗର୍ବ ଗୌରବର ବିଷୟ ଯେ, ମହିମା ଧର୍ମର ଉତ୍ପତ୍ତି ସ୍ଥଳ ଓଡ଼ିଶା । ଏହାର ଆଦିଗ୍ରନ୍ଥ "ସ୍ତୁତି ଚିନ୍ତାମଣି" ଓଡ଼ିଆ ଭାଷାରେ ରଚିତ । ଏ ଗ୍ରନ୍ଥର ରଚୟିତା ହେଉଛନ୍ତି ଶ୍ରେଷ୍ଠ ଆଦିବାସୀ କବି ଭୀମ ଭୋଇ । ତାଙ୍କ ଲେଖନୀ ମୁନରୁ ନିସୃତ ଅନେକ ରଚନାବଳୀ ପରବର୍ତ୍ତୀକାଳରେ ମହିମା ଧର୍ମର ଦିଗ୍‌ଦର୍ଶନ ହୋଇପାରିଛି । ସେଗୁଡ଼ିକ ହେଲା– ସ୍ତୁତି ଚିନ୍ତାମଣି, ଚଉତିଶା ମଧୁଚକ୍ର, ଶ୍ରୁତିନିଷେଧ ଗୀତା, ନିର୍ବେଦ ସାଧନ, ଆଦିଅନ୍ତ ଗୀତା, ଅଷ୍ଟକ ବିହାର ଗୀତା, ବ୍ରହ୍ମ ନିରୂପଣ ଗୀତା, ନିର୍ବେଦ ସାଧନ, ଆଦିଅନ୍ତ ଗୀତା, ଅଷ୍ଟକ ବିହାର ଗୀତା, ବ୍ରହ୍ମ ନିରୂପଣ ଗୀତା, ଭଜନମାଳା, ପଦ୍ମକଳ୍ପ, ବ୍ରହ୍ମକଳ୍ପ, ମହିମା ଜୀତିଳଣ୍ଡ, କଣ୍ଡ ସଂହିତା, ଭୀମ ଭୋଇ ମାଳିକା, ଅନାଦି ସଂହିତା, ପୂର୍ଣ୍ଣ ସଂହିତା, ଶୂନ୍ୟଭାଗବତ, ମନୁସଭାମଣ୍ଡଳ, ମହିମା ବିନୋଦ ୪ ଖଣ୍ଡ (ଓଡ଼ିଆ, ବଙ୍ଗଳା) ବ୍ରହ୍ମ ସଂପୁଟ ଗୀତା, ବ୍ରହ୍ମ ସଂଘାତ, ନବୀନ ବିହାରୀ ଗୀତା, ଅହିଂସାଧର୍ମ ବ୍ରହ୍ମଗୀତା ଓ କଳିଯୁଗ ଗୀତା ଇତ୍ୟାଦି ।

ଅରବିନ୍ଦ କଲୋନୀ,
ବି: ଜେ: ବି: ନଗର, ଭୁବନେଶ୍ୱର–୧୪

## କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ପ୍ରତିନିଧିଙ୍କ ସହ ମରୁଡି ସମ୍ପର୍କରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଆଲୋଚନା

ରାଜ୍ୟର ମରୁଡି ପରିସ୍ଥିତି ଅନୁଧ୍ୟାନ କରିବାପାଇଁ ଆସିଥିବା ଆଠ ଜଣିଆ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ପ୍ରତିନିଧି ଦଳ ଦିଲ୍ଲୀ ଫେରିବା ପୂର୍ବରୁ ଗତ ଅକ୍ଟୋବର ୨୬ ତାରିଖରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କୁ ଭେଟି ମରୁଡି ସହାୟତା ସମ୍ପର୍କରେ ଆଲୋଚନା କରିଥିଲେ ।

ଆଲୋଚନା ସମୟରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଦର୍ଶାଇଥିଲେ ଯେ, ଚଳିତ ବର୍ଷ ବୃଷ୍ଟିହୀନତା ଯୋଗୁଁ ରାଜ୍ୟର ୧୬ଟି ଜିଲ୍ଲାର ୮୦ଟି ବ୍ଲକରେ ଭୟାବହ ମରୁଡି ପରିସ୍ଥିତି ଦେଖାଦେଇଛି । ଏହାଦ୍ୱାରା ବହୁସଂଖ୍ୟକ କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ ନାମମାତ୍ର ଚାଷୀ ଏବଂ ଦିନ ମଜୁରିଆ ବିଶେଷ ଭାବରେ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଆସନ୍ତା ଫସଲ ଅମଳ ହେବା ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସେମାନଙ୍କୁ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣର କାମଧନ୍ଦା ଯୋଗାଇ ଦେବା ଆବଶ୍ୟକ । ବିଶେଷ କରି, ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖା ତଳେ ଥିବା ପରିବାରଙ୍କୁ ପ୍ରତି ମାସ ଶସ୍ତା ଦରରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଥିବା ୧୦ କିଲୋଗ୍ରାମ ଚାଉଳର ପରିମାଣକୁ ଦ୍ୱିଗୁଣିତ କରିବାପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଥିଲେ ଏବଂ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ଅଂଚଳରେ ବିଶେଷତଃ କେ.ବି.କେ. ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଇ.ଏ.ଏସ୍ ଯୋଜନା ବାବଦରେ ମିଳୁଥିବା କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତାକୁ ଦ୍ୱିଗୁଣିତ କରିବାପାଇଁ ଦାବୀ କରିଥିଲେ ।

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଦର୍ଶାଇଥିଲେ ଯେ, ବନ୍ୟା ଦ୍ୱାରା ରାଜ୍ୟର ସମସ୍ତ ଅଂଚଳ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ନ ହୋଇ କେତେକ ଅଂଚଳ ବିଶେଷ ଭାବରେ ପ୍ରଭାବିତ ହୋଇଥିଲେ ତାହାକୁ ଜାତୀୟ ବିପତ୍ତି ରୂପେ ଧରାଯାଇଥାଏ । ସେହିପରି ରାଜ୍ୟର ସମସ୍ତ ଅଂଚଳରେ ମରୁଡି ନହୋଇଥିଲେ ବି ଯେଉଁଠି ଅଂଚଳରେ ହୋଇଛି ତାହା ଅତ୍ୟନ୍ତ ଭୟାବହ ଓ କ୍ଷତିକାରକ । ତେଣୁ ଏହାକୁ ଏକ ଜାତୀୟ ବିପତ୍ତି ରୂପେ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ଅନୁଦାନ ଯୋଗାଇ ଦେବାକୁ ସେ ଦାବୀ କରିଥିଲେ ।

ଶ୍ରୀ ପଟ୍ଟନାୟକ ଅନୁଧ୍ୟାନକାରୀ ଦଳକୁ ବୁଝାଇଥିଲେ ଯେ, ରାଜ୍ୟ ସରକାର କେତେକ ସ୍ଥାନରେ ମାଗଣା ଭୋଜନ କେନ୍ଦ୍ର ଚଳାଉଛନ୍ତି ଏବଂ ସ୍କୁଲ ପିଲାମାନଙ୍କୁ ମଧ୍ୟାହ୍ନ ଭୋଜନ ଦିଆଯାଉଛି । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ବ୍ୟାପକତର କରିବାପାଇଁ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତାର ଆବଶ୍ୟକତା ଉପରେ ସେ ଜୋର ଦେଇଥିଲେ ।

ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଶସ୍ତା ଦରରେ ବିହନ ଯୋଗାଇବା ଏବଂ ଜଳକର ରିହାତି ଦେବାପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଥିଲେ । ଉଠାଜଳସେଚନ ଯୋଜନା ଓ ବୋର୍‌ୱେଲ୍ ଯୋଜନାରେ ଜଳସେଚନ ପରିସର ବଢାଇବାପାଇଁ ଏବଂ ଗାଁଗୁଡ଼ିକରେ ଲୋକଙ୍କୁ ଅଧିକ କାମଧନ୍ଦା ପାଇଁ ସୁଯୋଗ ସୃଷ୍ଟି କରିବାକୁ ପାଣ୍ଠିର ଆବଶ୍ୟକତା ସମ୍ପର୍କରେ ସ୍ମୃତି ଉପସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ ।

ମରୁଡି ମୁକାବିଲା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ୪୬୪ କୋଟି ଟଙ୍କାର କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତା ଲୋଡା ଯାଇଛି ।

ଆଲୋଚନାବେଳେ ରାଜସ୍ୱମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ହରନାଥ ପଟ୍ଟନାୟକ, ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ନବୀନ ଚନ୍ଦ୍ର ନାରାୟଣ ଦାସ, ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ଭୂଷଣ ମିଶ୍ର, ରିଲିଫ କମିଶନର ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ମୋହନ ପଟ୍ଟନାୟକ, ଅତିରିକ୍ତ ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ପ୍ରସନ୍ନ କୁମାର ମିଶ୍ର ଓ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ରିଲିଫ୍ କମିଶନର ଶ୍ରୀ ପ୍ରସନ୍ନ କୁମାର ହୋତା ପ୍ରମୁଖ ଉପସ୍ଥିତ ଥିଲେ ।

# ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ବିକାଶ

ଶ୍ରୀ ନିରଞ୍ଜନ ସେଠୀ

ଏଭିତରେ ଆମେ ଦେଶ ସ୍ୱାଧୀନତାର ୫୦ତମ ବସନ୍ତ ଉପଭୋଗ କରିସାରିଲେଣି । ତା'ଭିତରେ ଆମେ ପ୍ରଗତି କରିନାହୁଁ, ଏକଥା କହିବା ନିଶ୍ଚେ ଅପ୍ରାସଙ୍ଗିକ ହେବ । ହୁଏତ ଆମେ ଆଶାତୀତ ପ୍ରଗତି କରିପାରି ନାହୁଁ । ବିଦେଶୀ କବଳିତ ମାଟିର ସ୍ୱାଧୀନତାକୁ କରାୟତ କରିବା ଦିନଠାରୁ ଆମର ଅହରହ ସଂଗ୍ରାମ ଆମର ଗତି ପାଇଁ, ଆମର ପ୍ରଗତି ପାଇଁ । ସେଥିପାଇଁ ଅଗ୍ରଗତିର କର୍ଣ୍ଣଧାର–ଶିକ୍ଷା ପ୍ରତି ସର୍ବଦା ବିଶେଷ ଦୃଷ୍ଟି ଦିଆହୋଇ ଆସୁଛି । ଶିକ୍ଷାକୁ ପ୍ରଗତିର ଟର୍ଚ୍ଚଲାଇଟ୍ ପରି ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବ୍ୟବହାର କରାଯାଉଛି ଏବଂ ଯାଉଥିବ ମଧ୍ୟ । କାରଣ ବିନା ଶିକ୍ଷାରେ କୌଣସି ଦେଶ ବା ଜାତି ଗଢ଼ିବା, ବଢ଼ିବା ଅସମ୍ଭବ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କ୍ରମଶଃ ଆଖି ଦୃଶିଆ ହୋଇପାରିଛି । ସ୍ୱାଧୀନତା ପ୍ରାପ୍ତିଠାରୁ ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଶିକ୍ଷାର ଉନ୍ନତି କଳ୍ପେ ଅନେକ ସଂସ୍କାର ହୋଇଯାଇଛି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା ଇତିହାସରେ ବିଗତ ତିନିବର୍ଷ ଏକ ନୂତନ ଅଧ୍ୟାୟ ସୃଷ୍ଟି କରିଛି ।

ଉତ୍ତର ଓଡ଼ିଶା ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଗଠନ ସରକାରଙ୍କର ଏକ ସମୟୋପଯୋଗୀ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହା ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କ ଆଭିମୁଖ୍ୟ ସ୍ପଷ୍ଟ କରିଦିଏ । ସ୍ଥାନ ନିରୂପଣରେ ସାମୟିକ ଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱରେ ଉପୁଜିଥିବା ସାମାନ୍ୟ କାଳକ୍ଷେପଣକୁ ଅସହ୍ୟ ମନେକରି ସରକାର ଅସ୍ଥାୟୀ ଭାବେ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଉତ୍ତର ଓଡ଼ିଶା ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରଶାସନିକ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ଖୋଲି କେବଳ ଯେ ଏକ ନୂତନ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଭିତ୍ତି ସ୍ଥାପନ କରି ନାହାନ୍ତି ପରନ୍ତୁ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ସରକାର ଅଙ୍ଗୀକାରବଦ୍ଧ, ଏକଥା ପ୍ରମାଣିତ କରିଦେଇଛନ୍ତି । ଏହାଦ୍ୱାରା ୪୬୭ ଗୋଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ବିଶିଷ୍ଟ ବୃହତ୍ତମ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ, ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରଶାସନିକ ଭାର ଉପଶମ ହେବ, ଶିକ୍ଷାର ମାନ ଏବଂ ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ପାଇଁ ସମୟ ମିଳିବ । ସୁତରାଂ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ନିଦର୍ଶନ ସ୍ୱରୂପ ଏକ ନୂତନ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମୁଣ୍ଡ ଟେକି ପାରିବ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ବୈଦିକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଯୋଜନା ସରକାରଙ୍କ ରାମରାଜ୍ୟ ଗଠନର ଏକ ଚିନ୍ତା ବିଶେଷ । ଓଡ଼ିଶାରେ ଆଧ୍ୟାତ୍ମିକ ଓ ଯୋଗ ମାଧ୍ୟମରେ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ସାଧନ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଶିକ୍ଷାର ଉନ୍ନତି ସାଧିତ ହୋଇପାରିବ । ନବମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ମୁକ୍ତ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଗଠନ କରିବାର ପରିକଳ୍ପନା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହାଦ୍ୱାରା ଶିକ୍ଷା ସାର୍ବଜନୀନ ଓ ଉନ୍ନତ ହୋଇପାରିବ ।

ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା ଓ ସଂସ୍କୃତିର ପ୍ରାଣକେନ୍ଦ୍ର, ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଏକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ରୂପେ ଘୋଷଣା କରିବାକୁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ କମିଶନ (ୟୁ:ଜି:ସି:)କୁ ଅନୁରୋଧ କରିବା ପ୍ରଣିଧାନଯୋଗ୍ୟ । ଏହାଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶାର ସର୍ବ ପୁରାତନ ଏହି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଏକ ବିଶ୍ୱ ବିଦ୍ୟାଳୟର ମାନ୍ୟତା ପାଇବ । ଏହା ଆମ ଓଡ଼ିଶା ପାଇଁ ଗର୍ବ ଏବଂ ଗୌରବର ବିଷୟ ।

ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗ ନୀତି ଅନୁସରଣରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବଛା ବଛା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ଘୋଷଣା କରିବାର ପ୍ରାସଙ୍ଗିକତା ଯଥେଷ୍ଟ ରହିଛି । ଏହାଫଳରେ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ସମ୍ଭବ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଶିକ୍ଷାଦାନ ଓ ପାଠ୍ୟଖସଡ଼ା ପ୍ରଣୟନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ୱାଧୀନତା ପାଇ ପାରିବେ । ପରୀକ୍ଷା ପ୍ରଣାଳୀକୁ ଅଧିକ ଶୃଙ୍ଖଳିତ ଓ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରିବାରେ ବିଶେଷ ପ୍ରତିବନ୍ଧକ ସୃଷ୍ଟି ହେବ ନାହିଁ ଓ ଆର୍ଥିକ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ଅଧିକ ସ୍ୱାବଲମ୍ବୀ ହୋଇପାରିବେ ।

ରାଜ୍ୟରେ ଥିବା ତିନିଗୋଟି ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଯଥା–(୧) ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, କଟକ (୨) ଗଙ୍ଗାଧର ମେହେର ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ସମ୍ବଲପୁର (୩) ଖଲିକୋଟ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ବ୍ରହ୍ମପୁର ବ୍ୟତୀତ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଆଉ ୯ଟି, ସମ୍ବଲପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅଧୀନସ୍ଥ ୬ଟି ଓ ବ୍ରହ୍ମପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅଧୀନସ୍ଥ ଆଉ ୫ଟି, ଏହିପରି ମୋଟ ୨୦ଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ କରିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ୟୁ:ଜି:ସି: କୁ ସୁପାରିଶ କରିବା ଦ୍ୱାରା ଏହା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଲେ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏକ ବୈପ୍ଳବିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରିବ । ଓଡ଼ିଶା ସରକାର ମଧ୍ୟ ରାଜ୍ୟରେ ୨୫ଟି ଆଇନ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ମଧ୍ୟରୁ ମଧୁସୂଦନ ଆଇନ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ କରିବା ପାଇଁ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗକୁ ସୁପାରିଶ କରିଛନ୍ତି ।

ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ବର୍ତ୍ତମାନ ତିନିଗୋଟି ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟରୁ ସ୍ନାତକୋତ୍ତର ଶ୍ରେଣୀଗୁଡ଼ିକୁ ପୃଥକ୍ କରାଯାଇ ଜଣେ ଜଣେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଅଧ୍ୟକ୍ଷଙ୍କ ଅଧୀନରେ ରଖି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଶିକ୍ଷା ପ୍ରସାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ନିଜର ତତ୍ପରତା ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି ।

---

ସୂଚନା ଅଧିକାରୀ,
ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ, ଭୁବନେଶ୍ୱର

# ଗୋଟିଏ ବୃନ୍ତରେ ଦୁଇଟି ପ୍ରସୂନ

ଶ୍ରୀମତୀ ମୀରା ପାଠୀ

ମଧୁସୂଦନ ଥିଲେ ସମଗ୍ର ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଜନକ ଓ ଅପ୍ରତିଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱୀ ନେତା ଏବଂ ଉତ୍କଳ ନଭୋମଣ୍ଡଳର ଉଜ୍ଜ୍ୱଳତମ ନକ୍ଷତ୍ର। ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଥିଲେ ଗାନ୍ଧୀ ଭକ୍ତ ଓ ନିଷ୍କାମ କର୍ମଯୋଗୀ।

୧୯୨୧ରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ଚକ୍ରଧରପୁର ଅଧିବେଶନରେ ସମ୍ମିଳନୀକୁ କଂଗ୍ରେସରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଭାବରେ ଲୀନ କରି ଦେଇଥିଲେ। ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ପ୍ରଦେଶ ଗଠନ ପାଇଁ ଓଡ଼ିଆମାନଙ୍କ ଦାବୀକୁ ଦୃଢ଼ରୁ ଦୃଢ଼ତର ଭାବରେ ଉପସ୍ଥାପନ କରିବା ନିମିତ୍ତ ମଧୁସୂଦନ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀ ୧୯୦୩ରେ ଗଠନ କରିଥିଲେ। ସମ୍ମିଳନୀ ଭାଙ୍ଗି ଯିବା ପରେ ତାଙ୍କ ହାତରୁ ଆୟୁଧ ଖସି ଯାଇଥିଲା ସତ, କିନ୍ତୁ ସେ ଭାଙ୍ଗିପଡ଼ି ନଥିଲେ। ସେ ପୁଣି ସମ୍ମିଳନୀର ପୁନର୍ଗଠନ କରି ତାଙ୍କ ଆନ୍ଦୋଳନ ଚଳାଇଥିଲେ। କିନ୍ତୁ ସମ୍ମିଳନୀକୁ ଭାଙ୍ଗି ଦେଇ ଜାତୀୟ କଂଗ୍ରେସରେ ତା'ର ମିଶ୍ରଣ କରି ଦେଇଥିବା ଯୋଗୁ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପ୍ରତି ତାଙ୍କର ମନରେ କୌଣସି ବୈରଭାବ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇ ନଥିଲା। କାରଣ ସେ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ଆଦର୍ଶ ଓ କର୍ମନିଷ୍ଠାର ପ୍ରଶଂସକ ଥିଲେ। ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ତାଙ୍କ ଅଗ୍ରଜ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ପରି ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର ଅନ୍ୟାୟ କାର୍ଯ୍ୟ ଓ ଆଚରଣର ତୀବ୍ର ବିରୋଧୀ ଥିଲେ। "ସତ୍ୟ ହୋଇଥିଲେ ସାପାତିକ" ଏହି ଶିରୋନାମାରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସ ୧୩-୮-୧୯୨୭ରେ ଏକ ଲେଖା 'ସମାଜ ପତ୍ରିକାରେ ପ୍ରକାଶ କରି ବ୍ରିଟିଶ ପୋଲିସ ଅଫିସରଙ୍କ କୋପ ଦୃଷ୍ଟିରେ ପଡ଼ିଥିଲେ। ଘଟଣାଟି ହେଲା ଯେ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର ବେଗୁନିଆଁ ଥାନାରେ ଜଣେ ଅସହାୟା ମହିଳା ପ୍ରତି ପୋଲିସମାନେ ଅସଦ୍ ବ୍ୟବହାର କରିଥିଲେ। ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଏ ଲେଖାଟି ପ୍ରକାଶ କରିବା ପରେ ଉପରିସ୍ଥ ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀମାନେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ପୋଲିସ ଅଫିସରମାନଙ୍କ ଅନ୍ୟାୟ ଆଚରଣକୁ ଘୋଡ଼ାଇବା ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କରି ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଏକ ମାନହାନି ମକଦମା କରିଥିଲେ। ଏହି ମକଦ୍ଦମାର ବିଚାର ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ସତିଶ ଚନ୍ଦ୍ର ବୋଷଙ୍କ (ସୁଭାଷ ଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ବଡ଼ ଭାଇ) କୋର୍ଟରେ ହୋଇଥିଲା। ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ବୋଷ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦୋଷରେ ଖଲାସ କରି ଦେଇଥିଲେ। ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍‌ଙ୍କ ଆଦେଶ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ପାଟନା ହାଇକୋର୍ଟରେ ଅପିଲ ଦାଏର କରାଯାଇଥିଲା। କିନ୍ତୁ ହାଇକୋର୍ଟ ମଧ୍ୟ ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ବୋଷଙ୍କ ରାୟକୁ କାଏମ ରଖି ସରକାରଙ୍କ ଅପିଲକୁ ଖାରଜ କରି ଦେଇଥିଲେ। ଏହାପରେ ପୋଲିସର କୋପ ଦୃଷ୍ଟି ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍‌ଙ୍କ ଉପରେ ମଧ୍ୟ ପଡ଼ିଥିଲା। ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଏ ଧରଣର କାର୍ଯ୍ୟକଳାପର ପ୍ରତିବାଦ କରି ଶ୍ରୀ ବୋଷ ଚାକିରିରୁ ଇସ୍ତଫା ଦେଇଥିଲେ। ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ଚାଲିଗଲେ ସିନା କିନ୍ତୁ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ପୋଲିସର ଚକ୍ଷୁଶୂଳ ହୋଇ ରହିଲେ। ତାଙ୍କୁ କୌଣସି ମତେ ଗିରଫ କରି ନେଇ ହାଜତକୁ ପଠାଇବା ପାଇଁ ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀମାନେ ବଦ୍ଧପରିକର ହୋଇ ରହିଥିଲେ। ଏ ସମସ୍ତ ପ୍ରତିକୂଳରେ ମଧ୍ୟ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ନିର୍ଭୀକ ଭାବରେ ତାଙ୍କ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ପଥରେ ଅଗ୍ରସର ହେଉଥିଲେ। ସରକାରଙ୍କୁ ଡରି କୌଣସି କାର୍ଯ୍ୟରୁ ଓହରି ଯିବାର ଲୋକ ନଥିଲେ। ସବୁବେଳେ ସତ୍ୟର ଓ ଧର୍ମର ଜୟଗାନ କରି ସେ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ପାଳନ କରୁଥିଲେ। ବନ୍ଦୀର ଆତ୍ମକଥାରେ ସେ ଲେଖି ଥିଲେ:–

"ପଛଘୁଞ୍ଚା ନାହିଁ ବୀରର ଜାତକେ
ନମରେ କେବେ ହେଁ ପରାଣ ଆତଙ୍କେ।"

ତଦାନିନ୍ତନ ଓଡ଼ିଶାର ଏପରି ପ୍ରତିକୂଳ ପରିସ୍ଥିତି ମଧ୍ୟରେ ୧୯୨୨ ମେ ୧୪ ତାରିଖ ଦିନ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲା ସମ୍ମିଳନୀରେ ଯୋଗ ଦେବାର - କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଥିଲା। ଉକ୍ତ ସମ୍ମିଳନୀରେ କନିକା ରାଜାଙ୍କର ପ୍ରଜା ଉତ୍ପୀଡ଼ନ ଓ ଅତ୍ୟାଚାର ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁସନ୍ଧାନ କରିବା ପାଇଁ ସେ ଦାବି ଉପସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ। ପ୍ରଜାମାନେ ଅତ୍ୟଧିକ କର ଦେବାକୁ ଅକ୍ଷମ ବୋଲି ସେ କହିଥିଲେ। ଏହାପରେ ୧୦୪ ଧାରା ଭଙ୍ଗ କରିଥିବା ଅଭିଯୋଗରେ ତାଙ୍କୁ ଗିରଫ କରାଯାଇ ୧୯୨୩ ଜାନୁଆରୀ ୨୪ ତାରିଖ ଦିନ କଟକ ଜେଲ୍‌ରେ ଅଟକ ରଖାଯାଇଥିଲା। ତାଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ କନିକା ରାଜା ଯେଉଁ ମାନହାନି ମକଦ୍ଦମା କରିଥିଲେ, ତାହା ପ୍ରତ୍ୟାହାର କରି ଦେଇଥିଲେ। ଏହି ମକଦ୍ଦମା ପ୍ରତ୍ୟାହୃତ ହେବା ପରେ ୧୯୨୩ ଜୁଲାଇ ୨୯ ତାରିଖରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ କଟକ ଜେଲରୁ ବିହାରର ହଜାରିବାଗ ଜେଲକୁ ବଦଳି କରାଯାଇଥିଲା।

ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଜେଲରେ ଅଟକ ଥିବା ସମୟରେ ଉତ୍କଳ ଗୌରବ ମଧୁସୂଦନ ବିହାର–ଓଡ଼ିଶା ଲେଜିସଲେଟିଭ କାଉନ୍‌ସିଲରେ ଓଜସ୍ୱିନୀ ଭାଷାରେ ଭାଷଣ ଦେଇ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ତୁରନ୍ତ ଜେଲରୁ ଖଲାସ କରିବା ପାଇଁ ଦାବି କରିଥିଲେ। ୧୯୨୪ ଜାନୁଆରୀ ୨୦ ତାରିଖ ଦିନ କୁଳବୃଦ୍ଧ ମଧୁସୂଦନ ଯେଉଁ ଭାଷଣ ଦେଇଥିଲେ, ତା'ର ଗଭୀର ପ୍ରଭାବ ସରକାରଙ୍କ ଉପରେ

# ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ବିକାଶ

ଶ୍ରୀ ନିରଞ୍ଜନ ସେଠୀ

ଏ ଭିତରେ ଆମେ ଦେଶ ସ୍ୱାଧୀନତାର ୫୦ତମ ବସନ୍ତ ଉପଭୋଗ କରିସାରିଲେଣି । ତା'ଭିତରେ ଆମେ ପ୍ରଗତି କରିନାହୁଁ, ଏକଥା କହିବା ନିଶ୍ଚେ ଅପ୍ରାସଙ୍ଗିକ ହେବ । ହୁଏତ ଆମେ ଆଶାତୀତ ପ୍ରଗତି କରିପାରି ନାହୁଁ । ବିଦେଶୀ କବଳିତ ମାଟିର ସ୍ୱାଧୀନତାକୁ କରାୟତ କରିବା ଦିନଠାରୁ ଆମର ଅହରହ ସଂଗ୍ରାମ ଆମର ଗତି ପାଇଁ, ଆମର ପ୍ରଗତି ପାଇଁ । ସେଥିପାଇଁ ଅଗ୍ରଗତିର କର୍ଣ୍ଣଧାର—ଶିକ୍ଷା ପ୍ରତି ସର୍ବଦା ବିଶେଷ ଦୃଷ୍ଟି ଦିଆହୋଇ ଆସୁଛି । ଶିକ୍ଷାକୁ ପ୍ରଗତିର ଟର୍ଚ୍ଚଲାଇଟ୍ ପରି ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବ୍ୟବହାର କରାଯାଉଛି ଏବଂ ଯାଉଥିବ ମଧ୍ୟ । କାରଣ ବିନା ଶିକ୍ଷାରେ କୌଣସି ଦେଶ ବା ଜାତି ଗଢ଼ିବା, ବଢ଼ିବା ଅସମ୍ଭବ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କ୍ରମଶଃ ଆଖି ଦୃଶିଆ ହୋଇପାରିଛି । ସ୍ୱାଧୀନତା ପ୍ରାପ୍ତିଠାରୁ ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଶିକ୍ଷାର ଉନ୍ନତି କଳ୍ପେ ଅନେକ ସଂସ୍କାର ହୋଇଯାଇଛି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା ଇତିହାସରେ ବିଗତ ନିର୍ନିବର୍ଷ ଏକ ନୂତନ ଅଧ୍ୟାୟ ସୃଷ୍ଟି କରିଛି ।

ଉତ୍ତର ଓଡ଼ିଶା ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଗଠନ ସରକାରଙ୍କର ଏକ ସମୟୋପଯୋଗୀ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହା ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କ ଆଭିମୁଖ୍ୟ ସ୍ପଷ୍ଟ କରିଦିଏ । ସ୍ଥାନ ନିରୂପଣରେ ସାମୟିକ ଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱରେ ଉପୁଜିଥିବା ସାମାନ୍ୟ କାଳକ୍ଷେପଣକୁ ଅସହ୍ୟ ମନେକରି ସରକାର ଅସ୍ଥାୟୀ ଭାବେ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଉତ୍ତର ଓଡ଼ିଶା ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରଶାସନିକ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ଖୋଲି କେବଳ ଯେ ଏକ ନୂତନ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଭିତ୍ତି ସ୍ଥାପନ କରି ନାହାନ୍ତି ପରନ୍ତୁ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ସରକାର ଅଙ୍ଗୀକାରବଦ୍ଧ, ଏକଥା ପ୍ରମାଣିତ କରିଦେଇଛନ୍ତି । ଏହାଦ୍ୱାରା ୪୬୭ ଗୋଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ବିଶିଷ୍ଟ ବୃହତ୍ତମ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ, ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରଶାସନିକ ଭାର ଉପଶମ ହେବ, ଶିକ୍ଷାର ମାନ ଏବଂ ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ପାଇଁ ସମୟ ମିଳିବ । ସୁତରାଂ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ନିଦର୍ଶନ ସ୍ୱରୂପ ଏକ ନୂତନ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମୁଣ୍ଡ ଟେକି ପାରିବ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ବୈଦିକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଯୋଜନା ସରକାରଙ୍କ ରାମରାଜ୍ୟ ଗଠନର ଏକ ଚିନ୍ତା ବିଶେଷ । ଓଡ଼ିଶାରେ ଆଧ୍ୟାତ୍ମିକ ଓ ଯୋଗ ମାଧ୍ୟମରେ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ସାଧନ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଶିକ୍ଷାର ଉନ୍ନତି ସାଧିତ ହୋଇପାରିବ । ନବମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ମୁକ୍ତ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଗଠନ କରିବାର ପରିକଳ୍ପନା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହାଦ୍ୱାରା ଶିକ୍ଷା ସାର୍ବଜନୀନ ଓ ଉନ୍ମୁକ୍ତ ହୋଇପାରିବ ।

ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା ଓ ସଂସ୍କୃତିର ପ୍ରାଣକେନ୍ଦ୍ର, ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଏକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ରୂପେ ଘୋଷଣା କରିବାକୁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ କମିଶନ (ୟୁ:ଜି:ସି:)କୁ ଅନୁରୋଧ କରିବା ପ୍ରଣିଧାନଯୋଗ୍ୟ । ଏହାଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶାର ସର୍ବ ପୁରାତନ ଏହି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଏକ ବିଶ୍ୱ ବିଦ୍ୟାଳୟର ମାନ୍ୟତା ପାଇବ । ଏହା ଆମ ଓଡ଼ିଶା ପାଇଁ ଗର୍ବ ଏବଂ ଗୌରବର ବିଷୟ ।

ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗ ନୀତି ଅନୁସରଣରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବଛା ବଛା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ଘୋଷଣା କରିବାର ପ୍ରାସଙ୍ଗିକତା ଯଥେଷ୍ଟ ରହିଛି । ଏହାଫଳରେ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ସମ୍ଭବ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଶିକ୍ଷାଦାନ ଓ ପାଠ୍ୟଖସଡ଼ା ପ୍ରଣୟନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ୱାଧୀନତା ପାଇ ପାରିବେ । ପରୀକ୍ଷା ପ୍ରଣାଳୀକୁ ଅଧିକ ଶୃଙ୍ଖଳିତ ଓ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରିବାରେ ବିଶେଷ ପ୍ରତିବନ୍ଧକ ସୃଷ୍ଟି ହେବ ନାହିଁ ଓ ଆର୍ଥିକ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ଅଧିକ ସ୍ୱାବଲମ୍ବୀ ହୋଇପାରିବେ ।

ରାଜ୍ୟରେ ଥିବା ତିନିଗୋଟି ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଯଥା—(୧) ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, କଟକ (୨) ଗଙ୍ଗାଧର ମେହେର ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ସମ୍ବଲପୁର (୩) ଖଲିକୋଟ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ବ୍ରହ୍ମପୁର ବ୍ୟତୀତ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଆଉ ୯ଟି, ସମ୍ବଲପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅଧୀନସ୍ଥ ୬ଟି ଓ ବ୍ରହ୍ମପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅଧୀନସ୍ଥ ଆଉ ୫ଟି, ଏହିପରି ମୋଟ ୨୦ଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ କରିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ୟୁ:ଜି:ସି: କୁ ସୁପାରିଶ କରିବା ଦ୍ୱାରା ଏହା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଲେ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏକ ବୈପ୍ଳବିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରିବ । ଓଡ଼ିଶା ସରକାର ମଧ୍ୟ ରାଜ୍ୟରେ ୨୫ଟି ଆଇନ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ମଧ୍ୟରୁ ମଧୁସୂଦନ ଆଇନ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ କରିବା ପାଇଁ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗଙ୍କୁ ସୁପାରିଶ କରିଛନ୍ତି ।

ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ବର୍ତ୍ତମାନ ତିନିଗୋଟି ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟରୁ ଯୁକ୍ତଦୁଇ ଶ୍ରେଣୀଗୁଡ଼ିକୁ ପୃଥକ୍ କରାଯାଇ ଜଣେ ଜଣେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଅଧ୍ୟକ୍ଷଙ୍କ ଅଧୀନରେ ରଖି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଶିକ୍ଷା ପ୍ରସାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ନିଜର ତତ୍ପରତା ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି ।

---

ସୂଚନା ଅଧିକାରୀ,
ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ, ଭୁବନେଶ୍ୱର

# ଗୋଟିଏ ବୃନ୍ତରେ ଦୁଇଟି ପ୍ରସୂନ

**ଶ୍ରୀମତୀ ମୀରା ପାଠୀ**

ମଧୁସୂଦନ ଥିଲେ ସମଗ୍ର ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଜନକ ଓ ଅପ୍ରତିଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱୀ ନେତା ଏବଂ ଉତ୍କଳ ନଭୋମଣ୍ଡଳର ଉଜ୍ଜ୍ୱଳତମ ନକ୍ଷତ୍ର। ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଥିଲେ ଗାନ୍ଧୀ ଭକ୍ତ ଓ ନିଷ୍କାମ କର୍ମଯୋଗୀ।

୧୯୨୧ରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ଚକ୍ରଧରପୁର ଅଧିବେଶନରେ ସମ୍ମିଳନୀକୁ କଂଗ୍ରେସରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଭାବରେ ଲୀନ କରି ଦେଇଥିଲେ। ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ପ୍ରଦେଶ ଗଠନ ପାଇଁ ଓଡ଼ିଆମାନଙ୍କ ଦାବୀକୁ ଦୃଢ଼ରୁ ଦୃଢ଼ତର ଭାବରେ ଉପସ୍ଥାପନ କରିବା ନିମିତ୍ତ ମଧୁସୂଦନ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀ ୧୯୦୩ରେ ଗଠନ କରିଥିଲେ। ସମ୍ମିଳନୀ ଭାଙ୍ଗି ଯିବା ପରେ ତାଙ୍କ ହାତରୁ ଆୟୁଧ ଖସି ଯାଇଥିଲା ସତ, କିନ୍ତୁ ସେ ଭାଙ୍ଗିପଡ଼ି ନଥିଲେ। ସେ ପୁଣି ସମ୍ମିଳନୀର ପୁନର୍ଗଠନ କରି ତାଙ୍କ ଆନ୍ଦୋଳନ ଚଳାଇଥିଲେ। କିନ୍ତୁ ସମ୍ମିଳନୀକୁ ଭାଙ୍ଗି ଦେଇ ଜାତୀୟ କଂଗ୍ରେସରେ ତା'ର ମିଶ୍ରଣ କରି ଦେଇଥିବା ଯୋଗୁ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପ୍ରତି ତାଙ୍କର ମନରେ କୌଣସି ବୈରଭାବ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇ ନଥିଲା। କାରଣ ସେ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ଆଦର୍ଶ ଓ କର୍ମନିଷ୍ଠାର ପ୍ରଶଂସକ ଥିଲେ। ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ତାଙ୍କ ଅଗ୍ରଜ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ପରି ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର ଅନ୍ୟାୟ କାର୍ଯ୍ୟ ଓ ଆଚରଣର ତୀବ୍ର ବିରୋଧୀ ଥିଲେ। "ସତ୍ୟ ହୋଇଥିଲେ ସାପ୍ତାହିକ" ଏହି ଶିରୋନାମାରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସ ୨୩-୮-୧୯୨୧ରେ ଏକ ଲେଖା 'ସମାଜ' ପତ୍ରିକାରେ ପ୍ରକାଶ କରି ବ୍ରିଟିଶ ପୋଲିସ ଅଫିସରଙ୍କ କୋପ ଦୃଷ୍ଟିରେ ପଡ଼ିଥିଲେ। ଘଟଣାଟି ହେଲା ଯେ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର ବେଗୁନିଆ ଥାନାରେ ଜଣେ ଅସହାୟା ମହିଳା ପ୍ରତି ପୋଲିସମାନେ ଅସଦ୍ ବ୍ୟବହାର କରିଥିଲେ। ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଏ ଲେଖାଟି ପ୍ରକାଶ କରିବା ପରେ ଉପରିସ୍ଥ ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀମାନେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ପୋଲିସ ଅଫିସରମାନଙ୍କ ଅନ୍ୟାୟ ଆଚରଣକୁ ଘୋଡ଼ାଇବା ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କରି ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଏକ ମାନହାନି ମକଦ୍ଦମା କରିଥିଲେ। ଏହି ମକଦ୍ଦମାର ବିଚାର ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ସତିଶ ଚନ୍ଦ୍ର ବୋଷଙ୍କ (ସୁଭାଷ ଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ବଡ଼ ଭାଇ) କୋର୍ଟରେ ହୋଇଥିଲା। ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ବୋଷ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦୋଷରେ ଖଲାସ କରି ଦେଇଥିଲେ। ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍‌ଙ୍କ ଆଦେଶ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ପାଟନା ହାଇକୋର୍ଟରେ ଅପିଲ ଦାଏର କରାଯାଇଥିଲା। କିନ୍ତୁ ହାଇକୋର୍ଟ ମଧ୍ୟ ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ବୋଷଙ୍କ ରାୟକୁ କାଏମ ରଖି ସରକାରଙ୍କ ଅପିଲକୁ ଖାରଜ କରି ଦେଇଥିଲେ। ଏହାପରେ ପୋଲିସର କୋପ ଦୃଷ୍ଟି ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍‌ଙ୍କ ଉପରେ ମଧ୍ୟ ପଡ଼ିଥିଲା। ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଏ ଧରଣର କାର୍ଯ୍ୟକଳାପର ପ୍ରତିବାଦ କରି ଶ୍ରୀ ବୋଷ ଚାକିରିରୁ ଇସ୍ତଫା ଦେଇଥିଲେ। ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ଚାଲିଗଲେ ସିନା କିନ୍ତୁ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ପୋଲିସର ଚକ୍ଷୁଶୂଳ ହୋଇ ରହିଲେ। ତାଙ୍କୁ କୌଣସି ମତେ ଗିରଫ କରି ନେଇ ହାଜତକୁ ପଠାଇବା ପାଇଁ ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀମାନେ ବଦ୍ଧପରିକର ହୋଇ ରହିଥିଲେ। ଏ ସମସ୍ତ ପ୍ରତିକୂଳରେ ମଧ୍ୟ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ନିର୍ଭୀକ ଭାବରେ ତାଙ୍କ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ପଥରେ ଅଗ୍ରସର ହେଉଥିଲେ। ସରକାରଙ୍କୁ ଡରି କୌଣସି କାର୍ଯ୍ୟରୁ ଓହରି ଯିବାର ଲୋକ ନଥିଲେ। ସବୁବେଳେ ସତ୍ୟର ଓ ଧର୍ମର ଜୟଗାନ କରି ସେ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ପାଳନ କରୁଥିଲେ। ବନ୍ଦୀର ଆତ୍ମକଥାରେ ସେ ଲେଖି ଥିଲେ:—

"ପଛଘୁଞ୍ଚା ନାହିଁ ବୀରର ଜାତକେ
ନମରେ କେବେ ହେଁ ପରାଣ ଆତଙ୍କେ।"

ତଦାନିନ୍ତନ ଓଡ଼ିଶାର ଏପରି ପ୍ରତିକୂଳ ପରିସ୍ଥିତି ମଧ୍ୟରେ ୧୯୨୨ ମେ ୧୪ ତାରିଖ ଦିନ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲା ସମ୍ମିଳନୀରେ ଯୋଗ ଦେବାର - କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଥିଲା। ଉକ୍ତ ସମ୍ମିଳନୀରେ କନିକା ରାଜାଙ୍କର ପ୍ରଜା ଉତ୍ପୀଡ଼ନ ଓ ଅତ୍ୟାଚାର ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁସନ୍ଧାନ କରିବା ପାଇଁ ସେ ଦାବି ଉପସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ। ପ୍ରଜାମାନେ ଅତ୍ୟଧିକ କର ଦେବାକୁ ଅକ୍ଷମ ବୋଲି ସେ କହିଥିଲେ। ଏହାପରେ ୧୨୪ ଧାରା ଭଙ୍ଗ କରିଥିବା ଅଭିଯୋଗରେ ତାଙ୍କୁ ଗିରଫ କରାଯାଇ ୧୯୨୩ ଜାନୁଆରୀ ୨୪ ତାରିଖ ଦିନ କଟକ ଜେଲରେ ଅଟକ ରଖାଯାଇଥିଲା। ତାଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ କନିକା ରାଜା ଯେଉଁ ମାନହାନି ମକଦ୍ଦମା କରିଥିଲେ, ତାହା ପ୍ରତ୍ୟାହାର କରି ଦେଇଥିଲେ। ଏହି ମକଦ୍ଦମା ପ୍ରତ୍ୟାହୃତ ହେବା ପରେ ୧୯୨୩ ଜୁଲାଇ ୨୯ ତାରିଖରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ କଟକ ଜେଲରୁ ବିହାରର ହଜାରିବାଗ ଜେଲକୁ ବଦଳି କରାଯାଇଥିଲା।

ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଜେଲରେ ଅଟକ ଥିବା ସମୟରେ ଉତ୍କଳ ଗୌରବ ମଧୁସୂଦନ ବିହାର-ଓଡ଼ିଶା ଲେଜିସଲେଟିଭ କାଉନ୍‌ସିଲରେ ଓଜସ୍ୱିନୀ ଭାଷାରେ ଭାଷଣ ଦେଇ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ତୁରନ୍ତ ଜେଲରୁ ଖଲାସ କରିବା ପାଇଁ ଦାବି କରିଥିଲେ। ୧୯୨୪ ଜାନୁଆରୀ ୨୦ ତାରିଖ ଦିନ କୁଳବୃଦ୍ଧ ମଧୁସୂଦନ ଯେଉଁ ଭାଷଣ ଦେଇଥିଲେ, ତା'ର ଗଭୀର ପ୍ରଭାବ ସରକାରଙ୍କ ଉପରେ

# ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ବିକାଶ

**ଶ୍ରୀ ନିରଞ୍ଜନ ସେଠୀ**

ଏଭିତରେ ଆମେ ଦେଶ ସ୍ୱାଧୀନତାର ୫୦ତମ ବସନ୍ତ ଉପଭୋଗ କରିସାରିଲେଣି । ତା'ଭିତରେ ଆମେ ପ୍ରଗତି କରିନାହୁଁ, ଏକଥା କହିବା ନିଶ୍ଚେ ଅପ୍ରାସଙ୍ଗିକ ହେବ । ହୁଏତ ଆମେ ଆଶାତୀତ ପ୍ରଗତି କରିପାରି ନାହୁଁ । ବିଦେଶୀ କବଳିତ ମାଟିର ସ୍ୱାଧୀନତାକୁ କରାଘାତ କରିବା ଦିନଠାରୁ ଆମର ଅହରହ ସଂଗ୍ରାମ ଆମର ଗତି ପାଇଁ, ଆମର ପ୍ରଗତି ପାଇଁ । ସେଥିପାଇଁ ଅଗ୍ରଗତିର କର୍ଣ୍ଣଧାର—ଶିକ୍ଷା ପ୍ରତି ସର୍ବଦା ବିଶେଷ ଦୃଷ୍ଟି ଦିଆହୋଇ ଆସୁଛି । ଶିକ୍ଷାକୁ ପ୍ରଗତିର ଟର୍ଚ୍ଚଲାଇଟ୍ ପରି ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବ୍ୟବହାର କରାଯାଉଛି ଏବଂ ଯାଉଥିବ ମଧ୍ୟ । କାରଣ ବିନା ଶିକ୍ଷାରେ କୌଣସି ଦେଶ ବା ଜାତି ଗଢ଼ିବା, ବଢ଼ିବା ଅସମ୍ଭବ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କ୍ରମଶଃ ଆଖି ଦୃଶିଆ ହୋଇପାରିଛି । ସ୍ୱାଧୀନତା ପ୍ରାପ୍ତିଠାରୁ ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଶିକ୍ଷାର ଉନ୍ନତି କଳ୍ପେ ଅନେକ ସଂସ୍କାର ହୋଇଯାଇଛି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା ଇତିହାସରେ ବିଗତ ତିନିବର୍ଷ ଏକ ନୂତନ ଅଧ୍ୟାୟ ସୃଷ୍ଟି କରିଛି ।

ଉତ୍ତର ଓଡ଼ିଶା ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଗଠନ ସରକାରଙ୍କର ଏକ ସମୟୋପଯୋଗୀ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହା ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କ ଆଭିମୁଖ୍ୟ ସ୍ପଷ୍ଟ କରିଦିଏ । ସ୍ଥାନ ନିରୂପଣରେ ସାମୟିକ ଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱରେ ଉପୁଜିଥିବା ସାମାନ୍ୟ କାଳକ୍ଷେପଣକୁ ଅସହ୍ୟ ମନେକରି ସରକାର ଅସ୍ଥାୟୀ ଭାବେ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଉତ୍ତର ଓଡ଼ିଶା ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରଶାସନିକ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ଖୋଲି କେବଳ ଯେ ଏକ ନୂତନ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଭିତ୍ତି ସ୍ଥାପନ କରି ନାହାନ୍ତି ପରନ୍ତୁ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ସରକାର ଅଙ୍ଗୀକାରବଦ୍ଧ, ଏକଥା ପ୍ରମାଣିତ କରିଦେଇଛନ୍ତି । ଏହାଦ୍ୱାରା ୪୫୬ ଗୋଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ବିଶିଷ୍ଟ ବୃହତ୍ତମ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ, ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରଶାସନିକ ଭାର ଉପଶମ ହେବ, ଶିକ୍ଷାର ମାନ ଏବଂ ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ପାଇଁ ସମୟ ମିଳିବ । ସୁତରାଂ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ନିଦର୍ଶନ ସ୍ୱରୂପ ଏକ ନୂତନ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମୁଣ୍ଡ ଟେକି ପାରିବ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ବୈଦିକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଯୋଜନା ସରକାରଙ୍କ ରାମରାଜ୍ୟ ଗଠନର ଏକ ଚିନ୍ତା ବିଶେଷ । ଓଡ଼ିଶାରେ ଆଧ୍ୟାତ୍ମିକ ଓ ଯୋଗ ମାଧ୍ୟମରେ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ସାଧନ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଶିକ୍ଷାର ଉନ୍ନତି ସାଧିତ ହୋଇପାରିବ । ନବମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଏକ ମୁକ୍ତ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଗଠନ କରିବାର ପରିକଳ୍ପନା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହାଦ୍ୱାରା ଶିକ୍ଷା ସାର୍ବଜନୀନ ଓ ଉନ୍ନତ ହୋଇପାରିବ ।

ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା ଓ ସଂସ୍କୃତିର ପ୍ରାଣକେନ୍ଦ୍ର, ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଏକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ରୂପେ ଘୋଷଣା କରିବାକୁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ କମିଶନ (ୟୁ.ଜି.ସି.)କୁ ଅନୁରୋଧ କରିବା ପ୍ରଣିଧାନଯୋଗ୍ୟ । ଏହାଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶାର ସର୍ବ ପୁରାତନ ଏହି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଏକ ବିଶ୍ୱ ବିଦ୍ୟାଳୟର ମାନ୍ୟତା ପାଇବ । ଏହା ଆମ ଓଡ଼ିଶା ପାଇଁ ଗର୍ବ ଏବଂ ଗୌରବର ବିଷୟ ।

ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗ ନୀତି ଅନୁସରଣରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବଛା ବଛା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ଘୋଷଣା କରିବାର ପ୍ରାସଙ୍ଗିକତା ଯଥେଷ୍ଟ ରହିଛି । ଏହାଫଳରେ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ସମ୍ଭବ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଶିକ୍ଷାଦାନ ଓ ପାଠ୍ୟଖସଡ଼ା ପ୍ରଣୟନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ୱାଧୀନତା ପାଇ ପାରିବେ । ପରୀକ୍ଷା ପ୍ରଣାଳୀକୁ ଅଧିକ ଶୃଙ୍ଖଳିତ ଓ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରିବାରେ ବିଶେଷ ପ୍ରତିବନ୍ଧକ ସୃଷ୍ଟି ହେବ ନାହିଁ ଓ ଆର୍ଥିକ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ଅଧିକ ସ୍ୱାବଲମ୍ବୀ ହୋଇପାରିବେ ।

ରାଜ୍ୟରେ ଥିବା ତିନିଗୋଟି ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଯଥା—(୧) ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, କଟକ (୨) ଗଙ୍ଗାଧର ମେହେର ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ସମ୍ବଲପୁର (୩) ଖଲିକୋଟ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ବ୍ରହ୍ମପୁର ବ୍ୟତୀତ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଆଉ ୯ଟି, ସମ୍ବଲପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅଧୀନସ୍ଥ ୬ଟି ଓ ବ୍ରହ୍ମପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅଧୀନସ୍ଥ ଆଉ ୫ଟି, ଏହିପରି ମୋଟ ୨୦ଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ କରିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ୟୁ.ଜି.ସି. କୁ ସୁପାରିଶ କରିବା ଦ୍ୱାରା ଏହା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଲେ ଉଚ୍ଚଶିକ୍ଷା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏକ ବୈପ୍ଳବିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରିବ । ଓଡ଼ିଶା ସରକାର ମଧ୍ୟ ରାଜ୍ୟରେ ୨୫ଟି ଆଇନ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ମଧ୍ୟରୁ ମଧୁସୂଦନ ଆଇନ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୟଂଶାସିତ କରିବା ପାଇଁ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗଙ୍କୁ ସୁପାରିଶ କରିଛନ୍ତି ।

ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ବର୍ତ୍ତମାନ ତିନିଗୋଟି ସ୍ୱୟଂଶାସିତ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟରୁ ଯୁକ୍ତଦୁଇ ଶ୍ରେଣୀଗୁଡ଼ିକୁ ପୃଥକ୍ କରାଯାଇ ଜଣେ ଜଣେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଅଧ୍ୟକ୍ଷଙ୍କ ଅଧୀନରେ ରଖି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଶିକ୍ଷା ପ୍ରସାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ନିଜର ତତ୍ପରତା ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି ।

---

ସୂଚନା ଅଧିକାରୀ,
ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ, ଭୁବନେଶ୍ୱର

# ଗୋଟିଏ ବୃନ୍ତରେ ଦୁଇଟି ପ୍ରସୂନ

**ଶ୍ରୀମତୀ ମୀରା ପାଠୀ**

ମଧୁସୂଦନ ଥିଲେ ସମଗ୍ର ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଜନକ ଓ ଅପ୍ରତିଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱୀ ନେତା ଏବଂ ଉତ୍କଳ ନଭୋମଣ୍ଡଳର ଉଜ୍ଜ୍ୱଳତମ ନକ୍ଷତ୍ର । ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଥିଲେ ଗାନ୍ଧୀ ଭକ୍ତ ଓ ନିଷ୍କାମ କର୍ମଯୋଗୀ ।

୧୯୨୧ରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀର ବ୍ରହ୍ମପୁର ଅଧିବେଶନରେ ସମ୍ମିଳନୀକୁ କଂଗ୍ରେସରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଭାବରେ ଲୀନ କରି ଦେଇଥିଲେ । ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉତ୍କଳ ପ୍ରଦେଶ ଗଠନ ପାଇଁ ଓଡ଼ିଆମାନଙ୍କ ଦାବୀକୁ ଦୃଢ଼ରୁ ଦୃଢ଼ତର ଭାବରେ ଉପସ୍ଥାପନ କରିବା ନିମିତ୍ତ ମଧୁସୂଦନ ଉତ୍କଳ ସମ୍ମିଳନୀ ୧୯୦୩ରେ ଗଠନ କରିଥିଲେ । ସମ୍ମିଳନୀ ଭାଙ୍ଗି ଯିବା ପରେ ତାଙ୍କ ହାତରୁ ଆସ୍ଥ ଖସି ଯାଇଥିଲା ସତ, କିନ୍ତୁ ସେ ଭାଙ୍ଗିପଡ଼ି ନଥିଲେ । ସେ ପୁଣି ସମ୍ମିଳନୀର ପୁନର୍ଗଠନ କରି ତାଙ୍କ ଆନ୍ଦୋଳନ ଚଳାଇଥିଲେ । କିନ୍ତୁ ସମ୍ମିଳନୀକୁ ଭାଙ୍ଗି ଦେଇ ଜାତୀୟ କଂଗ୍ରେସରେ ତା'ର ମିଶ୍ରଣ କରି ଦେଇଥିବା ଯୋଗୁ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପ୍ରତି ତାଙ୍କର ମନରେ କୌଣସି ବୈରଭାବ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇ ନଥିଲା । କାରଣ ସେ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ଆଦର୍ଶ ଓ କର୍ମନିଷ୍ଠାର ପ୍ରଶଂସକ ଥିଲେ । ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ତାଙ୍କ ଅଗ୍ରଜ ମଧୁସୂଦନଙ୍କ ପରି ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର ଅନ୍ୟାୟ କାର୍ଯ୍ୟ ଓ ଆଚରଣର ତୀବ୍ର ବିରୋଧୀ ଥିଲେ । "ସତ୍ୟ ହୋଇଥିଲେ ସାଘାତିକ" ଏହି ଶିରୋନାମାରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସ ୨୩-୮-୧୯୨୧ରେ ଏକ ଲେଖା 'ସମାଜ ପତ୍ରିକାରେ ପ୍ରକାଶ କରି ବ୍ରିଟିଶ ପୋଲିସ ଅଫିସରଙ୍କ କୋପ ଦୃଷ୍ଟିରେ ପଡ଼ିଥିଲେ । ଘଟଣାଟି ହେଲା ଯେ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର ଦେଲଙ୍ଗ ଥାନାରେ ଜଣେ ଅସହାୟା ମହିଳା ପ୍ରତି ପୋଲିସମାନେ ଅସଦ୍ ବ୍ୟବହାର କରିଥିଲେ । ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଏ ଲେଖାଟି ପ୍ରକାଶ କରିବା ପରେ ଉପରିସ୍ଥ ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀମାନେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ପୋଲିସ ଅଫିସରମାନଙ୍କ ଅନ୍ୟାୟ ଆଚରଣକୁ ଘୋଡ଼ାଇବା ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କରି ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଏକ ମାନହାନି ମକଦ୍ଦମା କରିଥିଲେ । ଏହି ମକଦ୍ଦମାର ବିଚାର ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ସତିଶ ଚନ୍ଦ୍ର ବୋଷଙ୍କ (ସୁଭାଷ ଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ବଡ଼ ଭାଇ) କୋର୍ଟରେ ହୋଇଥିଲା । ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ବୋଷ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦୋଷରେ ଖଲାସ କରି ଦେଇଥିଲେ । ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ଙ୍କ ଆଦେଶ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ପାଟନା ହାଇକୋର୍ଟରେ ଅପିଲ ଦାଏର କରାଯାଇଥିଲା । କିନ୍ତୁ ହାଇକୋର୍ଟ ମଧ୍ୟ ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ବୋଷଙ୍କ ରାୟକୁ କାଏମ ରଖି ସରକାରଙ୍କ ଅପିଲକୁ ଖାରଜ କରି ଦେଇଥିଲେ । ଏହାପରେ ପୋଲିସର କୋପ ଦୃଷ୍ଟି ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ଙ୍କ ଉପରେ ମଧ୍ୟ ପଡ଼ିଥିଲା । ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଏ ଧରଣର କାର୍ଯ୍ୟକଳାପର ପ୍ରତିବାଦ କରି ଶ୍ରୀ ବୋଷ ଚାକିରିରୁ ଇସ୍ତଫା ଦେଇଥିଲେ । ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍ ଚାଲିଗଲେ ସିନା କିନ୍ତୁ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ପୋଲିସର ଚକ୍ଷୁଶୂଳ ହୋଇ ରହିଲେ । ତାଙ୍କୁ କୌଣସି ମତେ ଗିରଫ କରି ନେଇ ହାଜତକୁ ପଠାଇବା ପାଇଁ ପୋଲିସ କର୍ମଚାରୀମାନେ ବଦ୍ଧପରିକର ହୋଇ ରହିଥିଲେ । ଏ ସମସ୍ତ ପ୍ରତିକୂଳରେ ମଧ୍ୟ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ନିର୍ଭୀକ ଭାବରେ ତାଙ୍କ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ପଥରେ ଅଗ୍ରସର ହେଉଥିଲେ । ସରକାରଙ୍କୁ ଡରି କୌଣସି କାର୍ଯ୍ୟରୁ ଓହରି ଯିବାର ଲୋକ ନଥିଲେ । ସବୁବେଳେ ସତ୍ୟର ଓ ଧର୍ମର ଜୟଗାନ କରି ସେ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ପାଳନ କରୁଥିଲେ । ବନ୍ଦୀର ଆତ୍ମକଥାରେ ସେ ଲେଖି ଥିଲେ:–

"ପଛଘୁଞ୍ଚା ନାହିଁ ବୀରର ଜାତକେ
ନମରେ କେବେ ହେଁ ପରାଣ ଆତଙ୍କେ ।"

ତଦାନିନ୍ତନ ଓଡ଼ିଶାର ଏପରି ପ୍ରତିକୂଳ ପରିସ୍ଥିତି ମଧ୍ୟରେ ୧୯୨୨ ମେ ୧୪ ତାରିଖ ଦିନ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲା ସମ୍ମିଳନୀରେ ଯୋଗ ଦେବାର - କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଥିଲା । ଉକ୍ତ ସମ୍ମିଳନୀରେ କନିକା ରାଜାଙ୍କର ପ୍ରଜା ଉତ୍ପୀଡ଼ନ ଓ ଅତ୍ୟାଚାର ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁସନ୍ଧାନ କରିବା ପାଇଁ ସେ ଦାବି ଉପସ୍ଥାପନ କରିଥିଲେ । ପ୍ରଜାମାନେ ଅତ୍ୟଧିକ କର ଦେବାକୁ ଅକ୍ଷମ ବୋଲି ସେ କହିଥିଲେ । ଏହାପରେ ୧୨୪ ଧାରା ଭଙ୍ଗ କରିଥିବା ଅଭିଯୋଗରେ ତାଙ୍କୁ ଗିରଫ କରାଯାଇ ୧୯୨୩ ଜାନୁଆରୀ ୨୪ ତାରିଖ ଦିନ କଟକ ଜେଲରେ ଅଟକ ରଖାଯାଇଥିଲା । ତାଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ କନିକା ରାଜା ଯେଉଁ ମାନହାନି ମକଦ୍ଦମା କରିଥିଲେ, ତାହା ପ୍ରତ୍ୟାହାର କରି ଦେଇଥିଲେ । ଏହି ମକଦ୍ଦମା ପ୍ରତ୍ୟାହୃତ ହେବା ପରେ ୧୯୨୩ ଜୁଲାଇ ୨୯ ତାରିଖରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ କଟକ ଜେଲରୁ ବିହାରର ହଜାରିବାଗ ଜେଲକୁ ବଦଳି କରାଯାଇଥିଲା ।

ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଜେଲରେ ଅଟକ ଥିବା ସମୟରେ ଉତ୍କଳ ଗୌରବ ମଧୁସୂଦନ ବିହାର-ଓଡ଼ିଶା ଲେଜିସଲେଟିଭ କାଉନ୍‌ସିଲରେ ଓଜସ୍ୱିନୀ ଭାଷାରେ ଭାଷଣ ଦେଇ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ତୁରନ୍ତ ଜେଲରୁ ଖଲାସ କରିବା ପାଇଁ ଦାବି କରିଥିଲେ । ୧୯୨୪ ଜାନୁଆରୀ ୨୦ ତାରିଖ ଦିନ କୁଳବୃଦ୍ଧ ମଧୁସୂଦନ ଯେଉଁ ଭାଷଣ ଦେଇଥିଲେ, ତା'ର ଗଭୀର ପ୍ରଭାବ ସରକାରଙ୍କ ଉପରେ

ପଡ଼ିଥିଲା । ସେତେବେଳକୁ ସେ ବିହାର ଓଡ଼ିଶା ପ୍ରଦେଶର ସ୍ୱାୟତ୍ତ ଶାସନ ମନ୍ତ୍ରୀ ପଦରୁ ଇସ୍ତଫା ଦେଇ ସାଧାରଣ ସଭ୍ୟ ଭାବରେ କାଉନ୍ସିଲ୍‌ରେ ରହିଥିଲେ । ମଧୁସୂଦନ ଓ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କର ରାଜନୈତିକ ଚିନ୍ତାଧାରା ଓ ଆଦର୍ଶ ମଧ୍ୟରେ ବହୁ ପାର୍ଥକ୍ୟ ଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପ୍ରତି ମଧୁସୂଦନଙ୍କର ପ୍ରଗାଢ଼ ଶ୍ରଦ୍ଧା ଓ ସମ୍ମାନ ଥିଲା । କାରଣ ତାଙ୍କ ଦେଶପ୍ରେମ ଏବଂ ତ୍ୟାଗପୂତ ଜୀବନ ଓ ଚରିତ୍ରବତ୍ତା ପ୍ରତି ମଧୁସୂଦନ ବିଶେଷ ଭାବରେ ଆକୃଷ୍ଟ ହୋଇଥିଲେ । ସେଦିନ ବିଧାୟକ ପରିଷଦରେ ତାଙ୍କ ଭାଷଣରେ ମଧୁସୂଦନ କହିଥିଲେ, ମୋର ପରମବନ୍ଧୁ ବାବୁ-ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସଙ୍କ ନାମ ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇଛି । ତାଙ୍କ ଚରିତ୍ର ଓ ତାଙ୍କ ତ୍ୟାଗପୂତ ଜୀବନର କଥା ଓଡ଼ିଶାର ଏଠାରେ ଥିବା ସମସ୍ତ ସଭ୍ୟ ଜାଣନ୍ତି । ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତଙ୍କଠାରୁ ମୁଁ ତାଙ୍କୁ ଅଧିକ ଭଲ ଭାବରେ ଜାଣେ । କାରଣ ସେହି ତରୁଣ ବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ତାଲିମ ଦେବା ଏବଂ ନିର୍ବାଚନରେ ଜୟଯୁକ୍ତ କରି କାଉନ୍‌ସିଲ୍‌କୁ ନିର୍ବାଚିତ କରି ଆଣିବାର ସମ୍ମାନ ମୁଁ ଲାଭ କରିଥିଲି । ଏଠାରେ କୁହାଯାଉଛି, ତାଙ୍କ ପରି ଜଣେ ବ୍ୟକ୍ତି ଜେଲରୁ ମୁକ୍ତିଲାଭ ପରେ ବିଶୃଙ୍ଖଳା ସୃଷ୍ଟି ହେବ । ଏହାର ଅର୍ଥ କଣ ? ଜଣେ ଭଲ ଲୋକ କ'ଣ ବିଶୃଙ୍ଖଳା କରିପାରେ ? ତାହା ହେଲେ ବୁଝିବାକୁ ହେବ ଆମର ସମଗ୍ର ସମାଜଟି ଭଲ ନୁହେଁ । ଆମ ସମାଜର ସାମ୍ପ୍ରତିକ ଦୁରବସ୍ଥା ପାଇଁ ବିଦେଶୀ ଶାସନ ଦାୟୀ । ଲୋକେ କ'ଣ ଏପରି ହୋଇଛନ୍ତି ଯେ, କୌଣସି ଭଲ ମଣିଷ ଓ ଭଲ ପଦାର୍ଥର ଉପସ୍ଥିତି ସେମାନଙ୍କୁ ଆତଙ୍କିତ ଓ ବିଶୃଙ୍ଖଳିତ କରି ପକାଇବ । କେଉଁଠାରେ ବିସ୍ଫୋରକଦ୍ରବ୍ୟ ଅଛି ବୋଲି ପୃଥିବୀରୁ ସବୁ ନିଆଁ ଲିଭାଇ ଦେବା କଥାକୁ ତୁମେ କହି ପାରିବ ନାହିଁ । ସାଧାରଣ ଜନତା ଭଲ ଲୋକଙ୍କଠାରୁ ପଳାଇ ଯାଏ ନାହିଁ । ଭଲ ଲୋକଙ୍କ ଚାରିପାଖରେ ସେମାନେ ତାଙ୍କୁ ଘେରି ରହିଥାନ୍ତି । କିନ୍ତୁ ସରକାରୀ ଲୋକ ଦେଖିଲାମାତ୍ରେ ଗାଁଗହଳର ଲୋକେ ଦୌଡ଼ି ପଳାଇ ଯାଇଥାନ୍ତି । ଏହା ନିଚ୍ଛାଟ ସତ କଥା । ଏଥିରୁ ପ୍ରମାଣିତ ହେଉଛି ଯେ ଯେଉଁ ସରକାର ଲୋକଙ୍କ ଉପରେ ଶାସନ ଚଳାଉଛନ୍ତି, ସେ ସରକାର ପ୍ରକୃତରେ ଲୋକଙ୍କ ସାମାଜିକ ଗଠନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ଭଲଭାବରେ ହୃଦୟଙ୍ଗମ କରିପାରି ନାହାନ୍ତି । ଆଇନ୍‌ଜ୍ଞମାନେ ଯେଉଁ ସମ୍ବିଧାନ ବା ବ୍ୟବସ୍ଥା କଥା ଆଲୋଚନା କରିଥାନ୍ତି, ମୁଁ ସେକଥା କହୁନାହିଁ । ମୁଁ ମଣିଷ ସମ୍ବିଧାନ ବା ବ୍ୟବସ୍ଥା କଥା ଏଠାରେ ଆଲୋଚନା କରୁଛି । ମଣିଷ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ଉପାଦାନ ଗ୍ରହୁଁଛି ଯେତେବେଳେ ରାଜନୈତିକ ସମ୍ବିଧାନ ଓ ଉକ୍ତ ଉପାଦାନର ସମନ୍ୱୟ ଘଟେ ସେତେବେଳେ ଏହି ସଂଗଠନ ଗଢ଼ି ନିଅନ୍ତି, ଯାହାକି ସମସ୍ତଙ୍କ ପକ୍ଷରେ ଶୁଭଙ୍କର ହୋଇଥାଏ । ଯଦି ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପରି ଜଣେ ଚରିତ୍ରବାନ ପୁରୁଷଙ୍କୁ ଆମେ ବିପଦର କାରଣ ବୋଲି ବିଶ୍ୱାସ କରୁ, ତେବେ ମୁଁ ମନେ କରୁଛି ଯେ ଏହି ବିପଦର ଅନ୍ୟ କିଛି କାରଣ ରହିଛି । କାଉନ୍‌ସିଲ୍ ସ୍ପଷ୍ଟ ମତ ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି । ଲୋକେ ଚାହାନ୍ତି ଏହି ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କୁ ମୁକ୍ତି ଦିଆଯିବା ଆବଶ୍ୟକ ।

ଏହାପରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ପ୍ରମୁଖଙ୍କ ମୁକ୍ତି ପାଇଁ ଲାଟ୍ ସାହେବଙ୍କୁ ସୁପାରିଶ କରି ଏକ ପ୍ରସ୍ତାବ ଗୃହୀତ ହୋଇଥିଲା । ୧୯୨୪ ଜୁନ୍ ୬ ତାରିଖରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଜେଲରୁ ଖଲାସ ହେଲେ । ଉତ୍କଳ ପ୍ରଦେଶ କଂଗ୍ରେସ କମିଟି ଦ୍ୱାରା ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ସମ୍ବର୍ଦ୍ଧନା ଦେବା ପାଇଁ ବିରାଟ ଜନସଭାର ଆୟୋଜନ କରାଯାଇଥିଲା । ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ହଜାରିବାଗ୍ ଜେଲ୍ ଫାଟକ ନିକଟରୁ ପଛୋଟି ଆଣିବା ପାଇଁ ଆଚାର୍ଯ୍ୟ ହରିହରଙ୍କୁ ସେଠାକୁ ପଠାଯାଇଥିଲା ।

---

ସି/୪୦-ବରମୁଣ୍ଡା,
ଭୁବନେଶ୍ୱର

**ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ସୁଦ୍ଧା ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି.ରେ ୯୪୬.୯୪ ଲକ୍ଷ ପରିବାର ଉପକୃତ**

ବିଂଶସୂତ୍ରୀ ଅନ୍ତର୍ଗତ ରାଜ୍ୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିବା ସମନ୍ୱିତ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ (ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି.)ରେ ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ଗତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୯ କୋଟି ୪୬ ଲକ୍ଷ ୯୪ ହଜାର ଆର୍ଥିକ ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀ ପରିବାରଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇ ଉପକୃତ କରାଯାଇଛି । କେବଳ ଗତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ଉପକୃତ ହୋଇଥିବା ୨ କୋଟି ୫୫ ଲକ୍ଷ ୯୮ ହଜାର ପରିବାର ତନ୍ମଧ୍ୟରେ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ।

ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନାରେ ଗତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ସୃଷ୍ଟି ୧୨ ଲକ୍ଷ ୪୮ ହଜାର ଶ୍ରମ ଦିବସ ସମେତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୬୪ ଲକ୍ଷ ୩୨ ହଜାର ଶ୍ରମ ଦିବସ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି ଏବଂ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ୨୭୫ଟିକୁ ମିଶାଇ ଉକ୍ତ ସମୟ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ସମୁଦାୟ ୭୬୩ଟି କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପ ୟୁନିଟ୍ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି ବୋଲି ରାଜ୍ୟ ଯୋଜନା ଓ ସମନ୍ୱୟ ବିଭାଗରୁ ପ୍ରକାଶିତ ବିଂଶସୂତ୍ରୀ ଅନ୍ତର୍ଗତ ମାସିକ ଅଗ୍ରଗତି ବିବରଣୀରୁ ଜଣାପଡ଼ିଛି ।

# ଅନ୍ଧତ୍ୱର କାରଣ ଓ ନିରାକରଣ

ପ୍ରାଧ୍ୟାପକ ଡା: ଯଜ୍ଞେଶ୍ୱର ନାଥ

ଅନ୍ଧତ୍ୱ ସମଗ୍ର ବିଶ୍ୱରେ ଏକ ବଡ଼ ସମସ୍ୟା । ବିଶେଷ କରି ଭାରତ ପରି ଏକ ବିକାଶଶୀଳ ଦେଶ ପାଇଁ ଏହା ଚିନ୍ତାର ବିଷୟ । ବିଶ୍ୱ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଂସ୍ଥା ବିଶେଷଜ୍ଞଙ୍କ ମତରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱ କହିଲେ– "Inability to do any type of work, industrial or otherwise for which sight is essential. ଅନ୍ଧତ୍ୱ କହିଲେ ଆଲୋକର ଅନୁଭବ କରି ନ ପାରିବା (Loss of perception of light) ଏହାକୁ ଦର୍ଶନଜନିତ ଅକ୍ଷମତା ବୁଝାଯାଏ । ଯାହାଫଳରେ ମନୁଷ୍ୟ ନିଜର ଦୈନନ୍ଦିନ କାର୍ଯ୍ୟ କରିପାରେ ନାହିଁ । ଜଣେ ଲୋକ ଅନ୍ଧବୋଲି ବୁଝାଯାଏ, ଯେତେବେଳେ ସେ ପ୍ରସାରିତ ଅଙ୍ଗୁଳିକୁ ୧୦ ଫୁଟ ଦୂରରୁ ଗଣି ପାରେ ନାହିଁ କିମ୍ବା ଭଲ ଆଖିରେ ତା'ର ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତି ୩/୬୦ରୁ କମ୍ କିମ୍ବା ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତିର ପରିସୀମା ୧୦ରୁ କମିଯିବ ।

ବିଗତ ୫୦ ବର୍ଷରେ ଚିକିତ୍ସା ବିଜ୍ଞାନର ଅଭିବୃଦ୍ଧି ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରକାରରେ ବିଶେଷ ପରିବର୍ତ୍ତନ ହୋଇଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ଶୈଶବୀୟ ଚକ୍ଷୁରୋଗ (Opthalmic neobaturum) ପ୍ରାୟ ଦେଖାଯାଏ ନାହିଁ । ବସନ୍ତ ରୋଗର ନିରାକରଣ କରାଯାଇଛି । ପୋଥକୀ (Trachoma) ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ କମୁଛି । ସଂକ୍ରାମକ ଶୋଥଜ ଅଧିମନ୍ଥ (epidemic dropsy Glaucuma) ଅତୀତର ଘଟଣା ହୋଇଛି ସତ କିନ୍ତୁ ଲିଙ୍ଗନାଶ ବା ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ (cataract) ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି କାରଣ ମାନବର ପରମାୟୁ ବୃଦ୍ଧି ଘଟିଛି । ଶିଳ୍ପାୟନ ଯୋଗୁଁ ଚକ୍ଷୁ ଦୁର୍ଘଟଣାବୃଦ୍ଧି ଘଟୁଛି । ସମ୍ପ୍ରତି ବହୁମୂତ୍ର ରୋଗୀ ବହୁବର୍ଷ ବଞ୍ଚୁଥିବା ଯୋଗୁଁ diabetic Retinopathy ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି । ବିଷାକ୍ତ ମଦ୍ୟପାନ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ଖବରକାଗଜ ପୃଷ୍ଠା ମଣ୍ଡନ କରୁଛି । Sulphonamides. Ethambutul, Chloquin ଓ ଗର୍ଭନିରୋଧ ବଟିକା ଆଦି ଔଷଧ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ବୃଦ୍ଧି ପାଉଛି ।

I.C.M.R.ର ଗଣନା ଅନୁସାରେ ଆମ ଦେଶର ୯ ନିୟୁତ ଲୋକ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ଓ ୪୫ ନିୟୁତ ଲୋକ ଦୃଷ୍ଟି ଦୋଷରେ ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ । ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରଧାନ କାରଣ ହେଲା– Cataract–ଲିଙ୍ଗନାଶ– 55%, Glaucoma-ଅଧିମନ୍ଥ– 3%, ପୋଷଣଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ–2%, corneal blindness– କୃଷ୍ଣମଣ୍ଡଳ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ– 20% Postevior Segment blindness– ଚକ୍ଷୁର ପଶ୍ଚାଦ୍ ଭାଗ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ– 20% ।

ଆମ ଦେଶରେ ଚକ୍ଷୁ ବିଶେଷଜ୍ଞମାନଙ୍କର ଘୋର ଅଭାବ । ଅନ୍ଧମାନଙ୍କର ସଂଖ୍ୟାକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ଭାରତ ସରକାର ୧୯୭୬ ମସିହାରେ National plan for the Control of blindness (NPCB) ଆରମ୍ଭ କରିଛନ୍ତି । ଫଳରେ ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କେନ୍ଦ୍ର, ଜିଲ୍ଲାନ୍ତରୀୟ ହସ୍ପିଟାଲ, ଚିକିତ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟର ଚକ୍ଷୁ ବିଭାଗର ଉନ୍ନତି କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଅଧିକ ଡାକ୍ତର ଓ କର୍ମଚାରୀ ନିଯୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି । ୮ଟି ଆଞ୍ଚଳିକ ଚକ୍ଷୁବିଜ୍ଞାନ କେନ୍ଦ୍ର, ସର୍ବୋପରି ସର୍ବୋଚ୍ଚ କେନ୍ଦ୍ର ଦିଲ୍ଲୀ ଦ୍ୱାରା ଏହି କାର୍ଯ୍ୟ ଚାଲିଛି । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରତିଶତ ୨ ହଜାର ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ୧.୩%ରୁ ଆଶାଜନକ ଭାବେ ୦.୨% ହ୍ରାସ କରିବାକୁ ଚେଷ୍ଟା କରାଯାଉଛି ।

## ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଆଖିର ଯତ୍ନ ଓ ଚିକିତ୍ସା :

ଭାରତରେ ଅଧିକ ଲୋକ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ବାସ କରନ୍ତି, ଯେଉଁଠାରେ କି ଆଖିରୋଗ ପାଇଁ କୌଣସି ବ୍ୟବସ୍ଥା ନାହିଁ । ଚକ୍ଷୁ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଓ ଚିକିତ୍ସାଳୟର ଅଭାବ ସାଙ୍ଗକୁ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଓ ଅନ୍ଧବିଶ୍ୱାସ ଯୋଗୁଁ ସହର ଅପେକ୍ଷା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱର ସଂଖ୍ୟା ବେଶି । ପ୍ରାୟ ୫୦ ଭାଗ ଅନ୍ଧତ୍ୱକୁ ପ୍ରତିରୋଧ କରାଯାଇ ପାରିବ ଓ ବାକି ୫୦ ଭାଗ ଶଲ୍ୟ ଚିକିତ୍ସା ଦ୍ୱାରା ଆରୋଗ୍ୟ ହୋଇଥାଏ ।

ପ୍ରତିଷେଧ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପିଲାଙ୍କ ଜନ୍ମଠାରୁ ଆରମ୍ଭ ହେବା ଉଚିତ । ସ୍କୁଲ ପିଲାମାନଙ୍କର ଚକ୍ଷୁ ପରୀକ୍ଷା ନିହାତି ଦରକାର । ସମସ୍ତ ବୟସର ଲୋକମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତି ପରୀକ୍ଷା (Refraction Test) ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ବୟସ୍କ ଲୋକମାନଙ୍କର ମଧୁମେହ, ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ , ଗ୍ଳୁକୋମା, ହୃଦରୋଗରେ ଚକ୍ଷୁ ଉପଦ୍ରବ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥାଏ ।

## ବାଲ୍ୟାବସ୍ଥାରେ ଆଖିର ଯତ୍ନ :

ଗର୍ଭାବସ୍ଥାରେ ମା'ର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପରୀକ୍ଷା କରିବା ଦରକାର । ପ୍ରସବ ସମୟରେ ସଂକ୍ରମଣ ଯେମିତି ନ ହୁଏ ଧ୍ୟାନ ଦେବ । ପିଲା ଜନ୍ମର ପରେ ପରେ ଆଖିରେ antibiotic drop ପକାଇଲେ ଶୈଶବୀୟ ଆଖି ରୋଗ ହୁଏ ନାହିଁ । ଜନ୍ମଗତ ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ ଓ ଅଧିମନ୍ଥ (Glaucoma)ର ଶଲ୍ୟ ଚିକିତ୍ସା କରିବ । ଅପରିଷ୍କାର ଅପରିଚ୍ଛନ୍ନ ପରିବେଶ, ମଇଳା ଲୁଗା ଓ ମାଛି ଆଦି ପୋଥକୀ (Trachoma) ରୋଗ ବ୍ୟାପିବାରେ ସାହାଯ୍ୟ

ପଡ଼ିଥିଲା । ସେତେବେଳକୁ ସେ ବିହାର ଓଡ଼ିଶା ପ୍ରଦେଶର ସ୍ୱାୟତ୍ତ ଶାସନ ମନ୍ତ୍ରୀ ପଦରୁ ଇସ୍ତଫା ଦେଇ ସାଧାରଣ ସଭ୍ୟ ଭାବରେ କାଉନ୍‌ସିଲ୍‌ରେ ରହିଥିଲେ । ମଧୁସୂଦନ ଓ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କର ରାଜନୈତିକ ଚିନ୍ତାଧାରା ଓ ଆଦର୍ଶ ମଧ୍ୟରେ ବହୁ ପାର୍ଥକ୍ୟ ଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପ୍ରତି ମଧୁସୂଦନଙ୍କର ପ୍ରଗାଢ଼ ଶ୍ରଦ୍ଧା ଓ ସମ୍ମାନ ଥିଲା । କାରଣ ତାଙ୍କ ଦେଶପ୍ରେମ ଏବଂ ତ୍ୟାଗପୂତ ଜୀବନ ଓ ଚରିତ୍ରବତ୍ତା ପ୍ରତି ମଧୁସୂଦନ ବିଶେଷ ଭାବରେ ଆକୃଷ୍ଟ ହୋଇଥିଲେ । ସେଦିନ ବିଧାୟକ ପରିଷଦରେ ତାଙ୍କ ଭାଷଣରେ ମଧୁସୂଦନ କହିଥିଲେ, ମୋର ପରମବନ୍ଧୁ ବାବୁ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଦାସଙ୍କ ନାମ ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇଛି । ତାଙ୍କ ଚରିତ୍ର ଓ ତାଙ୍କ ତ୍ୟାଗପୂତ ଜୀବନର କଥା ଓଡ଼ିଶାର ଏଠାରେ ଥିବା ସମସ୍ତ ସଭ୍ୟ ଜାଣନ୍ତି । ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତଙ୍କଠାରୁ ମୁଁ ତାଙ୍କୁ ଅଧିକ ଭଲ ଭାବରେ ଜାଣେ । କାରଣ ସେହି ତରୁଣ ବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ତାଲିମ ଦେବା ଏବଂ ନିର୍ବାଚନରେ ଜୟଯୁକ୍ତ କରି କାଉନ୍‌ସିଲ୍‌କୁ ନିର୍ବାଚିତ କରି ଆଣିବାର ସମ୍ମାନ ମୁଁ ଲାଭ କରିଥିଲି । ଏଠାରେ କୁହାଯାଇଛି, ତାଙ୍କ ପରି ଜଣେ ବ୍ୟକ୍ତି ଜେଲ୍‌ରୁ ମୁକ୍ତିଲାଭ ପରେ ବିଶୃଙ୍ଖଳା ସୃଷ୍ଟି ହେବ । ଏହାର ଅର୍ଥ କଣ ? ଜଣେ ଭଲ ଲୋକ କ'ଣ ବିଶୃଙ୍ଖଳା କରିପାରେ ? ତାହା ହେଲେ ବୁଝିବାକୁ ହେବ ଆମର ସମଗ୍ର ସମାଜଟି ଭଲ ନୁହେଁ । ଆମ ସମାଜର ସାମ୍ପ୍ରତିକ ଦୁରବସ୍ଥା ପାଇଁ ବିଦେଶୀ ଶାସନ ଦାୟୀ । ଲୋକେ କ'ଣ ଏପରି ହୋଇଛନ୍ତି ଯେ, କୌଣସି ଭଲ ମଣିଷ ଓ ଭଲ ପଦାର୍ଥର ଉପସ୍ଥିତି ସେମାନଙ୍କୁ ଆତଙ୍କିତ ଓ ବିଶୃଙ୍ଖଳିତ କରି ପକାଇବ । କେଉଁଠାରେ ବିସ୍ଫୋରକଦ୍ରବ୍ୟ ଅଛି ବୋଲି ପୃଥିବୀରୁ ସବୁ ନିଆଁ ଲିଭାଇ ଦେବା କଥାକୁ ତୁମେ କହି ପାରିବ ନାହିଁ । ସାଧାରଣ ଜନତା ଭଲ ଲୋକଙ୍କଠାରୁ ପଳାଇ ଯାଏ ନାହିଁ । ଭଲ ଲୋକଙ୍କ ଚାରିପାଖରେ ସେମାନେ ତାଙ୍କୁ ଘେରି ରହିଥାନ୍ତି । କିନ୍ତୁ ସରକାରୀ ଲୋକ ଦେଖିଲାମାତ୍ରେ ଗାଁଗହଳର ଲୋକେ ଦୌଡ଼ି ପଳାଇ ଯାଇଥାନ୍ତି । ଏହା ନିର୍ଭୁଲ ସତ କଥା । ଏଥିରୁ ପ୍ରମାଣିତ ହେଉଛି ଯେ ଯେଉଁ ସରକାର ଲୋକଙ୍କ ଉପରେ ଶାସନ ଚଳାଉଛନ୍ତି, ସେ ସରକାର ପ୍ରକୃତରେ ଲୋକଙ୍କ ସାମାଜିକ ଗଠନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ଭଲଭାବରେ ହୃଦୟଙ୍ଗମ କରିପାରି ନାହାନ୍ତି । ଆଇନ୍‌ଜ୍ଞମାନେ ଯେଉଁ ସମ୍ବିଧାନ ବା ବ୍ୟବସ୍ଥା କଥା ଆଲୋଚନା କରିଥାନ୍ତି, ମୁଁ ସେକଥା କହୁନାହିଁ । ମୁଁ ମଣିଷ ସମ୍ବିଧାନ ବା ବ୍ୟବସ୍ଥା କଥା ଏଠାରେ ଆଲୋଚନା କରୁଛି । ମଣିଷ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ଉପାଦାନ ସୃଷ୍ଟି ଯେତେବେଳେ ରାଜନୈତିକ ସମ୍ବିଧାନ ଓ ଉକ୍ତ ଉପାଦାନର ସମନ୍ୱୟ ଘଟେ ସେତେବେଳେ ଏହି ସଂଗଠନ ଗଢ଼ି ନିଅନ୍ତି, ଯାହାକି ସମସ୍ତଙ୍କ ପଥରେ ଶୁଭଙ୍କର ହୋଇଥାଏ । ଯଦି ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କ ପରି ଜଣେ ଚରିତ୍ରବାନ ପୁରୁଷଙ୍କୁ ଆମେ ବିପଦର କାରଣ ବୋଲି ବିଶ୍ୱାସ କରୁ, ତେବେ ମୁଁ ମନେ କରୁଛି ଯେ ଏହି ବିପଦର ଅନ୍ୟ କିଛି କାରଣ ରହିଛି । କାଉନ୍‌ସିଲ୍ ସ୍ପଷ୍ଟ ମତ ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି । ଲୋକେ ଚାହାନ୍ତି ଏହି ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କୁ ମୁକ୍ତି ଦିଆଯିବା ଆବଶ୍ୟକ ।

ଏହାପରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ପ୍ରମୁଖଙ୍କ ମୁକ୍ତି ପାଇଁ ଲାଟ୍ ସାହେବଙ୍କୁ ସୁପାରିଶ କରି ଏକ ପ୍ରସ୍ତାବ ଗୃହୀତ ହୋଇଥିଲା । ୧୯୨୪ ଜୁନ୍ ୮ ତାରିଖରେ ପଣ୍ଡିତ ଗୋପବନ୍ଧୁ ଜେଲ୍‌ରୁ ଖଲାସ ହେଲେ । ଉତ୍କଳ ପ୍ରଦେଶ କଂଗ୍ରେସ କମିଟି ଦ୍ୱାରା ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ସମ୍ବର୍ଦ୍ଧନା ଦେବା ପାଇଁ ବିରାଟ ଜନସଭାର ଆୟୋଜନ କରାଯାଇଥିଲା । ଗୋପବନ୍ଧୁଙ୍କୁ ହଜାରିବାଗ୍ ଜେଲ୍ ଫାଟକ ନିକଟରୁ ପଛୋଟି ଆଣିବା ପାଇଁ ଆଚାର୍ଯ୍ୟ ହରିହରଙ୍କୁ ସେଠାକୁ ପଠାଯାଇଥିଲା ।

---

ସି/୪୦-ବସୁନ୍ଧରା,
ଭୁବନେଶ୍ୱର

**ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ସୁଦ୍ଧା ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି.ରେ ୯୪୬.୯୪ ଲକ୍ଷ ପରିବାର ଉପକୃତ**

ବିଂଶସୂତ୍ରୀ ଅନ୍ତର୍ଗତ ରାଜ୍ୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିବା ସମନ୍ୱିତ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ( ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି. )ରେ ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ଗତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୯ କୋଟି ୪୬ ଲକ୍ଷ ୯୪ ହଜାର ଆର୍ଥିକ ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀ ପରିବାରଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇ ଉପକୃତ କରାଯାଇଛି । କେବଳ ଗତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ଉପକୃତ ହୋଇଥିବା ୨ କୋଟି ୫୫ ଲକ୍ଷ ୯୮ ହଜାର ପରିବାର ତନ୍ମଧ୍ୟରେ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ।

ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନାରେ ଗତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ସୃଷ୍ଟି ୧୨ ଲକ୍ଷ ୪୮ ହଜାର ଶ୍ରମ ଦିବସ ସମେତ ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୫୪ ଲକ୍ଷ ୩୨ ହଜାର ଶ୍ରମ ଦିବସ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି ଏବଂ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ୨୭୫ଟିକୁ ମିଶାଇ ଉକ୍ତ ସମୟ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ସମୁଦାୟ ୭୬୩ଟି କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପ ୟୁନିଟ୍ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି ବୋଲି ରାଜ୍ୟ ଯୋଜନା ଓ ସମନ୍ୱୟ ବିଭାଗରୁ ପ୍ରକାଶିତ ବିଂଶସୂତ୍ରୀ ଅନ୍ତର୍ଗତ ମାସିକ ଅଗ୍ରଗତି ବିବରଣୀରୁ ଜଣାପଡ଼ିଛି ।

# ଅନ୍ଧତ୍ୱର କାରଣ ଓ ନିରାକରଣ

ପ୍ରାଧ୍ୟାପକ ଡାଃ ଯଜ୍ଞେଶ୍ୱର ନାଥ

ଅନ୍ଧତ୍ୱ ସମଗ୍ର ବିଶ୍ୱରେ ଏକ ବଡ଼ ସମସ୍ୟା । ବିଶେଷ କରି ଭାରତ ପରି ଏକ ବିକାଶଶୀଳ ଦେଶ ପାଇଁ ଏହା ଚିନ୍ତାର ବିଷୟ । ବିଶ୍ୱ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଂସ୍ଥା ବିଶେଷଜ୍ଞଙ୍କ ମତରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱ କହିଲେ– "Inability to do any type of work, industrial or otherwise for which sight is essential. ଅନ୍ଧତ୍ୱ କହିଲେ ଆଲୋକର ଅନୁଭବ କରି ନ ପାରିବା (Loss of perception of light) ଏହାକୁ ଦର୍ଶନଜନିତ ଅକ୍ଷମତା କୁହାଯାଏ । ଯାହାଫଳରେ ମନୁଷ୍ୟ ନିଜର ଦୈନନ୍ଦିନ କାର୍ଯ୍ୟ କରିପାରେ ନାହିଁ । ଜଣେ ଲୋକ ଅନ୍ଧବୋଲି କୁହାଯାଏ, ଯେତେବେଳେ ସେ ପ୍ରସାରିତ ଅଙ୍ଗୁଳିକୁ ୧୦ ଫୁଟ ଦୂରରୁ ଗଣି ପାରେ ନାହିଁ କିମ୍ବା ଭଲ ଆଖିରେ ତା'ର ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତି ୩/୬୦ରୁ କମ୍ କିମ୍ବା ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତିର ପରିସୀମା ୧୦ରୁ କମିଯିବ ।

ବିଗତ ୫୦ ବର୍ଷରେ ଚିକିତ୍ସା ବିଜ୍ଞାନର ଅଭିବୃଦ୍ଧି ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରକାରରେ ବିଶେଷ ପରିବର୍ତ୍ତନ ହୋଇଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ଶୈଶବୀୟ ଚକ୍ଷୁରୋଗ (Opthalmic neobaturum) ପ୍ରାୟ ଦେଖାଯାଏ ନାହିଁ । ବସନ୍ତ ରୋଗର ନିରାକରଣ କରାଯାଇଛି । ପୋଥକୀ (Trachoma) ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ କମୁଛି । ସଂକ୍ରାମକ ଶୋଥଜ ଅଧିମନ୍ଥ (epidemic dropsy Glaucuma) ଅତୀତର ଘଟଣା ହୋଇଛି ସତ କିନ୍ତୁ ଲିଙ୍ଗନାଶ ବା ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ (cataract) ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି କାରଣ ମାନବର ପରମାୟୁ ବୃଦ୍ଧି ଘଟିଛି । ଶିଳ୍ପାୟନ ଯୋଗୁଁ ଚକ୍ଷୁ ଦୁର୍ଘଟଣାବୃଦ୍ଧି ଘଟୁଛି । ସମ୍ପ୍ରତି ବହୁମୂତ୍ର ରୋଗୀ ବହୁବର୍ଷ ବଞ୍ଚୁଥିବା ଯୋଗୁଁ diabetic Retinopathy ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି । ବିଷାକ୍ତ ମଦ୍ୟପାନ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ଖବରକାଗଜ ପୃଷ୍ଠା ମଣ୍ଡନ କରୁଛି । Sulphonamides. Ethambutul, Chloquin ଓ ଗର୍ଭନିରୋଧ ବଟିକା ଆଦି ଔଷଧ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ବୃଦ୍ଧି ପାଉଛି ।

I.C.M.R.ର ଗଣନା ଅନୁସାରେ ଆମ ଦେଶର ୯ ନିୟୁତ ଲୋକ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ଓ ୪୫ ନିୟୁତ ଲୋକ ଦୃଷ୍ଟି ଦୋଷରେ ଲୋକ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ଓ ୪୫ ନିୟୁତ ଲୋକ ଦୃଷ୍ଟି ଦୋଷରେ... 

ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ । ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରଧାନ କାରଣ ହେଲା– Cataract–ଲିଙ୍ଗନାଶ– 55%, Glaucoma–ଅଧିମନ୍ଥ– 3%, ପୋଷଣଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ–2%, corneal blindness– କୃଷ୍ଣମଣ୍ଡଳ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ– 20% Postevior Segment blindness– ଚକ୍ଷୁର ପଶ୍ଚାତ୍ ଭାଗ ଜନିତ ଅନ୍ଧତ୍ୱ– 20% ।

ଆମ ଦେଶରେ ଚକ୍ଷୁ ବିଶେଷଜ୍ଞମାନଙ୍କର ଘୋର ଅଭାବ । ଅନ୍ଧମାନଙ୍କର ସଂଖ୍ୟାକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ଭାରତ ସରକାର ୧୯୭୬ ମସିହାରେ National plan for the Control of blindness (NPCB) ଆରମ୍ଭ କରିଛନ୍ତି । ଫଳରେ ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କେନ୍ଦ୍ର, ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରୀୟ ହସ୍ପିଟାଲ, ଚିକିତ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟର ଚକ୍ଷୁ ବିଭାଗର ଉନ୍ନତି କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଅଧିକ ଡାକ୍ତର ଓ କର୍ମଚାରୀ ନିଯୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି । ୮ଟି ଆଞ୍ଚଳିକ ଚକ୍ଷୁବିଜ୍ଞାନ କେନ୍ଦ୍ର, ସର୍ବୋପରି ସର୍ବୋଚ୍ଚ କେନ୍ଦ୍ର ଦିଲ୍ଲୀ ଦ୍ୱାରା ଏହି କାର୍ଯ୍ୟ ଚାଲିଛି । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରତିଶତ ୨ ହଜାର ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ୧.୩%ରୁ ଆଶାଜନକ ଭାବେ 0.9% ହ୍ରାସ କରିବାକୁ ଚେଷ୍ଟା କରାଯାଉଛି ।

## ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଆଖିର ଯତ୍ନ ଓ ଚିକିତ୍ସା :

ଭାରତରେ ଅଧିକ ଲୋକ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ବାସ କରନ୍ତି, ଯେଉଁଠାରେ କି ଆଖିରୋଗ ପାଇଁ କୌଣସି ବ୍ୟବସ୍ଥା ନାହିଁ । ଚକ୍ଷୁ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଓ ଚିକିତ୍ସାଳୟର ଅଭାବ ସାଙ୍ଗକୁ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଓ ଅନ୍ଧବିଶ୍ୱାସ ଯୋଗୁଁ ସହର ଅପେକ୍ଷା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱର ସଂଖ୍ୟା ବେଶି । ପ୍ରାୟ ୪୦ ଭାଗ ଅନ୍ଧତ୍ୱକୁ ପ୍ରତିରୋଧ କରାଯାଇ ପାରିବ ଓ ବାକି ୪୦ ଭାଗ ଶଲ୍ୟ ଚିକିତ୍ସା ଦ୍ୱାରା ଆରୋଗ୍ୟ ହୋଇଥାଏ ।

ପ୍ରତିରୋଧ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପିଲାଙ୍କ ଜନ୍ମଠାରୁ ଆରମ୍ଭ ହେବା ଉଚିତ । ସ୍କୁଲ ପିଲାମାନଙ୍କର ଚକ୍ଷୁ ପରୀକ୍ଷା ନିହାତି ଦରକାର । ସମସ୍ତ ବୟସର ଲୋକମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତି ପରୀକ୍ଷା (Refraction Test) ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ବୟସ୍କ ଲୋକମାନଙ୍କର ମଧୁମେହ, ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ , ଗ୍ଲୁକୋମା, ହୃଦରୋଗରେ ଚକ୍ଷୁ ଉପଦ୍ରବ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥାଏ ।

## ବାଲ୍ୟାବସ୍ଥାରେ ଆଖିର ଯତ୍ନ :

ଗର୍ଭାବସ୍ଥାରେ ମା'ର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପରୀକ୍ଷା କରିବା ଦରକାର । ପ୍ରସବ ସମୟରେ ସଂକ୍ରମଣ ଯେମିତି ନ ହୁଏ ଧ୍ୟାନ ଦେବ । ପିଲା ଜନ୍ମର ପରେ ପରେ ଆଖିରେ antibiotic drop ପକାଇଲେ ଶୈଶବୀୟ ଆଖି ରୋଗ ହୁଏ ନାହିଁ । ଜନ୍ମଗତ ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ ଓ ଅଧିମନ୍ଥ (Glaucoma)ର ଶଲ୍ୟ ଚିକିତ୍ସା କରିବ । ଅପରିଷ୍କାର ଅପରିଚ୍ଛନ୍ନ ପରିବେଶ, ମଇଳା ଲୁଗା ଓ ମାଛି ଆଦି ପୋଥକୀ (Trachoma) ରୋଗ ବ୍ୟାପିବାରେ ସାହାଯ୍ୟ

କରେ । ବାଲ୍ୟାବସ୍ଥାରେ ଭିଟାମିନ୍‌ର ଅଭାବ ହୁଏ । ମାତୃସ୍ତନ୍ୟ ପାନ ଦ୍ୱାରା ଏହାକୁ ଦୂର କରାଯାଇ ପାରିବ । ଖାଦ୍ୟ ଖାଇବା ଅଭ୍ୟାସକୁ ଧ୍ୟାନଦେବା ଦରକାର, ଯାହାଫଳରେ ପ୍ରୋଟିନ୍ ଅଭାବଜନିତ (Protein calorie malnutrition) ଅବସ୍ଥାର ନିରାକରଣ କରାଯାଇ ପାରିବ । ସ୍କୁଲକୁ ଯିବା ଅବସ୍ଥାରେ ଶାରୀରିକ ଅଭିଘାତ ବ୍ୟତୀତ ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତିର ମଧ୍ୟ ବ୍ୟତିକ୍ରମ ଦେଖାଯାଏ । ଏହା ଚଷମା ବ୍ୟବହାର ଦ୍ୱାରା ଠିକ୍ ହୋଇଥାଏ । ବୟସ୍କ ଲୋକମାନଙ୍କର ଅନ୍ଧତ୍ୱର ପ୍ରଧାନ କାରଣ ହେଉଛି ଦୃଷ୍ଟିଦୋଷ (Refractive error), ଆଘାତ, ସ୍ନାୟୁବିକ ରୋଗ, ଔଷଧ ବ୍ୟବହାର ଜନିତ ଚକ୍ଷୁରୋଗ । ଦୃଷ୍ଟି ଦୋଷ ପାଇଁ ଚଷମା ବ୍ୟବହାର କରିବା ଆବଶ୍ୟକ । ଆଘାତ ଘରେ କିମ୍ବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷେତ୍ରରେ ଘଟିପାରେ । ସୂର୍ଯ୍ୟପରାଗ ଦର୍ଶନ ଜନିତ ଦୃଷ୍ଟିଶକ୍ତିର ଦୋଷ ମଧ୍ୟ ଦେଖାଯାଏ । ବୃଦ୍ଧାବସ୍ଥାରେ ଅନ୍ଧତ୍ୱ, ମୋତିଆ ବିନ୍ଦୁ, ଗ୍ଲୁକୋମା, ରେଟିନାଗତ ରୋଗ ଓ ମାକ୍ୟୁଲାର କ୍ଷୟ ଯୋଗୁଁ ହୋଇଥାଏ ।

ଉନ୍ନତ ଦେଶରେ ୨୦ ହଜାର ଜନସଂଖ୍ୟାରେ ଜଣେ ଚକ୍ଷୁ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଥିବାବେଳେ ଭାରତରେ ଲକ୍ଷେ କୋଡ଼ିଏ ହଜାରରେ ଜଣେ ଚକ୍ଷୁ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଅଛନ୍ତି । ସଦର ଓ ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରୀୟ ହସ୍ପିଟାଲ୍‌ମାନ କେବଳ ୫୦% ରୋଗୀଙ୍କୁ ଶଲ୍ୟ ଚିକିତ୍ସା ପ୍ରଦାନ କରନ୍ତି । ତେଣୁ ବେସରକାରୀ ଅନୁଷ୍ଠାନ ଦ୍ୱାରା ମଧ୍ୟ ମୋତିଆବିନ୍ଦୁର ଶଲ୍ୟ ଚିକିତ୍ସା କରାଯାଏ । ବର୍ତ୍ତମାନ ସହର ବ୍ୟତୀତ ସୁଦୂର ମଫସଲରେ Eye camp ଦ୍ୱାରା ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ ଅସ୍ତ୍ରୋପଚାର କରି ଅନ୍ଧତ୍ୱ ଦୂରୀକରଣ କରାଯାଉଛି । ସ୍ୱାଧୀନତାର ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଜୟନ୍ତୀ ବର୍ଷରେ ଏହି camp ମାନ ଅଧିକ ସଂଖ୍ୟାରେ ଆୟୋଜନ କରାଯାଉଛି । ଦୃଷ୍ଟିହୀନ ଜନସାଧାରଣ ଏହାର ସୁଯୋଗ ନେବା ଆବଶ୍ୟକ ।

## ଦୃଷ୍ଟିହୀନମାନଙ୍କର ଥଇଥାନ :

ଆମ ଦେଶରେ ୯ ନିୟୁତ ଦୃଷ୍ଟିହୀନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ପ୍ରାୟ ୧୫%ରୁ ୨୦% ଅନ୍ଧଙ୍କ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଥଇଥାନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଦରକାର, ଯାହାଦ୍ୱାରା ସେମାନେ ଆୟ କରି ନିଜର ଗୁଜୁରାଣ ମେଣ୍ଟାଇ ପାରିବେ । ମାତ୍ର ସେଥିପାଇଁ ଆମର ବ୍ୟବସ୍ଥା ନାହିଁ । ଆମ ଦେଶରେ ପ୍ରାୟ ଶହେଟି ସ୍କୁଲ ଦୃଷ୍ଟିହୀନଙ୍କ ପାଇଁ ରହିଛି ଓ ସେଠାରେ ବ୍ରେଲ୍ ପ୍ରଣାଳୀରେ ଶିକ୍ଷା ଦିଆଯାଉଛି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ବାଦ୍ୟଯନ୍ତ୍ର, କୁଟୀରଶିଳ୍ପ, ବେତକାମ, ପୁସ୍ତକ ବନ୍ଧେଇ, ମହମବତୀ ନିର୍ମାଣ, ଚକ୍‌ଖଡ଼ି ନିର୍ମାଣ, ଲଘୁ ଯନ୍ତ୍ରପାତି କାମ, ଟେଲିଫୋନ୍ ପରିଚାଳନା ବିଷୟରେ ଶିକ୍ଷାଦାନ ଦିଆଯାଏ । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ କୁକୁଡ଼ା ପୋଷ, ଗାଈ ପାଳିବା ଓ ଗୃହକାମ ବିଷୟରେ ଶିକ୍ଷା ଦିଆଯାଏ । ଅନ୍ଧମାନେ ଏସବୁ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଅନ୍ୟମାନଙ୍କଠାରୁ କମ୍ ନୁହନ୍ତି ।

ଦୃଷ୍ଟିଗତ ରୋଗର ନିରାକରଣ ପାଇଁ ଅଧିକ ପରିମାଣରେ ସବୁଜ ପନିପରିବା ଓ ଶାଗ ଖାଇବା ଦରକାର । ବିଶେଷ କରି ସଜନା ଶାଗ ଭିଟାମିନ୍ 'କ'ର ଅଭାବ ପୂରଣ କରେ ।

---

ଗୋପବନ୍ଧୁ ଆୟୁର୍ବେଦ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ,
ପୁରୀ

### ଓଡ଼ିଶା ପର୍ଯ୍ୟଟନ ଉପଦେଷ୍ଟା ପରିଷଦ ଗଠିତ

ପର୍ଯ୍ୟଟନର ବିକାଶ ଏକ ସମନ୍ୱିତ, ଯୋଜନାବଦ୍ଧ ତଥା ପୋଷଣୀୟ ଧାରାରେ ହେବା ଉଚିତ । ପର୍ଯ୍ୟଟନ ଏକ ପେଶାଦାର ବିଷୟ ହୋଇଥିବା ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଏଥିପାଇଁ ପେଶାଦାର ପ୍ରଣାଳୀରେ ଯୋଜନା କରାଯିବା ଆବଶ୍ୟକ । ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କୁ ପର୍ଯ୍ୟଟନର ବିକାଶ ସମ୍ବନ୍ଧରେ ଉପଦେଶ ଦେବା ନିମନ୍ତେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ନାନବୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ 'ଓଡ଼ିଶା ପର୍ଯ୍ୟଟନର ଉପଦେଷ୍ଟା ପରିଷଦ' ଗଠନ କରାଯାଇଛି । ଏହି ପରିଷଦରେ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ଉପରେ ପେଶାଦାର ଜ୍ଞାନ ଥିବା ଅଭିଜ୍ଞତା ଥିବା ବ୍ୟକ୍ତି ବିଶେଷଙ୍କୁ ସଦସ୍ୟ ଭାବରେ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି ।

ପର୍ଯ୍ୟଟନ ଓ ସଂସ୍କୃତି ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ନେତ୍ରାନନ୍ଦ ମଲ୍ଲିକ, ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ଭୂଷଣ ମିଶ୍ର, ଉନ୍ନୟନ କମିଶନର, ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ମୋହନ ପଟ୍ଟନାୟକ, ଅର୍ଥ ବିଭାଗ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ, ସ୍ୱରାଷ୍ଟ୍ର ବିଭାଗ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ, ପରିବହନ ବିଭାଗର ଶାସନ ସଚିବ, ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ବିଭାଗର ମୁଖ୍ୟ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ଭାରତୀୟ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ବିକାଶ ନିଗମର ମୁଖ୍ୟ ପରିଚାଳନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ , ଭାରତ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ଅର୍ଥ ନିଗମର ମୁଖ୍ୟ ପରିଚାଳନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ଦକ୍ଷିଣ-ପୂର୍ବ ରେଳବାଇର ଜେନେରାଲ ମ୍ୟାନେଜର, ଭୁବନେଶ୍ୱର ଜଣ୍ଟମସ କଲେକ୍ଟର, ଇଣ୍ଡିଆନ୍ ଏୟାର ଲାଇନ୍‌ସର ପରିଚାଳନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ଏୟାର ଇଣ୍ଡିଆର ପରିଚାଳନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ମୁମ୍ବାଇସ୍ଥିତ ଭାରତ ଟ୍ରାଭେଲ୍ ଏଜେଣ୍ଟ ସଂଘର ସଭାପତି, ଦିଲ୍ଲୀସ୍ଥିତ ଭାରତୀୟ ଟୁର୍ ଅପରେଟର୍ସ ସଂଘର ସଭାପତି, ଓଡ଼ିଶା ହୋଟେଲ ଓ ରେଷ୍ଟୁରାଣ୍ଟ ସଂଘର ଅଧ୍ୟକ୍ଷ, ଦିଲ୍ଲୀସ୍ଥିତ ପାସିଫିକ୍ ଏସିଆ ଟ୍ରାଭେଲ୍ ଏଜେଣ୍ଟର ଉପ ସଭାପତି, ଭାରତ ହୋଟେଲ ଓ ରେଷ୍ଟୁରାଣ୍ଟ ମହାସଂଘର ସଭାପତି, ଓଡ଼ିଶା ପର୍ଯ୍ୟଟନ ବିକାଶ ନିଗମର ପରିଚାଳନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ହରିଆନା ପର୍ଯ୍ୟଟନ ବିକାଶ ପରିଷଦର ଅଧ୍ୟକ୍ଷ ଶ୍ରୀ ଏସ୍.କେ.ମିଶ୍ର, ସିଟା ସ୍ପାର୍କସ୍ ଟ୍ରାଭେଲ୍ସର ଶ୍ରୀ ଇନ୍ଦର ଶର୍ମା, ପରିଭ୍ରମଣ ଲେଖକ ଶ୍ରୀ ନବୀନ ବେରୀ, ଭାରତ ହୋଟେଲ ସଂଘର ସଭାପତି, ଭାରତ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ପରିବହନ ସଂଘର ସଭାପତି, ଓଡ଼ିଶା ଟ୍ରାଭେଲ୍ ଏଜେଣ୍ଟ ସଂଘର ସଭାପତି ପ୍ରମୁଖ ଏହି ପରିଷଦର ସଦସ୍ୟ ରହିଥିବା ସ୍ଥଳେ ରାଜ୍ୟ ପର୍ଯ୍ୟଟନ ଓ ସଂସ୍କୃତି ବିଭାଗ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ଧୀରେନ୍ଦ୍ର ନାଥ ପାଢୀ ଏଥିରେ ସଭ୍ୟ-ଆବାହକ ରହିଛନ୍ତି ।

# ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ

ଶ୍ରୀ ସୁକାନ୍ତ କୁମାର ପଣ୍ଡା

ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ହଳଦିଆ ପାଖୁଡ଼ା ଶୋଭିତ ସୁଗନ୍ଧହୀନ ଫୁଲଟିଏ । ବାଡ଼ି ବଗିଚାରେ ଫୁଲକୁଞ୍ଜରେ ଶୋଭାବର୍ଦ୍ଧନ କରୁଥିବା ଏହି ଫୁଲ ଯେ ଏତେ ଉପକାରୀ ଏହା କମ୍ ଲୋକ ଜାଣିଛନ୍ତି । ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଫୁଲର ମଞ୍ଜିରୁ ପ୍ରସ୍ତୁତ ତେଲ ମଣିଷର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପାଇଁ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଉପକାରୀ । ସନ୍‌ଫ୍ଲାୱାର ଅଏଲ୍ ଭାବରେ ବଜାରରେ ଏହି ତେଲ ଉପଲବ୍ଧ । ହୃଦ୍‌ରୋଗୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ତେଲ ବହୁତ ଉପକାରୀ । ଏହା ମନୁଷ୍ୟ ରକ୍ତରେ କୋଲେଷ୍ଟ୍ରୋଲ ପରିମାଣ କମାଇବାରେ ସାହାଯ୍ୟ କରିଥାଏ । ଖାଇବା ପାଇଁ ତଥା ଡାଲଡା ଘିଅ ତିଆରି ପାଇଁ ଏହି ତେଲ ବ୍ୟବହୃତ ହୋଇଥାଏ । ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ପିଡ଼ିଆକୁ ଗୋଖାଦ୍ୟ ଓ କୁକୁଡ଼ା ଖାଦ୍ୟ ଭାବରେ ମଧ୍ୟ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଇଥାଏ । ତେଣୁ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାହିଦା ବର୍ତ୍ତମାନ ବହୁତ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି ।

ଆମର ଦୈନିକ ସୁଷମ ଖାଦ୍ୟ ପାଇଁ ମୁଣ୍ଡପିଛା ୪୦ ଗ୍ରାମ ତେଲ ଆବଶ୍ୟକ । ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ବାର୍ଷିକ ୬ ଲକ୍ଷ ଟନ୍ ଖାଇବା ତେଲର ଆବଶ୍ୟକତା ଥିବା ବେଳେ ଆମେ ମାତ୍ର ୩ ଲକ୍ଷ ଟନ୍ ଖାଇବା ତେଲ ଉତ୍ପାଦନ କରିପାରୁଛୁ । ବଳକା ତେଲ ଆମକୁ ଅନ୍ୟ ରାଜ୍ୟରୁ ଆମଦାନୀ କରିବାକୁ ପଡୁଅଛି । ତୈଳବୀଜ ଉତ୍ପାଦନକୁ ଦ୍ୱିଗୁଣିତ କରିବା ନିମନ୍ତେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର କୃଷିନୀତିରେ ଘୋଷଣା କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ଏସଂପର୍କରେ ମଧ୍ୟ ବ୍ୟାପକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଅଛି ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ତୈଳବୀଜ ଫସଲ ବର୍ଷର ସବୁ ସମୟରେ ଯଥା ବର୍ଷା, ପ୍ରାକ୍‌ରବି, ରବି ଓ ଖରାଦିନେ ଚାଷ କରାଯାଇ ପାରୁଅଛି । ଓଡ଼ିଶାର ଜଳବାୟୁ ଓ ମୃତ୍ତିକାରେ ଚାଷ ହୋଇପାରୁଥିବା ତୈଳବୀଜ ଫସଲଗୁଡ଼ିକ ହେଲା :—ଚିନାବାଦାମ, ରାଶି, ଅଳସୀ, ଜଡ଼ା, ସୋରିଷ, ଫେଣୀ, ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଓ କୁସୁମୀ । ଗତ ୬୦ ଦଶକରୁ ୯୦ ଦଶକ ମଧ୍ୟରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଖାଇବା ତେଲ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏକ ବୈପ୍ଳବିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ହୋଇଅଛି । ୧୯୬୦ ମସିହାରେ ୭୨,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ତୈଳବୀଜ ଉତ୍ପାଦନ ହୋଇଥିବାସ୍ଥଳେ ୧୯୯୦ ମସିହାରେ ଏହା ୯.୪୯ ଲକ୍ଷ ଟନ୍‌କୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି । ଓଡ଼ିଶାରେ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ତୈଳବୀଜ ମଧ୍ୟରେ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାଷର ମଧ୍ୟ ବ୍ୟାପକ ପ୍ରସାର ହୋଇପାରିଛି । ୧୯୭୩ ମସିହାରେ ୬୩୦ ଟନ୍ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଉତ୍ପାଦିତ ହୋଇଥିବା ସ୍ଥଳେ ଏହା ୧୯୯୩ ମସିହାରେ ୨,୯୦୦ ଟନ୍‌କୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇପାରିଛି । ଚଳିତ ରବି ଋତୁରେ ୪,୦୦୦ ଟନ୍ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଉତ୍ପାଦନ କରିବା ପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି ।

ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ପ୍ରାୟ ସବୁ ଜମିରେ ଚାଷ କରାଯାଇପାରେ । ତେବେ ଖାଲୁଆ, ସନ୍ତସନ୍ତିଆ ଜମିରେ ଏହା ଭଲ ହୁଏ ନାହିଁ । ନିଗିଡ଼ା, ଦୋରସା ଓ ପଟୁମାଟିରେ ଏହି ଫସଲ ଭଲ ହୋଇଥାଏ । ଖରିଫ ଋତୁରେ ଜୁନ୍/ଜୁଲାଇ ମାସରେ, ରବି ଋତୁରେ ସେପ୍‌ଟେମ୍ବର, ଅକ୍ଟୋବର ମାସରେ ଓ ଗ୍ରୀଷ୍ମ ଦିନେ ଜାନୁଆରୀ, ଫେବ୍ରୁଆରୀ ମାସରେ ଜଳସେଚିତ ଜମିରେ ଚାଷ କରାଯାଇ ପାରିବ । ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାଷ ପାଇଁ ହେକ୍ଟର ପିଛା ବିହନ ୧୦ କେ: ଜି: ଦରକାର ହୁଏ ଏବଂ ହାଇବ୍ରିଡ୍ ବିହନ ୬ କେ: ଜି: ଆବଶ୍ୟକ ହୋଇଥାଏ । ସାଧାରଣତଃ ହେକ୍ଟର ପିଛା ୬୦ରୁ ୭୫ ହଜାର ଗଛ ରହିଲେ ଅଧିକ ଅମଳ ମିଳିଥାଏ । ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଫୁଲ ଉଭୟଲିଙ୍ଗୀ ହୋଇଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଏଥିରେ ପର ପରାଗ ସଙ୍ଗମ ହୋଇଥାଏ । ଏଥିପାଇଁ ମହୁମାଛିର ସାହାଯ୍ୟ ନିହାତି ଆବଶ୍ୟକ । ତେଣୁ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଜମିରେ ମହୁବାକ୍ସ ରଖିଲେ ଏହାଦ୍ୱାରା ୩୦ ପ୍ରତିଶତ ଅଧିକ ଅମଳ ହୋଇଥାଏ । ଏହା ଏକ ମିଶ୍ରିତ ଫସଲ ଭାବରେ ମଧ୍ୟ ଚାଷ କରାଯାଇପାରେ । ଛଅଧାଡ଼ି ଚିନାବାଦାମ ପରେ ଦୁଇଧାଡ଼ି ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ମିଶ୍ରିତ ଫସଲ ପାଇଁ ଉପଯୁକ୍ତ । ଏହି ଫସଲ ବୁଣା ହେବାର ୪୫ ଦିନପରେ ଫୁଲକଢ଼ି ହୁଏ । ୬୫ ଦିନ ପରେ ଫୁଲ ଫୁଟେ ଏବଂ ୮୦ ଦିନରେ ମଞ୍ଜି ହୁଏ ଓ ୯୦ରୁ ୧୦୦ ଦିନ ମଧ୍ୟରେ ଅମଳ ଯୋଗ୍ୟ ହୁଏ । ବିଶେଷ ଯତ୍ନ ନେଲେ ହେକ୍ଟରପିଛା ୧୦/୧୨ କ୍ୱିଣ୍ଟାଲ ଫସଲ ଅମଳ କରାଯାଇପାରେ ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ଅଧିକ ଜମିରେ ଉନ୍ନତ ଉତ୍ପାଦନ କୌଶଳକୁ ଅନୁସରଣ କରି ଚାଷ କରିବା ପାଇଁ ପ୍ରୟତ୍ନ କରାଯାଇଅଛି । ୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରୁ ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ସହାୟତାରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ "ତୈଳବୀଜ ଉତ୍ପାଦନ ଯୋଜନା" ମାଧ୍ୟମରେ କ୍ଷୁଦ୍ର ନାମମାତ୍ର ତଥା ଆଦିବାସୀ, ହରିଜନ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ମାଗଣାରେ ଉନ୍ନତ କିସମର ବିହନ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଅଛି । ଗତ ରବିଋତୁରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରାୟ ୬,୦୦୦ ହେକ୍ଟର ଜମିରେ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାଷ କରାଯାଇଥିଲା । ଏହି ରାଜ୍ୟର ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତ ଜିଲ୍ଲାରେ ଏହି ଚାଷ କରାଯାଇଥିଲା । ଏହି ଚାଷ ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କ ତରଫରୁ ଉନ୍ନତ କିସମର ହାଇବ୍ରିଡ୍ ବିହନ

ପି: ଏ: ସି:–୩୬ ଓ ସାର ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଥିଲା ଏବଂ ଅମଳ ପରେ ଚାଷୀମାନଙ୍କଠାରୁ ମଞ୍ଜିଗୁଡ଼ିକୁ ମଧ୍ୟ କିଣି ନେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଥିଲା । ସରକାରଙ୍କ ସହାୟତାରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ "ତୈଳବୀଜ ଉତ୍ପାଦନ ଯୋଜନା" ମାଧ୍ୟମରେ କ୍ଷୁଦ୍ର ନାମମାତ୍ର ତଥା ଆଦିବାସୀ, ହରିଜନ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ମାଗଣାରେ ଉନ୍ନତ କିସମର ବିହନ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଅଛି । ଗତ ରବିଋତୁରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରାୟ ୫,୦୦୦ ହେକ୍ଟର ଜମିରେ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାଷ କରାଯାଇଥିଲା । ରାଜ୍ୟର ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତ ଜିଲ୍ଲାରେ ଏହି ଚାଷ କରାଯାଇଥିଲା । ଏହି ଚାଷ ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କ ତରଫରୁ ଉନ୍ନତ କିସମର ହାଇବ୍ରିଡ୍ ବିହନ ପି: ଏ: ସି:–୩୬ ଓ ସାର ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଥିଲା ଏବଂ ଅମଳ ପରେ ଚାଷୀମାନଙ୍କଠାରୁ ମଞ୍ଜିଗୁଡ଼ିକୁ ମଧ୍ୟ କିଣି ନେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଥିଲା ।

ଆଗ୍ରହୀ ଚାଷୀମାନେ ହେକ୍ଟର ପିଛା ହାରାହାରି ପ୍ରାୟ ୬–୭ କ୍ୱିଣ୍ଟାଲ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଅମଳ କରିଥିଲେ । କେତେକ ସ୍ଥାନରେ ୧୦–୧୨ କ୍ୱିଣ୍ଟାଲ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମଧ୍ୟ ଅମଳ ପାଇ ପାରିଛନ୍ତି । ବିଶେଷକରି ଅନୁଗୁଳ, କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲାରେ ଏହି ଚାଷ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଧରଣର ହୋଇଥିଲା । ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ବରଗଡ଼, ମାଲକାନଗିରି, ରାୟଗଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାରେ ଚାଷୀମାନେ ଏହି ଚାଷ କରି ବହୁତ ଲାଭବାନ ହୋଇପାରିଛନ୍ତି ।

ଅନୁକୂଳ ଜଳବାୟୁ, ଉତ୍ପାଦିତ ଦ୍ରବ୍ୟର ଚାହିଦା ତଥା ସର୍ବୋପରି ସରକାରୀ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ଯୋଗୁଁ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାଷର ଭବିଷ୍ୟତ ଅତି ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ । ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ଚାଷୀମାନେ ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ ଚାଷ ପାଇଁ ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ କଲେ ଖାଇବା ତେଲର ଚାହିଦା ମେଣ୍ଟିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଚାଷୀମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ପରିସ୍ଥିତି ଉନ୍ନତି ଘଟିବ । ତେଣୁ ଏହିପରି ଏକ ଅର୍ଥକରୀ ଫସଲ ଚାଷ କରିବା ନିମନ୍ତେ ସରକାରୀ ପ୍ରୋତ୍ସାହନର ସଦୁପଯୋଗ କରିବା ପାଇଁ ଚାଷୀମାନେ ଆଗେଇ ଆସିବା ଆବଶ୍ୟକ ।

---

ସୂଚନା ଅଧିକାରୀ,
ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ,
ଭୁବନେଶ୍ୱର

### ରାଜ୍ୟର ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ପଚିଶ ହଜାର ଅଗଭୀର ନଳକୂପ ଖନନ କରାଯିବ

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଗତ ନଭେମ୍ବର ୨ ତାରିଖ ରେ ସଚିବାଳୟଠାରେ ରାଜ୍ୟର ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଅଗଭୀର କୂପ ଓ ବୋରୱେଲ କାର୍ଯ୍ୟର ଅଗ୍ରଗତି ସଂପର୍କରେ ସମୀକ୍ଷା କରିଥିଲେ ।

ଅଗଭୀର ଓ ଗର୍ତ୍ତକୂପ ଦ୍ୱାରା ୩୫ ରୁ ୪୦ ହଜାର ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚରେ ୫-୬ ଏକର ଜମିରେ ଜଳସେଚନ କରାଯାଇପାରିଥିବାରୁ ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଜିଲ୍ଲାର ଚାଷୀମାନଙ୍କ ଭିତରେ ଏଥିପାଇଁ ପ୍ରବଳ ଆଗ୍ରହ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଛି । ଚଳିତବର୍ଷ ସାରା ରାଜ୍ୟରେ ଏଥିପାଇଁ ପଚିଶ ହଜାର କୂପ ଖନନ କରିବାକୁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ରଖାଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟର ପୁରୀ, ଖୋର୍ଦ୍ଧା, ଜଗତସିଂହପୁର, ଯାଜପୁର, କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ା, କଟକ, ଭଦ୍ରକ ଓ ବାଲେଶ୍ୱର ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ୮ ଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ସଫଳ କରିବାପାଇଁ ଜିଲ୍ଲାଓ୍ୱାରୀ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି । ଏହି ସବୁ ଜିଲ୍ଲାର କଲେକ୍ଟରମାନେ ସମୀକ୍ଷା ବୈଠକରେ ଯୋଗ ଦେଇ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ଧାର୍ଯ୍ୟଲକ୍ଷ୍ୟ ହାସଲ କରିବାରେ କୌଣସି ଅସୁବିଧା ହେବନାହିଁ ବୋଲି ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ । ଗଙ୍ଗା କଲ୍ୟାଣ ଯୋଜନା ଓ କୃଷକ କଲ୍ୟାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଭିତ୍ତିରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି ଓ ଏଥିପାଇଁ ଶତକଡ଼ା ୫୦ ଭାଗ ସରକାର ସବ୍‌ସିଡ଼ି ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି ।

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ପଟ୍ଟନାୟକ ଗ୍ରାମରେ ଥିବା ପୁରାତନ ପୁଷ୍କରିଣୀର ପୁନରୁଦ୍ଧାର କରି ଏଗୁଡ଼ିକୁ ଜଳସେଚନ ପାଇଁ ବ୍ୟବହାର କରିବାପାଇଁ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ ।

ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇପାରେ ଯେ ରାଜ୍ୟର ହାରାହାରି ଶତକଡ଼ା ୩୫ ଭାଗ ଜମି ଖରିଫ ଋତୁରେ ଓ ଶତକଡ଼ା ୧୭ ଭାଗ ଜମି ରବି ଋତୁରେ ଜଳସେଚିତ୍ ହୋଇପାରୁଥିବା ବେଳେ ଭୂତଳ ଜଳସଂପଦର ଉପଯୁକ୍ତ ବିନିଯୋଗ ଦ୍ୱାରା କୃଷି କ୍ଷେତ୍ରରେ ବୈପ୍ଳବିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ଅଣାଯାଇପାରିବ । ଭୂତଳ ଜଳ ସଂପଦର ଶତକଡ଼ା ୮ ଭାଗ ଜଳସଂପଦ ବର୍ତ୍ତମାନ ଉଠାଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ ମାଧ୍ୟମରେ ବ୍ୟବହୃତ ହୋଇପାରୁଛି ।

ବୈଠକରେ କୃଷି ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ରମାକାନ୍ତ ମିଶ୍ର, ରାଜ୍ୟ ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ଭୂଷଣ ମିଶ୍ର, କୃଷି ବିଭାଗ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ବିଜୟ କୁମାର ପଟ୍ଟନାୟକ, ପଞ୍ଚାୟତ ବିଭାଗ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ଚିନ୍ମୟ ବସୁ, କେନ୍ଦ୍ରାଞ୍ଚଳ ରାଜସ୍ୱ କମିଶନର ଶ୍ରୀ ଅଶୋକ କୁମାର ତ୍ରିପାଠୀ ଏବଂ ୮ଟି ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଜିଲ୍ଲାର ଜିଲ୍ଲାପାଳ, ଡିଆରଡିଏ ପ୍ରକଳ୍ପ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକମାନେ ଉପସ୍ଥିତ ରହି ଆଲୋଚନାରେ ଅଂଶଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ ।

# ଗ୍ରାମ୍ୟ ଅର୍ଥନୀତିର ଉନ୍ନତିରେ ସମବାୟଭିତ୍ତିକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ

ଜାତିର ଜନକ ମହାତ୍ମା ଗାନ୍ଧିଜୀ "ଗ୍ରାମ ସାଧାରଣତନ୍ତ୍ର" ଚିନ୍ତାଧାରାକୁ ସାକାର କରିବାକୁ ଗ୍ରାମର ଅଧିକାଂଶ ଉତ୍ପାଦନ ଓ ସେବାମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକୁ ବହୁମୁଖୀ ସମବାୟ ସମିତି ମାଧ୍ୟମରେ କରାଯାଇ ପାରିବ ବୋଲି ଭାବୁଥିଲେ । ତାଙ୍କ ଭାଷାରେ ପଞ୍ଚାୟତ ଓ ସମବାୟ ସମିତି ପ୍ରଗତି ରଥର ଦୁଇ ଚକ । ସୁତରାଂ ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକୁ ସାମାଜିକ ତଥା ଅର୍ଥନୈତିକ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ବାହନ ଭାବରେ ବିସ୍ତାର କରି ଏବଂ ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକୁ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ସମାଜବାଦ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଉପଯୁକ୍ତ ମାଧ୍ୟମ ଭାବରେ ବ୍ୟବହାର କରିବା ପାଇଁ କେନ୍ଦ୍ର ତଥା ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବିସ୍ତାର କରିଆସୁଛନ୍ତି । "ସମବାୟ" ବା "ସହକାରିତା" ଭାରତୀୟ ସମ୍ବିଧାନରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ବିଷୟ ପରିସରଭୁକ୍ତ ହୋଇଥିବାରୁ ରାଜ୍ୟରେ ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନକୁ କ୍ଷିପ୍ରତର କରିବା ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକାର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଓ ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା ପ୍ରଦାନ ପାଇଁ ବ୍ୟବସ୍ଥା ରଖି ସମବାୟ ଆଇନ୍ ଓ ନିୟମାବଳୀ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରାଯାଇଅଛି । ସମବାୟ ସମିତି ପ୍ରତି କୃଷୀ, କାରିଗର, ମୂଲିଆ, କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ଓ ହରିଜନ, ଆଦିବାସୀ ଆଦି ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀର ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କର ଆଗ୍ରହ ସୃଷ୍ଟି କରିବା ପାଇଁ ଏବଂ ସମିତିର ପରିଚାଳନାରେ ସେମାନଙ୍କର ଅନ୍ତରଙ୍ଗ ସମ୍ପୃକ୍ତି ପାଇଁ ସରକାର ସମବାୟ ଆଇନକୁ ସଂଶୋଧନ କରି ଉପରୋକ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତି ବିଶେଷଙ୍କ ପାଇଁ ପରିଚାଳନା ପରିଷଦରେ ସ୍ଥାନ ସଂରକ୍ଷଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ଯେଉଁ ସମିତିରେ ଜଣେ ପୁରୁଷ ନିର୍ବାଚିତ ସଭାପତି ରହିଛନ୍ତି ସେଥିରେ ଉପ–ସଭାପତି ପଦବୀଟି ମହିଳାଙ୍କ ପାଇଁ ସଂରକ୍ଷିତ ହୋଇଛି । ନବମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାରେ ଅଧିକାଂଶ ପରିକଳ୍ପନା ଓ ତାହାର ରୂପାୟନ ଜନ ସମ୍ପୃକ୍ତି ଭିତ୍ତିରେ କରିବାପାଇଁ ନୀତି ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ହୋଇଥିବାରୁ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ପଦ୍ଧତିରେ ବ୍ୟବସାୟିକ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିବା ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକୁ ରାଜ୍ୟର ଯୋଜନା ରୂପାୟନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିବାକୁ ହେବ ।

୧୯୩୬–୩୭ ମସିହାରେ ରାଜ୍ୟର ସମବାୟ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ୭୪,୦୦୦ ସଭ୍ୟ ଓ ୦.୯୮ କୋଟି ଟଙ୍କା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ମୂଳଧନ ଥାଇ ୨୧୬୪ଟି ସମବାୟ ସମିତି କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲେ ହେଁ ୧୯୯୬–୯୭ ବର୍ଷ ସୁଦ୍ଧା ୫୩,୭୮,୦୦୦ ଲକ୍ଷ ସଭ୍ୟ ଏବଂ ୨୧୫୮ କୋଟି ଟଙ୍କା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ମୂଳଧନ ଥାଇ ୬୦୧୨ଟି ସମବାୟ ସମିତି କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟର ୩୯,୪୮,୦୦୦ କୃଷି ପରିବାର ମଧ୍ୟରୁ ୩୪,୯୯,୦୦୦ ପରିବାର ପ୍ରାଥମିକ ଋଣ ଦାନକାରୀ ସମବାୟ ସମିତିର ସଭ୍ୟ ଶ୍ରେଣୀଭୁକ୍ତ ହୋଇସାରିଛନ୍ତି ଯାହାକି ମୋଟ କୃଷି ପରିବାର ସଂଖ୍ୟାର ୮୭ % ଅଟେ । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ଶିଳ୍ପ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ୧୦୮୨ ବୟନ ଶିଳ୍ପ, ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ୯୨୫, ପଶୁ ପାଳନ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ୯୬୦ ଓ ମତ୍ସ୍ୟ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ୪୩୧ଟି ଅଚଳ ଅବସ୍ଥାରେ ଥିବା ସମିତି କାର୍ଯ୍ୟ କରି ଆସୁଛନ୍ତି ।

ରାଜ୍ୟରେ ଥିବା ଋଣ ଦାନୀ ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକ ଫସଲ ବୀମା ସୁବିଧା ଥାଇ ଋଣ, ସାର ଓ କୀଟନାଶକ ଔଷଧ ଆଦି ଉତ୍ପାଦନ ସାମଗ୍ରୀ ଯୋଗାଇ ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଜଳ ସେଚନ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ, କୁକ୍କୁଡ଼ା ପାଳନ, ମତ୍ସ୍ୟ ଚାଷ, ବୟନ ଶିଳ୍ପ, ହସ୍ତଶିଳ୍ପ ଓ କୁଟୀର ଶିଳ୍ପ ଇତ୍ୟାଦି ପାଇଁ ପ୍ରଚୁର ଋଣ ଯୋଗାଉ ଦେଉଛନ୍ତି । ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଅଞ୍ଚଳରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିବା ୨୨୩ ଟି ବୃହଦାକାର ଆଦିବାସୀ ବହୁମୁଖୀ ସମବାୟ ସମିତି (ଲ୍ୟାଂପ୍)କୁ ମିଶାଇ ୨୮୦୫ଟି ପ୍ରାଥମିକ କୃଷି ଋଣ ସମିତି, ୫୭ଟି ପ୍ରାଥମିକ ସମବାୟ କୃଷି ଓ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ ବ୍ୟାଙ୍କ ଏବଂ ୧୬ଟି ନଗର ବ୍ୟାଙ୍କ ରାଜ୍ୟର କୃଷିଭିତ୍ତିକ ଅର୍ଥନୀତିରେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିଆସୁଛନ୍ତି, ଯଦ୍ୱାରାକି ରାଜ୍ୟର ଆବଶ୍ୟକ ଫସଲ ଋଣର ପ୍ରାୟ ୭୫% ଏବଂ ଆବଶ୍ୟକ ସାରର ପ୍ରାୟ ୩୦% ଏହି ସମିତିମାନେ ହିଁ ବଣ୍ଟନ କରୁଛନ୍ତି ।

ରାଜ୍ୟରେ ନୂତନ କୃଷି ନୀତି ଅନୁସାରେ ଆସନ୍ତା ୫ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ କୃଷି ଉତ୍ପାଦନକୁ ଦ୍ୱିଗୁଣିତ କରିବାପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଥିବାରୁ କୃଷି ଋଣ ଓ କୃଷି ଉତ୍ପାଦନ ବଣ୍ଟନ, ଉତ୍ପାଦିତ ଦ୍ରବ୍ୟର ସଂଗ୍ରହ, ସଂରକ୍ଷଣ ଓ ବିପଣନ, ଖାଉଟି ଦ୍ରବ୍ୟର ବଣ୍ଟନ, ଖାଦ୍ୟ ପ୍ରକ୍ରିୟାକରଣ ତଥା ତୈଳବୀଜ, କପା, ଝୋଟ ଓ ଆଖୁ ବା ଚିନି ଶିଳ୍ପ ପ୍ରଭୃତି କୃଷିଶିଳ୍ପର ସଫଳ ରୂପାୟନ ପାଇଁ ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକୁ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିବାକୁ ହେବ । ସେବା ସମବାୟ ସମିତି ଓ ବାଣିଜ୍ୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକରେ ୪,୬୯,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍ ସଂରକ୍ଷଣ କ୍ଷମତା ଥାଇ ୨,୨୫୫ଟି ଗୋଦାମ ରହିଛି ଏବଂ ସମବାୟ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିବା ରାଜ୍ୟ ପଣ୍ୟାଗାର ନିଗମରେ ୨,୩୧,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ ଟନ କ୍ଷମତା ବିଶିଷ୍ଟ ୭୫ଟି ଗୋଦାମ ରହିଛି । ରାଜ୍ୟ ବାଣିଜ୍ୟ ମହାସଙ୍ଘର ଜଗତପୁରଠାରେ ଥିବା ୪,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍

ସଂରକ୍ଷଣ କ୍ଷମତା ବିଶିଷ୍ଟ ଶୀତଳ ଭଣ୍ଡାର ବ୍ୟତୀତ ଭୁବନେଶ୍ୱର ଓ ରାୟଗଡ଼ାଠାରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ୫,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍ ମହଜୁଦ କ୍ଷମତା ବିଶିଷ୍ଟ ୨ଟି ଶୀତଳ ଭଣ୍ଡାର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ପାଇଁ ଜାତୀୟ ସମବାୟ ନିଗମ ମଞ୍ଜୁରୀ ଦେଇଛନ୍ତି । ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ଏହି ମହାସଙ୍ଘ ସହିତ ଅନୁବନ୍ଧିତ ମୋଟ ୨୪,୬୦୦ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍ ମହଜୁଦ କ୍ଷମତା ଥାଇ ୧୭ଟି ସମବାୟ ଶୀତଳ ଭଣ୍ଡାର ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଅଛି । ରାଜ୍ୟ ବାଣିଜ୍ୟ ମହାସଙ୍ଘ, ୧୯୯୩-୯୪ ମସିହାରେ ୪୪.୬୧ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର, ୧୯୯୪-୯୫ ମସିହାରେ ୧୫୭.୦୭ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ଏବଂ ୧୯୬୬-୯୭ ମସିହାରେ ୧୬.୦୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ରାଶି, ବିରି ଓ ଚିନାବାଦାମ ସଂଗ୍ରହ ଓ ବିପଣନ କରିଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟର ବାଣିଜ୍ୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକ ୧୯୯୫-୯୬ ବର୍ଷରେ ୨୧୬.୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ତୈଳବୀଜ, ୪୧୫.୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ଝୋଟ ଏବଂ ୭.୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ନଡ଼ିଆ ସଂଗ୍ରହ ଓ ବିପଣନ କରିଛନ୍ତି ।

ପୂର୍ବରୁ ରେଜିଷ୍ଟ୍ରାରଙ୍କଠାରେ ନ୍ୟସ୍ତ କରାଯାଇଥିବା ବିପଣନ ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟକୁ ଅଧିକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରିବା ପାଇଁ ଏହାକୁ ପୃଥକ କରାଯାଇ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର କୃଷି ବିପଣନ ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଅଛି । କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟର ବିକ୍ରୟ ଓ ବିପଣନର ସୁପରିଚାଳନା ନିମନ୍ତେ ରାଜ୍ୟ କୃଷି ବିପଣନ ବୋର୍ଡ଼ ଅଧୀନରେ ୫୭ ଗୋଟି ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାର କମିଟି କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି ଯାହାକି ୭୬ଟି ୨ୟ ଶ୍ରେଣୀର ବଜାର, ୩୮୭ଟି ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାର ଓ ୧,୨୫୦ଟି ହାଟକୁ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରୁଛନ୍ତି । ଏହାର ମୁଖ୍ୟ ଲକ୍ଷ୍ୟ ହେଲା କୃଷକମାନଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କର କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟପାଇଁ ଉଚିତ ମୂଲ୍ୟ ଉପଲବ୍ଧ କରାଇବା, ମୁନାଫାଖୋର ମଧ୍ୟସ୍ଥ ବେପାରୀଙ୍କ ହାତରୁ କୃଷକମାନଙ୍କୁ ରକ୍ଷା କରିବା ଓ ହାଟର ସୁପରିଚାଳନା ଓ ଉନ୍ନୟନ କରାଇବା ।

୨,୮୪୪ ଗୋଟି ପ୍ରାଥମିକ ସେବା ସମିତି ଓ ଲ୍ୟାମ୍ପ ଏବଂ ପ୍ରାଥମିକ ଏବଂ ଛାତ୍ର ଖାଉଟି ସମବାୟ ସମିତି ୧୯୯୬-୯୭ ବର୍ଷରେ ୬୯-୩୪ କୋଟି ଟଙ୍କା ମୂଲ୍ୟର ଖାଉଟି ଦ୍ରବ୍ୟ ବିତରଣ କରିଛନ୍ତି ।

ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ସମବାୟ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ନିଗମ ଗତ ୧୯୯୬ ବର୍ଷ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ପ୍ରାୟ ୫୦.୮୭ କୋଟି ଟଙ୍କା ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ ଋଣ ଯୋଗାଇ ଦେଇଛନ୍ତି । ଏହି ନିଗମ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୧,୩୬୬ ଗୋଟି ଘରଡ଼ିହ ଯୋଗାଇଛନ୍ତି ଏବଂ ୧୭,୯୪୭ ଜଣ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ ପ୍ରାଥମିକ ସମିତି ଜରିଆରେ ଋଣ ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ଏହି ନିଗମ ନିଜର ୬୩ ଗୋଟି ବାସଗୃହ ନିର୍ମାଣ କରି ଭଡ଼ା ସୂତ୍ରରେ ଯୋଗାଇ ଦେଇଛନ୍ତି ।

ଆର୍ଥିକ କାର୍ଯ୍ୟକଳାପ ସହିତ ଜଡ଼ିତ ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକର ସୁଷ୍ଠୁ ରୂପେ ଏବଂ ଠିକ୍ ସମୟରେ ଅଡ଼ିଟ୍ କରାଇବା ନିତାନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ । ୧୯୯୫-୯୬ ବର୍ଷରେ ୧୪,୯୯୭ଟି ସମବାୟ ସମିତି ମଧ୍ୟରୁ ମାତ୍ର ୯,୩୫୬ଟି ଅର୍ଥାତ୍ ଶତକଡ଼ା ୬୨ ଭାଗ ସମୀକ୍ଷା ସମ୍ଭବପର ହୋଇଥିଲା । ୧୯୯୬-୯୭ ବର୍ଷରେ ୩,୨୦୧ଟି ସମବାୟ ସମିତିର ସମୀକ୍ଷା ହୋଇଅଛି ।

କୃଷି ଋଣ ପ୍ରଦାନକାରୀ ସମବାୟ ସମିତି ଓ ବ୍ୟାଙ୍କଗୁଡ଼ିକ ଜାତୀୟ ସମବାୟ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରଯୋଜିତ ବ୍ୟବସାୟ ଉନ୍ନୟନ ପରିଯୋଜନା (ବିଜିନେସ ଡେଭଲପ୍‌ମେଣ୍ଟ) ଓ ଜାତୀୟ କୃଷି ଓ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ ବ୍ୟାଙ୍କ (ନାବାର୍ଡ଼) ଦ୍ୱାରା ପ୍ରଯୋଜିତ ଉନ୍ନୟନ ପରିଯୋଜନା (ଡେଭଲପ୍‌ମେଣ୍ଟଆକସନ୍ ପ୍ଲାନ୍) କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରି, ବାସ୍ତବବାଦୀ ଓ ଲାଭଜନକ ବ୍ୟବସାୟ କରି ଆର୍ଥିକ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ସ୍ୱାବଲମ୍ବୀ ହେବା ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଛନ୍ତି ଏବଂ ଏଥିପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ନାବାର୍ଡ଼ ଏବଂ ଶୀର୍ଷ ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ବୁଝାମଣାପତ୍ର ସ୍ୱାକ୍ଷରିତ ହୋଇଅଛି । ଏହା ଫଳରେ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଅର୍ଥନୀତିର ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ଏକ ଦୃଢ଼ ଭିତ୍ତିଭୂମି ମିଳିପାରିବ ।

**ଜାତୀୟ ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଯୋଜନାରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଅଂଶ ବାବଦରେ ୮୨,୮୧,୩୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ**

ଜାତୀୟ ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଯୋଜନାରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ତାଙ୍କ ଅଂଶ ବାବଦକୁ ସେପ୍ଟେମ୍ବର ମାସ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟର ସମସ୍ତ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୮୨,୮୧,୩୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ କରିଛନ୍ତି ।

୩୦ ଗୋଟି ଜିଲ୍ଲା ମଧ୍ୟରୁ ଅନୁଗୁଳ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୧୫,୦୭୫ ଟଙ୍କା, ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩,୬୯,୬୭୫ ଟଙ୍କା, ବରଗଡ
ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୭୦,୧୫୦ ଟଙ୍କା, ଭଦ୍ରକ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୩୮,୦୭୫ ଟଙ୍କା, ବଲାଙ୍ଗୀର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୫,୧୮,୭୫୦ଟଙ୍କା, ବୌଦ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୭୧,୦୭୫
ଟଙ୍କା, କଟକ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୪,୪୦,୮୦୦ ଟଙ୍କା, ଦେବଗଡ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୫୧,୨୭୫ ଟଙ୍କା, ଢେଙ୍କାନାଳ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୧୨,୧୨୫ ଟଙ୍କା ଆବଣ୍ଟନ
କରାଯାଇଛି ।

ଗଜପତି ଜିଲ୍ଲାକୁ ୯୯,୦୭୫ ଟଙ୍କା,ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୬,୦୫,୧୨୫ ଟଙ୍କା, ଜଗତସିଂହପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୨୬,୯୭୫ ଟଙ୍କା,
ଯାଜପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩,୧୦,୨୦୦ ଟଙ୍କା, ଝାରସୁଗୁଡା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୯୯,୯୫୦ ଟଙ୍କା, କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାକୁ ୪,୭୬,୨୦୦ ଟଙ୍କା, କେନ୍ଦ୍ରାପଡା
ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୪୮,୨୭୫ ଟଙ୍କା, କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୯୯,୨୦୦ ଟଙ୍କା ଓ ଖୋର୍ଦ୍ଧା ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩,୩୧,୭୦୦ ଟଙ୍କା ଦିଆଯାଇଛି ।

କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୪,୩୩,୩୨୫ ଟଙ୍କା, ମାଲକାନଗିରି ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧,୭୮,୭୫୦ ଟଙ୍କା, ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୪,୧୬,୨୦୦
ଟଙ୍କା, ନବରଙ୍ଗପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩,୫୨,୦୦୦ ଟଙ୍କା, ନୟାଗଡ ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧,୬୭,୫୨୫ ଟଙ୍କା, ପୁରୀକୁ ୨,୮୦,୪୦୦ ଟଙ୍କା, ରାୟଗଡା
ଜିଲ୍ଲାକୁ ୩,୦୧,୦୫୦ ଟଙ୍କା, ସମ୍ବଲପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୧,୮୧,୦୫୦ ଟଙ୍କା, ସୋନପୁର ଜିଲ୍ଲାକୁ ୨,୦୧,୧୦୦ ଟଙ୍କା, ସୁନ୍ଦରଗଡ ଜିଲ୍ଲାକୁ

# ମହିଳା ବିକାଶ କ୍ଷେତ୍ରରେ
# ଓଡ଼ିଶା ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଙ୍ଘର ରଚନାତ୍ମକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ

ଶ୍ରୀ ବିଶ୍ୱେଶ୍ୱର ଦେ

ନିରବଚ୍ଛିନ୍ନ ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ଦେଶର ଏକତା, ଶାନ୍ତି ଓ ସ୍ଥିରତା ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ଆମ ଦେଶର ଓ ସମାଜର ଉନ୍ନତି ସମ୍ଭବ ହେବ ଯଦି ଆମ ସମାଜର ଏକ ବିରାଟ ଅଂଶ ଆମର ମହିଳାମାନଙ୍କର ସାମାଜିକ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ ଉତ୍‌ଥାନ ଘଟିବ । ଆମ ସମାଜରେ ମହିଳାମାନଙ୍କର ଆଜି ଯେଉଁ ଅବସ୍ଥା ଓ ଦୁର୍ଦ୍ଦଶା ଅଛି ତାହା କାହାରିକୁ ଅଜଣା ନାହିଁ । ସେଥିପାଇଁ ଚିନ୍ତାଶୀଳ ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କର ମତ ହେଉଛି ଯେପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ସାମାଜିକ କ୍ଷେତ୍ରରେ, ଶାସନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଆତ୍ମନିର୍ଭରତା ମିଳିନାହିଁ ସେଯାବତ୍ ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଉପଯୁକ୍ତ ସମ୍ମାନ ମିଳିବ ନାହିଁ । ବିଶେଷକରି ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ମହିଳାମାନେ ଶିକ୍ଷା ପାଇବେ, ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ-ସେବା ପାଇବେ, ବୈଷୟିକ ତାଲିମ୍ ପାଇବେ, ଆତ୍ମ ନିଯୁକ୍ତି ପାଇବାକୁ ସକ୍ଷମ ହେବେ ଏବଂ ନିଜର ରୋଜଗାରରୁ କିଛି ସଞ୍ଚୟ କରି ନିଜ ନାମରେ ଆକାଉଣ୍ଟ ଖୋଲି ପାରିବେ ସେ ଅବସ୍ଥା ସୃଷ୍ଟି କରିବାକୁ ହେବ । ଏବେ ମହିଳାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ନିର୍ବାଚନରେ ସ୍ଥାନ ସଂରକ୍ଷଣ କରାଯାଉଛି । ଏଥିପାଇଁ ଭାରତ ସରକାର ଓ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ମହିଳାମାନଙ୍କର କଲ୍ୟାଣ ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ଏସବୁ ଯୋଜନାର ସଫଳତା ପାଇଁ ବହୁ ମହିଳା ସଂଗଠନ ଓ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂସ୍ଥା ଆଗେଇ ଆସିଛନ୍ତି । ସହରର ବସ୍ତି ଅଞ୍ଚଳ ହେଉ ବା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ହେଉ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି କରିବା ସହିତ ଉନ୍ନୟନ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ମହିଳାମାନଙ୍କ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଭୂମିକାକୁ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ କରିବା ପାଇଁ ଆଜିଠାରୁ ଷୋଳ ବର୍ଷ ତଳେ ୧୯୮୨ ମସିହାରେ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଥିଲା ଏକ ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନ "ଉତ୍କଳ ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂଘ । କଟକ ସହରର ତୁଳସୀପୁର ସେଲଟର ଛକଠାରେ । ଲୋକସଭା ସଦସ୍ୟା ଶ୍ରୀମତୀ ଜୟନ୍ତୀ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ପୃଷ୍ଠପୋଷକତା ପାଇ ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନ ଗତ ଷୋଳ ବର୍ଷ ଧରି ନାରୀ ଓ ଶିଶୁ କଲ୍ୟାଣ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସମାଜ କଲ୍ୟାଣ କାର୍ଯ୍ୟରେ ବ୍ରତୀ ହୋଇ ଆସିଛି ।

ଇତିହାସର ପ୍ରାକ୍‌କାଳରୁ ଓ ପରେ ମଧ୍ୟ ଘରେ, ବାହାରେ, ଶାସନ କ୍ଷେତ୍ରରେ, ଯୁଦ୍ଧ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏବଂ ସେବା ଓ ଆତ୍ମତ୍ୟାଗ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓ ବୀରତ୍ୱରେ ମହିଳାମାନେ ପୁରୁଷମାନଙ୍କଠାରୁ କୌଣସିଥିରେ ନିମ୍ନରେ ନାହାନ୍ତି । ତା ସତ୍ତ୍ୱେ ମହିଳାମାନଙ୍କର ଶିକ୍ଷା ଓ ରୋଜଗାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ମିଳୁନାହିଁ । ସେ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ମହିଳାମାନଙ୍କ ଅନ୍ତର୍ନିହିତ ଶକ୍ତିର ବିକାଶ ଘଟାଇ ସେମାନଙ୍କର ସାମାଜିକ ଓ ଆର୍ଥିକ ଅବସ୍ଥାର ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ଉତ୍କଳ ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂଘ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି ।

ସହର ଓ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ବିଭିନ୍ନ କାରଣରୁ ଜଣେ ନାରୀର ପାରିବାରିକ ସ୍ଥିତି ଓ ନିରାପତ୍ତା ବିପନ୍ନ ହେଉଛି । ସୁନାରି ସଂସାର ଗଢ଼ିବାର ସ୍ୱପ୍ନ ଉଡ଼ିଯାଇ ଜୀବନଟା ହାହାକାର ଓ ଦୁର୍ବିସହ ହୋଇଯାଉଛି ଓ ଜୀବନରେ ନାନା ଜଟିଳତା ସୃଷ୍ଟି ହେଉଛି । ଏସବୁ ଅବସ୍ଥାରେ ପଡ଼ି ଯନ୍ତ୍ରଣାରେ ଛଟପଟ ହେଉଥିବା ମହିଳାମାନଙ୍କ ଅବସ୍ଥା ସୁଧାରି ନେବା, ଏହି ଉତ୍କଳ ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂଘର ଲକ୍ଷ୍ୟ । ଯୌତୁକଜନିତ ନାରୀ ନିର୍ଯ୍ୟାତନା ଆଜିର ସବୁଠାରୁ ବଡ଼ ଆତଙ୍କ । ଏସବୁ ସମସ୍ୟାରୁ ନାରୀମାନଙ୍କୁ ମୁକ୍ତ ରଖିବା ପାଇଁ ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନ କାର୍ଯ୍ୟ କରି ଚାଲିଛି । ରାଜ୍ୟ ସମାଜ ମଙ୍ଗଳ ବୋର୍ଡର ଅଧ୍ୟକ୍ଷା ଶ୍ରୀମତୀ ସାବିତ୍ରୀ ଚୌଧୁରୀ, ରାଜ୍ୟ ମହିଳା ଓ ଶିଶୁକଲ୍ୟାଣ ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ବିଜୟଲକ୍ଷ୍ମୀ ସାହୁ ଏବଂ ବହୁ ନାରୀନେତ୍ରୀ ଏହି ସଂଗଠନ ସହିତ ସଂପୃକ୍ତ ।

କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳାମାନଙ୍କ ସମସ୍ୟା ଅନେକ । ସେମାନଙ୍କର ରହିବାର ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଓ ନିରାପତ୍ତା ପାଇଁ ଓଲଟପୁରଠାରେ ଏବଂ କଟକ କଳାବିକାଶ କେନ୍ଦ୍ର ରୋଡ଼ଠାରେ ଦୁଇଟି କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ନିବାସ ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇଛି । ଗତ ୧୫–୦୨–୧୯୯୯ ତାରିଖ ସନ୍ଧ୍ୟାରେ କଟକ କଳାବିକାଶ କେନ୍ଦ୍ର ରୋଡ଼ଠାରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ନବନିର୍ମିତ କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ନିବାସର ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରି ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନର କାର୍ଯ୍ୟକୁ ଉଚ୍ଚ ପ୍ରଶଂସା କରିଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟ ସମାଜ ମଙ୍ଗଳ ବୋର୍ଡ ଅଧ୍ୟକ୍ଷା ଶ୍ରୀମତୀ ସାବିତ୍ରୀ ଚୌଧୁରୀ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଏହି ଉତ୍ସବରେ ଲୋକସଭା ସଦସ୍ୟା ଶ୍ରୀମତୀ ଜୟନ୍ତୀ ପଟ୍ଟନାୟକ, ମହିଳା ଓ ଶିଶୁ କଲ୍ୟାଣ ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ବିଜୟଲକ୍ଷ୍ମୀ ସାହୁ, କଟକ ମହାନଗରପାଳ ଶ୍ରୀ ଆଶୀର୍ବାଦ ବେହେରା, ଉପନଗରପାଳ ଶ୍ରୀମତୀ ପୁଷ୍ପା ସାମଲ, ଜିଲ୍ଲାପାଳ ଶ୍ରୀ ଆଲୋକ ବେହେରା ଓ ବହୁ ମହିଳା ସଂଗଠନର କର୍ମକର୍ତ୍ତା ଓ ସଭ୍ୟା ଯୋଗ ଦେଇଥିଲେ । ଓଲଟପୁରଠାରେ ୪୯ ଶଯ୍ୟା ବିଶିଷ୍ଟ ଏବଂ କଟକ କଳାବିକାଶ କେନ୍ଦ୍ର ରୋଡ଼ଠାରେ ୬୨ ଶଯ୍ୟା ବିଶିଷ୍ଟ ୨ଟି କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ନିବାସ ସ୍ଥାପନ ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନର ଏକ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ

ପଦକ୍ଷେପ । ସଂଘର ପରିବାର ପରାମର୍ଶ କେନ୍ଦ୍ର (ଲିଗାଲ ସେଲ) ଜରିଆରେ ଅଦ୍ୟାବଧି ପଞ୍ଜିକୃତ ହୋଇଥିବା ୬୭୨ଟି ବିଭିନ୍ନ ପାରିବାରିକ ସମସ୍ୟା ମଧ୍ୟରୁ ୫୬୭ଟିର ଆପୋଷ ସମାଧାନ କରାଯାଇଥିବା ବେଳେ ୧୨୫ଟି କ୍ଷେତ୍ରରେ ଆଇନଗତ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି ।

ଓଡ଼ିଶା ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂଘର ଉଦ୍ୟମରେ ୩୦୦ ଜଣ ଅସହାୟ ବୃଦ୍ଧ, ବୃଦ୍ଧା ଓ ବିଧବାଙ୍କୁ ଭତ୍ତା ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି ।

ମହିଳାମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ବୈଷୟିକ ଶିକ୍ଷା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ଏକ ବର୍ଷିଆ କମ୍ପ୍ୟୁଟର ପାଠ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ୨୫ ଜଣ ଅସହାୟ, ସ୍ୱାମୀ ପରିତ୍ୟକ୍ତା, ଆର୍ଥିକ ଅନଗ୍ରସର ତଥା ପଛୁଆ ଶ୍ରେଣୀର ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ତାଲିମ ଦିଆ ସରିଛି ଏବଂ ୨୫ ଜଣ ଶିକ୍ଷାର୍ଥିନୀଙ୍କର ତାଲିମ କାର୍ଯ୍ୟ ଅବ୍ୟାହତ ରହିଛି ।

ଶିଶୁମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ପାଇଁ ଅନ୍ୟୂନ ୨୦୦୦ ଶିଶୁଙ୍କୁ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ଓ ପୁଷ୍ଟିକର ଖାଦ୍ୟ ଭିନ୍ନ ଭିନ୍ନ ବାଲୱାଡ଼ି କେନ୍ଦ୍ର ମାଧ୍ୟମରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି ।

କୋଣାର୍କ ଟେଲିଭିଜନ ସଂସ୍ଥା ସହାୟତାରେ ଅନ୍ୟୂନ ୩୦ ଜଣ ଶିକ୍ଷିତ ମହିଳାଙ୍କୁ ଆତ୍ମନିଯୁକ୍ତି ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି । ହସ୍ତଶିଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ୫୦ ଜଣ ମହିଳାଙ୍କର ଅର୍ଥନୈତିକ ଅବସ୍ଥାରେ ଉନ୍ନତି କରାଯାଇ ପାରିଛି । ରେଡ଼କ୍ରସସୋସାଇଟିର ସହାୟତାରେ ୫ ଗୋଟି ରକ୍ତଦାନ ଶିବିର ଆୟୋଜନ କରାଯାଇଛି ଏବଂ ବିଭିନ୍ନ ବସ୍ତି ଅଞ୍ଚଳରେ ୨୦ଟି ପରିବେଶ ସଚେତନତା ଶିବିର ଆୟୋଜନ କରାଯାଇଛି । ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଆଇନ୍ ସମ୍ବନ୍ଧରେ ସଚେତନ କରିବା ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ଆଲୋଚନାଚକ୍ର କରାଯାଇଛି । ସାଲେପୁର ଓ କଟକ ଆଦି ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ସଂଗଠନ ପକ୍ଷରୁ ଯୌତୁକ ବିରୋଧୀ ଅଭିଯାନ କରାଯାଇଛି ଏବଂ କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ା, ପଟ୍ଟାମୁଣ୍ଡାଇ, ଆଳି ଓ କନିକା ଆଦି ଅଞ୍ଚଳରେ ବନ୍ୟା କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି ।

ପ୍ରତ୍ୟେକ ରାଜ୍ୟରେ ଲାଗୁ କରାଯାଇଥିବା ସମ୍ବିଧାନର ୭୩ ତମ ସଂଶୋଧନ ଆଇନ୍ ୧୯୯୨ ଅନୁସାରେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି, ଉପଜାତି ପ୍ରାର୍ଥୀଙ୍କ ଲାଗି ସେମାନଙ୍କର ଲୋକସଂଖ୍ୟା ଅନୁପାତରେ ଆସନ ସଂରକ୍ଷଣ ଏବଂ ସମୁଦାୟ ଆସନ ସଂଖ୍ୟାର ଏକ ତୃତୀୟାଂଶ ମହିଳାମାନଙ୍କପାଇଁ ସଂରକ୍ଷିତ ରହିବ । ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତି କ୍ଷେତ୍ରରେ ମଧ୍ୟ ସଂରକ୍ଷିତ ଆସନର ଏକ ତୃତୀୟାଂଶ ମହିଳାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସଂରକ୍ଷିତ ରହିବ ବୋଲି ସ୍ଥିର ହୋଇଛି ।

ଏହି ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ମହିଳାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଆଗାମୀ ଦିନର ଆହ୍ୱାନଗୁଡ଼ିକର ସମ୍ମୁଖୀନ ହେବା ନିମନ୍ତେ ଓଡ଼ିଶା ମହିଳା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂଘର ଅବଦାନ ଅନ୍ୟ ମହିଳା ସଂଗଠନଗୁଡ଼ିକୁ ଯଥେଷ୍ଟ ପ୍ରେରଣା ଯୋଗାଇବ ।

---

ସୁରୁଚି ସଚିବାଳୟମାର୍ଗ
ୟୁଥ୍ ହଷ୍ଟେଲ ସାମନା କଟକ-୧

**ନଗର ଉନ୍ନୟନ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପର୍କରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ସମୀକ୍ଷା**

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ଓ ନଗର ଉନ୍ନୟନ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସଂପର୍କରେ ଏକ ଉଚ୍ଚସ୍ତରୀୟ ବୈଠକରେ ସମୀକ୍ଷା କରିଥିଲେ ।

ନଗରାଞ୍ଚଳରେ ରହୁଥିବା ହିତାଧିକାରୀମାନଙ୍କୁ ଆତ୍ମନିଯୁକ୍ତି ଯୋଗାଇ ଦେବାପାଇଁ ଏବଂ ଶ୍ରମଭିତ୍ତିକ କର୍ମନିଯୁକ୍ତି ଜରିଆରେ କାମଧନ୍ଦା ଯୋଗାଇ ଦେବାକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ଏହାଛଡ଼ା ଜାତୀୟ ବସ୍ତି ଉନ୍ନୟନ ଯୋଜନା ଅନୁଯାୟୀ ବସ୍ତି ଅଞ୍ଚଳର ବିକାଶ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଭୁବନେଶ୍ୱରର ବାସିନ୍ଦାମାନଙ୍କୁ ଉପଯୁକ୍ତ ଥଇଥାନ କରିବାପାଇଁ ଗୁରୁତ୍ୱାରୋପ କରିଥିଲେ ।

ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଗୃହନିର୍ମାଣ ଯୋଜନାରେ ନିମ୍ନ ଓ ମଧ୍ୟମ ଆୟକାରୀ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ନିମନ୍ତେ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଜାତୀୟ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁସାରେ ରାଜ୍ୟରେ ୬୪ ହଜାର ୧୦୧ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ଲକ୍ଷ୍ୟପୂରଣ କରିବାପାଇଁ ସେ ନିର୍ଦ୍ଦେଶଦେଇଥିଲେ ।

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ କହିଥିଲେ ଯେ ସହରାଂଚଳରେ ରହୁଥିବା ଲୋକଙ୍କ ଉପରେ ହୋଲଡିଂ ଟ୍ୟାକ୍ସ ବୃଦ୍ଧି ନ କରି ହୋଲଡିଂ ଟ୍ୟାକ୍ସ ବାବଦ ଦେୟର ଆଦାୟ ବୃଦ୍ଧି କରିବାପାଇଁ ଦୃଢ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଗଲେ ସମ୍ବଳ ସଂଗ୍ରହ ବୃଦ୍ଧି ହୋଇପାରିବ । ଏ ଦିଗରେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଦୃଷ୍ଟି ଦେବାକୁ ସେ ସଂପୃକ୍ତ ପଦାଧିକାରୀମାନଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ ।

# କଳାହାଣ୍ଡିରେ ଶିଳ୍ପର ପ୍ରଗତି

ଲାୟନ୍ ମାଣିକଚାନ୍ଦ ଅଗ୍ରୱାଲ୍

ଶିଳ୍ପର ପ୍ରଗତିରେ ହିଁ କୌଣସି ସ୍ଥାନର ପ୍ରଗତି ନିର୍ଭର କରେ । ପ୍ରାକୃତିକ ସମ୍ପଦରେ ଭରପୂର କଳାହାଣ୍ଡିରେ ଶିଳ୍ପର ଯଥୋଚିତ ପ୍ରଗତି ହୋଇପାରି ନାହିଁ । ଖଣିଜ, ଜଙ୍ଗଲଜାତ ଓ କୃଷିଜାତ ସମ୍ପଦ ଏହି ଜିଲ୍ଲାରେ ପରିପୂର୍ଣ୍ଣ ଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଗମନା ଗମନ ଓ ବିଜୁଳିର ଅସୁବିଧା ଶିଳ୍ପ ବିକାଶର ମୁଖ୍ୟ ଅନ୍ତରାୟ ହୋଇ ରହିଛି । ଏଣୁ ଏହି ଜିଲ୍ଲା ଅତି ପଛୁଆ ଜିଲ୍ଲା ହିସାବରେ ପରିଗଣିତ ହୋଇ ରହିଛି ।: ଶିଳ୍ପର ବିକାଶରେ ହିଁ ସେହି ଅଞ୍ଚଳର ଶିକ୍ଷା, ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ, ସାମାଜିକ ଅଭିବୃଦ୍ଧି ଓ ଆର୍ଥିକ ଅବସ୍ଥାର ଉନ୍ନତି ଘଟି ଏକ ସମୃଦ୍ଧ ଅଞ୍ଚଳ ହୋଇ ପାରିବ । ଏହି ଜିଲ୍ଲାକୁ ଆଗୁଆ କରିବାକୁ ହେଲେ ଶିଳ୍ପର ବିକାଶକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆଯିବା ଉଚିତ ।

ସ୍ୱାଧୀନତା ପୂର୍ବରୁ କଳାହାଣ୍ଡିର ତତ୍କାଳୀନ ମହାରାଜା ଶ୍ରୀ ପ୍ରତାପ କେଶରୀ ଦେଓଙ୍କର ମା'ଙ୍କ ନାମରେ ସୁରତରଙ୍ଗିଣୀ ରାଇସ୍‌ମିଲ୍ ବା **S.T. Rice Mill** ନାମରେ ଏକ ଧାନକଳ କେସିଙ୍ଗାରେ ଥିଲା । ଇନ୍ଦ୍ରାବତୀ କେନାଲର ପାଣି ମାଡ଼ିବା ଯୋଗୁଁ, ସାର ବ୍ୟବହାର ଓ ଉନ୍ନତ ପ୍ରଣାଳୀରେ କୃଷିକାର୍ଯ୍ୟ ହେବା ଦ୍ୱାରା ଦିନକୁ ଦିନ ଧାନ ଉତ୍ପାଦନ ବଢୁଛି । ସେଥିପାଇଁ ଧାନକଳମାନଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ମଧ୍ୟ ବଢ଼ିବାରେ ଲାଗିଛି । ଜିଲ୍ଲାରେ ଆହୁରି ୨୦/୨୫ଟି ଧାନକଳର ଆବଶ୍ୟକତା ଅଛି । ସରକାରଙ୍କ ଉଦାରୀକରଣ ନୀତି ଯୋଗୁଁ ନୂଆ ଧାନକଳ ବସାଇବା ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କଠାରୁ କୌଣସି ଅନୁମତି ବା ପରମିଟ୍, ଲାଇସେନ୍‌ସର ଆବଶ୍ୟକତା ନାହିଁ । ଏଣୁ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନେ କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାରେ ଆହୁରି ରାଇସ୍ ମିଲ୍ ବସାଇବା ସକାଶେ ଆଗଭର ହେବା ଆବଶ୍ୟକ ।

ଧର୍ମଗଡ଼ରେ **S.P. Fertiliser** ନାମରେ ଏକ ସାରକାରଖାନା ମଧ୍ୟ ବସିବାକୁ ଯାଉଛି । ଏହା ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହେଲେ ଶିଳ୍ପ ଓ କୃଷି କ୍ଷେତ୍ରରେ ନିଶ୍ଚିତ ଭାବରେ ଏକ ବୈପ୍ଳବିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ଆସିବ ।

ଏହି ଜିଲ୍ଲାରୁ ପ୍ରଚୁର ପରିମାଣରେ ଡାଲିଜାତୀୟ କୃଷିଜାତ ପଦାର୍ଥ ଯଥା– ମୁଗ, ବିରି, କାନ୍ଦୁଲ ରପ୍ତାନୀ କରାଯାଉଛି । ଏଣୁ ଡାଲି କାରଖାନା ହେବା ନିହାତି ଦରକାର ।

ଧାନକଳମାନଙ୍କରୁ ବାହାରୁଥିବା ସରୁକୁଣ୍ଡା (**Rice bran**) ଓ ହଲର୍‌ମାନଙ୍କଠାରୁ ବାହାରୁ ଥିବା କୁଣ୍ଡା ମଧ୍ୟ ପଡ଼ୋଶୀ ରାଜ୍ୟ ମଧ୍ୟପ୍ରଦେଶ ଓ ଆନ୍ଧ୍ର ପ୍ରଦେଶକୁ ରପ୍ତାନୀ କରାଯାଉଛି । ଜିଲ୍ଲାର ଶାଳ ମଞ୍ଜି, ନିମ ମଞ୍ଜି ମଧ୍ୟ ବାହାରକୁ ରପ୍ତାନୀ ହେଉଅଛି । ଯଦି ଗୋଟିଏ **Solvent plant** ଜିଲ୍ଲାରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହୁଅନ୍ତା ତାହାହେଲେ ଏହିସବୁ କଞ୍ଚାମାଲର ସଦ୍‌ବ୍ୟବହାର ହୋଇ ଖାଇବା ତେଲ ଓ ସାବୁନ ତିଆରି ତେଲ (**Edible & Non-edible Oil**) ବାହାର କରାଯାଇ ପାରନ୍ତା ।

ତୈଳବୀଜ ଯଥା– ଅଳସି, ଚିନାବାଦାମ, ସୂର୍ଯ୍ୟମୁଖୀ, ସୋରିଷ, ରାଶି, ଟୋଲ ମଞ୍ଜିରୁ ତେଲ ବାହାର କରିବା ପାଇଁ ତେଲକଳର ନିହାତି ଆବଶ୍ୟକତା ଅଛି । ଅଟା, ମଇଦା, ସୁଜି ମଧ୍ୟ ବାହାରୁ ଆସୁଛି । ଏଣୁ ଜିଲ୍ଲାରେ ଏକ **Roller Flour Mill** ବା ବଡ଼ ଅଟାକଳ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇ ପାରିବ ।

ଜିଲ୍ଲାରେ ଉତ୍ପାଦିତ ଆଳୁ, ପିଆଜ ବିଭିନ୍ନ ଫଳ ଓ ପନିପରିବାକୁ ସାଇତି ରଖିବାକୁ ଏକ ଶୀତଳ ଭଣ୍ଡାରର ଆବଶ୍ୟକତା ମଧ୍ୟ ଅନୁଭୂତ ହୁଏ ।

ଜିଲ୍ଲାରେ ସଂଗୃହୀତ ବିଭିନ୍ନ ଜଙ୍ଗଲଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟକୁ କଞ୍ଚାମାଲ ରୂପେ ବ୍ୟବହାର କରି ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇ ପାରେ ।

ଜିଲ୍ଲାର ଅଧିକାଂଶ ଅଞ୍ଚଳରେ କ୍ୱାର୍ଜପଥର (କେରାପଖାନ୍)ର ପାହାଡ଼ ଭରି ରହିଛି । ଏହି ପଥର ଟ୍ରକ୍‌ରେ ବୋଝେଇ ହୋଇ ରାୟଗଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାର 'ତେରୁବାଲି' ଫେରୋସିଲିକନ୍ ଫେକ୍ଟ୍ରିକୁ ଯାଉଛି । କଳାହାଣ୍ଡିରେ ଏକ 'ଫେରୋସିଲିକନ୍' ଫେକ୍ଟ୍ରି ହୋଇ ପାରିଲେ ଜିଲ୍ଲାର ବିଶେଷ ଉନ୍ନତି ହେବ ।

ଜିଲ୍ଲାରେ ମାଣିକ୍ୟ ବା **Ruby** ଏବଂ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ବହୁ ମୂଲ୍ୟ ରତ୍ନପଥର ମହଜୁଦ୍ ହୋଇ ରହିଛି । ଏଣୁ ଜେମଷ୍ଟୋନ୍ କଟିଙ୍ଗ୍ ଓ ପଲିସିଙ୍ଗ୍ କରିବା ପାଇଁ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବାର ଆବଶ୍ୟକତା ରହିଛି । ଗ୍ରାନାଇଟ୍ ପଥର କାଟି ମଧ୍ୟ ବିଦେଶକୁ ରପ୍ତାନୀ କରା ଯାଇପାରେ ।

ଧର୍ମଗଡ଼ ପାଖ ଖଇରପଦରରେ ମହାରଣାମାନେ କାଠର ବହୁତ ସୁନ୍ଦର ସୁନ୍ଦର ହାତୀ, ଡାଇନୋସରସ୍, ଗଣ୍ଡଳ, ହରିଣ, ବଗ, ହଂସ, ମୟୂର ପ୍ରଭୃତି ବିଭିନ୍ନ ପଶୁପକ୍ଷୀଙ୍କ ମୂର୍ତ୍ତି ତିଆରି କରୁଛନ୍ତି ଏବଂ ଏଥିପାଇଁ ଏ ଅଞ୍ଚଳରେ କାଠର କୌଣସି ଅଭାବ ନାହିଁ । କିନ୍ତୁ ଏହିସବୁ ଜିନିଷର ବିକ୍ରୟ ପାଇଁ ଚେଷ୍ଟା ହେବା ଦରକାର । ତାହାହେଲେ କୁଟୀର ଶିଳ୍ପ ପରି ଲଘୁ ଉଦ୍ୟୋଗରେ ସେମାନେ ଆହୁରି ପ୍ରୋତ୍ସାହିତ ହୋଇ ନିଜର କର୍ମକୁଶଳତାକୁ ଦ୍ୱିଗୁଣିତ କରି ପାରିବେ ।

ଜୁନାଗଡ଼ରେ ବେତ ଓ ବାଉଁଶରୁ ବହୁତ ସୁନ୍ଦର ଫର୍ଣ୍ଣିଚର ଓ ନାନା ପ୍ରକାର ଜିନିଷ ତିଆରି ହେଉଛି । ଏହି ଶିଳ୍ପର ମଧ୍ୟ ବିକାଶ କରାଯିବା ଦରକାର ।

ସରକାରଙ୍କ ସିନ୍‌ଫେଡ୍ ସଂସ୍ଥା ଦ୍ୱାରା ଭବାନୀପାଟଣାଠାରୁ ମାତ୍ର ୭ କି:ମି: ଦୂର ରାଇସିଙ୍ଗପୁରଠାରେ ୧୯୮୯ ମସିହାରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ମାଣିକେଶ୍ୱରୀ ପାଓ୍ୱାରଲୁମ୍ କାରଖାନାରେ ଆଜି ତାଲା ପଡ଼ିଛି । ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ଲଗାଣ ନିଗମ ଦ୍ୱାରା ଦିଆଯାଇଥିବା ଋଣ ପରିଶୋଧ କରି ପାରି ନଥିବାରୁ ସମସ୍ତ ମେସିନ୍‌ପତ୍ରକୁ ଜବତ୍ କରାଯାଇଛି । ଏହି କାରଖାନାରେ ୧୫୦ଟି ଲୁମ୍ ଚାଲିବାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଥିଲେ ମଧ୍ୟ ମାତ୍ର ୧୫ଟି ଲୁମ୍ ଚାଲୁଥିଲା । କାରଖାନାର ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ ଇପିକଲରୁ ଓ୍ୱାର୍କିଂ କେପିଟାଲ୍ ବା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ମୂଳଧନ ସ୍ଥାନୀୟ ଭବାନୀପାଟଣା ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କରୁ ଉଠାଯାଇଛି । ଏହି କାରଖାନା ବନ୍ଦ ହେବା ଦ୍ୱାରା ଶତାଧିକ କର୍ମଚାରୀ ବେକାର ହେବେ ଓ ସେମାନଙ୍କର ଦୀର୍ଘ ତିନି ବର୍ଷରୁ ଉର୍ଦ୍ଧ୍ୱ କାମ କରିଥିବା ଦରମା ମଧ୍ୟ ବୁଡ଼ି ଯିବାର ସମ୍ଭାବନା ଦେଖାଯାଇଛି । ଏହି କାରଖାନା ଚାଲୁ କରାଯିବା ପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଏବଂ ଶିଳ୍ପ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ନିରଞ୍ଜନ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ନିକଟରେ ଶ୍ରମିକ ଓ ଜନସାଧାରଣ ଦାବି ଜଣାଇଛନ୍ତି ।

ଧର୍ମଗଡ଼ର ଉପଖଣ୍ଡର ମଥୁରା ପାଖରେ ନନ୍ଦନବନଠାରେ ଚିନି କାରଖାନା ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି । ଏହି ଚିନି କାରଖାନା ଉପରେ ଚାଷୀମାନଙ୍କର କୋଟି କୋଟି ଟଙ୍କା ବାକି ଥିବାରୁ ଚାଷୀମାନେ କାରଖାନାକୁ ଆଖୁ ନ ଦେଇ ନିଜେ ଆଖୁ ପେଡ଼ୁଛନ୍ତି । ଏହି ଚିନି କାରଖାନା ୨୦ କୋଟି ଟଙ୍କା କ୍ଷତିରେ ଚାଲୁଥିବା ବେଳେ କମ୍ପାନୀର ନାମ ବଦଳାଇ "ଓ୍ୱେଷ୍ଟର୍ଣ୍ଣ ଓଡ଼ିଶା ସୁଗାର କମ୍ପାନୀ" ରଖାଯାଇ ସରକାରଙ୍କଠାରୁ ଆହୁରି ୨୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ଋଣ ଆଣିବାକୁ ଉଦ୍ୟମ କରାଯାଉଛି । କମ୍ପାନୀ କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷ କାରଖାନାର ମାସିକ ସାଢ଼େ ଏକ ଲକ୍ଷ ଟନ୍ ଚିନି ବାହାରିବ ବୋଲି ଜଣାଇ ଥିଲେ ହେଁ ମାସରେ ମାତ୍ର ୧୫ ହଜାର ଟନ୍ ଚିନି ବାହାରୁଛି । ଚାଷୀମାନେ ଟଙ୍କା ବାକି ଥିବାରୁ କାରଖାନାକୁ ଆଖୁ ଦେବା ମଧ୍ୟ ବନ୍ଦ କରି ଦେଲେଣି । ଚିନି ବିକ୍ରି କରାଯାଇ ପାଇଥିବା ଟଙ୍କାରେ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଋଣ ପରିଶୋଧ ନ କରି ଅନ୍ୟ ବାବଦରେ ଉକ୍ତ ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ କରି ଦେଉ ଥିବାରୁ କମ୍ପାନୀ ଉପରେ ଋଣ ବୋଝ କ୍ରମଶଃ ବଢ଼ିବାରେ ଲାଗିଛି ।

କେସିଙ୍ଗାଠାରେ Orissa Vegitable Oil Complex' ନାମରେ ଏକ Solvent Plant ବା ତେଲ ପ୍ରସ୍ତୁତ କାରଖାନା ଥିଲା । ଶାଳ ମଞ୍ଜି ଓ ସର୍ଗୁଜାରୁ ଏହି କାରଖାନାରେ ତେଲ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଥିଲା କିନ୍ତୁ ସରକାରୀ ଋଣ ପରିଶୋଧ କରି ନ ପାରିବାରୁ ତାହା ଆଜି ବନ୍ଦ ହୋଇ ରହିଛି । ଏହି କାରଖାନାକୁ ଯଦି ଅନ୍ୟ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀଙ୍କୁ ଭଡ଼ା ବା Lease ସୂତ୍ରରେ ଦିଆ ଯାଆନ୍ତା ତେବେ ଜିଲ୍ଲାର କଞ୍ଚାମାଲର ସଦ୍‌ବ୍ୟବହାର ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଦୁଇ ତିନି ଶହ ଲୋକଙ୍କର କର୍ମସଂସ୍ଥାନ ହୋଇପାରନ୍ତା ।

କେସିଙ୍ଗାରେ ଏକ Spinning Mill ମଧ୍ୟ ତିଆରି ହୋଇ ପଡ଼ି ରହିଛି । ତାକୁ ମଧ୍ୟ ଅତି ଶୀଘ୍ର ଚାଲୁ କରାଯିବା ଦରକାର । କାଗଜକଳ ପାଇଁ କଞ୍ଚାମାଲ ବା ବାଉଁଶ ଆମ ଜିଲ୍ଲାରୁ ରାୟଗଡ଼ା ଯାଉଛି । କେସିଙ୍ଗାରେ ଏକ କାଗଜ କାରଖାନା ତିଆରି କରାଯିବା ପାଇଁ ଜମି ଅଧିଗ୍ରହୀତ ହୋଇ ଏକ Sign Board ଦୀର୍ଘ ଆଠ ଦଶ ବର୍ଷ ହେଲା ଲଗା ଯାଇଛି । କିନ୍ତୁ କାର୍ଯ୍ୟରେ କୌଣସି ଅଗ୍ରଗତି ନାହିଁ ।

ଜିଲ୍ଲାରେ କପାର ଉତ୍ପାଦନ ମଧ୍ୟ ବଢ଼ିବାରେ ଲାଗିଛି । ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଜିଲ୍ଲାରେ ଏକ Ginning Mill ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବା ପାଇଁ ଗତ ତା ୨୭-୧୦-୧୯୯୬ ରିଖ ଦିନ ଜୁନାଗଡ଼ ସଭାରେ କହିଥିଲେ । ତାହା ଅତି ଶୀଘ୍ର କରାଯିବା ଦରକାର ।

କେସିଙ୍ଗାରେ ଏକ ଶିଳ୍ପାଞ୍ଚଳ ଅଛି । ଭବାନୀପାଟଣା ଜୁନାଗଡ଼ରେ ମଧ୍ୟ ଯଦି ଶିଳ୍ପାଞ୍ଚଳ କରାଯାଆନ୍ତା ତାହାହେଲେ ଆହୁରି ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ଗଢ଼ି ଉଠନ୍ତା । କେସିଙ୍ଗାରେ ଏକ Industrial Growth Centre ପାଇଁ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାର ମଞ୍ଜୁରୀ ଦେଇଥିଲେ ମଧ୍ୟ ତାହା ଏପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇ ପାରିନାହିଁ ।

ଜିଲ୍ଲାରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କ୍ଷେତ୍ରରେ ମୁଖ୍ୟ ପ୍ରତିବନ୍ଧକ ହେଉଛି ବିଜୁଳି । ବାରମ୍ବାର ବିଦ୍ୟୁତ୍ ସରବରାହରେ ବ୍ୟାଘାତ ଯୋଗୁଁ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନର ଉତ୍ପାଦନ ବନ୍ଦ ହୋଇ ଯାଉଛି । ଜୁନାଗଡ଼ରେ ଏକ 133 K.V. Sub-station ମଧ୍ୟ ଦୀର୍ଘ ଦଶ ବର୍ଷ ହେଲା ହୋଇ ପାରିନାହିଁ ।

ଋଣ ଯୋଗାଣ କ୍ଷେତ୍ରରେ ବ୍ୟାଙ୍କ୍‌ମାନଙ୍କ ଅସହଯୋଗ ମନୋଭାବ ଯୋଗୁଁ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ମୂଳଧନ ପାଇପାରୁ ନାହାନ୍ତି ଏବଂ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଆଗଭର ହେଉ ନାହାନ୍ତି ।

ଜିଲ୍ଲାରେ ରାସ୍ତାଘାଟର ଶୋଚନୀୟ ଅବସ୍ଥା ଯୋଗୁ ଗମନାଗମନରେ ବ୍ୟାଘାତ ସୃଷ୍ଟି ହେଉଛି । ଜୁନାଗଡ଼ ପାଖରେ ହାତୀନଦୀରେ ଏକ ଉଚ୍ଚ ପୋଲ ବା High Level Bridge ତିଆରି କରାଯିବା ନିହାତି ଦରକାର । ଲାଞ୍ଜିଗଡ଼, ଜୁନାଗଡ଼ ରେଳପଥ ଶୀଘ୍ର ତିଆରି ହେବା ଆବଶ୍ୟକ ।

ଜିଲ୍ଲା ଶିଳ୍ପକେନ୍ଦ୍ର, ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ତାଲିମ୍ ଦେଇ ସରକାରଙ୍କ ଶିଳ୍ପନୀତି ବିଷୟରେ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ଜଣାଇ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କ୍ଷେତ୍ରରେ ସାହାଯ୍ୟ ସହଯୋଗ କରିବା ଆବଶ୍ୟକ ।

ଉପରୋକ୍ତ ବିଷୟଗୁଡ଼ିକୁ ଧ୍ୟାନ ଦେଲେ କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲା ମଧ୍ୟ ପଡ଼ୋଶୀ କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲା ପରି ଶିଳ୍ପ ସମୃଦ୍ଧ ହୋଇ ପାରିବ । କଳାହାଣ୍ଡିରେ ଶିଳ୍ପ ସ୍ଥାପନ କଲେ ଆୟକର ରିହାତି ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ଭାରତ ସରକାର ଘୋଷଣା କରିଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟ ସରକାର ମଧ୍ୟ ୨୦% ସବ୍‌ସିଡ୍ ଯୋଗାଇ ଦେଉଛନ୍ତି । ଏଣୁ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନେ କଳାହାଣ୍ଡିରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଆଗେଇ ଆସିବା ଦରକାର ।

---

**କିଷ୍ଟ ସଭାପତି,**
**ଓଡ଼ିଶା ଯୁବ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀ ସଂଘ, ଜୁନାଗଡ଼**



# ଓଡ଼ିଆ ଜାତିର ଧ୍ରୁବତାରା : ପଠାଣି ସାମନ୍ତ

**ଶ୍ରୀ ଗିରିଜା ଶଙ୍କର ତରାସିଆ**

ଉତ୍କଳ ମାତାର ଯୋଗ୍ୟତମ ସନ୍ତାନ ପଠାଣି ସାମନ୍ତଙ୍କର ବିୟୋଗ ସମ୍ବାଦ ବନାଗ୍ନି ପରି ଓଡ଼ିଶାର କୋଣ ଅନୁକୋଣରେ ପ୍ରସ୍ଫୁରିତ ହେବାକୁ ଲାଗିଲା । ୧୯୦୪ ମସିହା ଜୁନ୍ ମାସ ୨୭ ତାରିଖ ଦିନ ତତ୍କାଳୀନ ସମ୍ବାଦପତ୍ର ଗଡ଼ଜାତ ବାସିନୀ ଶୋକ ପ୍ରକାଶ କରି ଉଲ୍ଲେଖ କରିଥିଲା "ଯାହାଙ୍କ ଯୋଗେ ଓଡ଼ିଆମାନେ ଜାତୀୟତାର ପରିଚୟ ଦେଉଥିଲେ, ଯାହାଙ୍କ ଯୋଗେ 'ଦରିଦ୍ର ଉତ୍କଳ' ଜଗତରେ ଗଣନୀୟ ହେଉଥିଲା, ସେହି ମହାମହୋପାଧ୍ୟାୟ ସାମନ୍ତ ଆଜି ନାହାନ୍ତି ।" କଟକରୁ ପ୍ରକାଶ ପାଉଥିବା ଉତ୍କଳ ସାହିତ୍ୟ ପତ୍ରିକା ୧୯୦୪ ମସିହା ଜୁନ୍ ସଂଖ୍ୟାରେ ଦର୍ଶାଇଥିଲା :

× × × ଦୀନ ଉତ୍କଳରେ ଜନ୍ମ ଗ୍ରହଣ କରି ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖର ସଭ୍ୟ ଜଗତ ନିକଟରେ ଏହାର ମୁଖ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ କଲେ । ଏ ପତିତ ମାତୃଭୂମିକୁ କିଞ୍ଚିତ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱକୁ ଉଠାଇ ଆଣିଲେ । ମାତ୍ର ଉତ୍କଳବାସୀ ତାଙ୍କ ପ୍ରତି କି ବ୍ୟବହାର କରିଅଛନ୍ତି ? ଆଜି ତାଙ୍କର ତିରୋଧାନରେ ଦୁଇଧାଡ଼ିଟା ଶୋକପ୍ରକାଶ ବାକ୍ୟ ଉଚ୍ଚାରଣ କରି ଦୁଇ ଚାରି ବିନ୍ଦୁ ଅଶ୍ରୁ ବିସର୍ଜନ କରି ଅନେକ କର୍ତ୍ତବ୍ୟ ଶେଷ କରି ବସିବେ । ଦୁର୍ଭାଗ୍ୟ ଦେଶରେ ପ୍ରତିଭାର ପରିଣାମ ଏହି ବୃଥା ଛଳନା, ବୃଥା ଛଦ୍ମ ବେଶରେ ଆଉକିଛି ଫଳ ନାହିଁ।×××

ଦାରିଦ୍ର୍ୟ, ଈର୍ଷା, ପରଶ୍ରୀକାତର ତାର ଶିକାର ହୋଇ ଜୁରଣଗ୍ରସ୍ତ ଶରୀରରେ ନିରବଚ୍ଛିନ୍ନ ସାଧନା କରି ଓଡ଼ିଶାର ଅବିଭକ୍ତ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର ଅରଣ୍ୟାନୀ ଘେରା ଗଡ଼ଜାତ ଖଣ୍ଡପଡ଼ା ଜନପଦରେ ଜନ୍ମଲାଭ କରିଥିବା ଏହି ମହାନ ପ୍ରତିଭା ସାଧନାର ଶୀର୍ଷ ସ୍ଥାନରେ ପହଞ୍ଚି ବିଶ୍ୱବାସୀଙ୍କୁ ଚକିତ କରିପାରି ଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଉତ୍କଳର ଅଯୋଗ୍ୟ ଦାୟାଦମାନେ ତାଙ୍କୁ ଚିହ୍ନି ନଥିଲେ । କୈଶୋର ବୟସରୁ ସ୍ୱହସ୍ତ ନିର୍ମିତ ଦୁଇଖଣ୍ଡି କାଠିର ତିଆରି ମାନଯନ୍ତ୍ର ଅବଲମ୍ବନରେ ବିଭିନ୍ନ ଗ୍ରହ ନକ୍ଷତ୍ରାଦିଙ୍କ ଗତିବିଧି ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ କରି ଦୀର୍ଘ କୋଡ଼ିଏ ବର୍ଷ ସାଧନାର ଫଳ ପଚିଶିଶହ ଶ୍ଳୋକ ବିଶିଷ୍ଟ ସଂସ୍କୃତ ଭାଷାରେ ଲିଖିତ 'ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଦର୍ପଣ' ଗ୍ରନ୍ଥ ଆତ୍ମପ୍ରକାଶ କରିବା ପରେ ବିଜ୍ଞାନ ଜଗତରେ ଚମକ ସୃଷ୍ଟି କରିଥିଲା । ବଣର ମାଳତୀ ବଣରେ ଫୁଟି ଝଡ଼ିପଡ଼ିବାକୁ ବସିଥିବା ବେଳେ ରେଭେନ୍ସା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟର ତତ୍କାଳୀନ ପଦାର୍ଥ ବିଜ୍ଞାନ ଅଧ୍ୟାପକ ବଙ୍ଗୀୟ ଗୁଣଗ୍ରାହୀ ମହାନ ଯୋଗେଶଚନ୍ଦ୍ର ରାୟ ଏହି ଲୁପ୍ତପ୍ରାୟ ପ୍ରତିଭାର ସନ୍ଧାନ ପାଇ ତାଙ୍କୁ ବାହ୍ୟ ଜଗତରେ ପରିଚିତ କରାଇବାରେ ସକ୍ଷମ ହୋଇଥିଲେ । ପଠାଣି ସାମନ୍ତଙ୍କର ମହାନ କୃତୀକୁ ସ୍ୱୀକୃତି ଦେବାକୁ ଯାଇ ୧୮୯୩ ମସିହାରେ ବ୍ରିଟିଶ୍ ସରକାର ସନନ୍ଦ ପ୍ରଦାନ ପୂର୍ବକ ମହାମହୋପାଧ୍ୟାୟ ଉପାଧିରେ ଭୂଷିତ କରିଥିଲେ । ମାନ, ଯଶ, ଅର୍ଥ ପ୍ରତି ସାମାନ୍ୟତମ ଲାଳସା ପୋଷଣ କରି ନଥିବା ଏହି ରକ୍ତମାଂସଧାରୀ ସାଧକଜଣଙ୍କୁ ଦାରିଦ୍ର୍ୟର ଚରମ କଷାଘାତ ସହିବାକୁ ପଡ଼ିଥିଲେ ମଧ୍ୟ ସେ ନିଜର ଅଟଳ ପ୍ରତିଜ୍ଞାରୁ ତିଳେମାତ୍ର ଅପସରି ଯାଇନଥିଲେ । କବିବର ରାଧାନାଥ ରାୟ ପଠାଣିସାମନ୍ତଙ୍କ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଦରବାର କାବ୍ୟରେ କହି ଉଠିଥିଲେ–

"ଜାଣେ ମୁଁ ନଥିଲ ସମ୍ମାନେ ଆଶାସୀ
ସମ୍ମାନ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଲୋଡ଼ି ନେଲା ଯାଇ
ତୁମ୍ଭ ମୁଖ୍ୟ କର୍ମ ତପ ଆଚରିବା
ଦୁନିଆର ଯଶେ ଯାଏ ଆସେ କିବା ?

ବ୍ରିଟିଶ୍ ଶାସନାଧୀନ ପରାଧୀନ ଭାରତର ଏକ ପ୍ରତିଭାକୁ ସୁଦୂର ବିଦେଶୀ ରାଷ୍ଟ୍ର ସମ୍ମାନ ପ୍ରଦର୍ଶନ କରି ପଠାଣି ସାମନ୍ତଙ୍କର ଭୂୟସୀ ପ୍ରଶଂସା କରିଥିବାବେଳେ ଓଡ଼ିଆ ଜାତି ତାଙ୍କୁ ଚିହ୍ନି ନପାରିବା ଅତ୍ୟନ୍ତ ଦୁଃଖ ଏବଂ ଲଜ୍ଜାର ବିଷୟ । ଏଥିପାଇଁ କବିବର କହି ଉଠିଥିଲେ–

ଦୂରୁ ଦେଖୁ ତୁମ୍ଭ ଦିବ୍ୟ ଜ୍ୟୋତି ରାଶି
ଚିହ୍ନିଲେ ତୁମ୍ଭଙ୍କୁ ଦୂର ଦେଶ ବାସୀ
XX XX XX
ଗୁଣଜ୍ଞ ଉତ୍କଳେ ଜଣେ କେହି ନାହିଁ
ଗୁଣୀନ୍ଦ୍ର, ତୁମ୍ଭର ହେବ ଗୁଣ ଗ୍ରାହୀ ।

ଇଂଲଣ୍ଡରୁ ପ୍ରକାଶ ପାଉଥିବା ପ୍ରସିଦ୍ଧ ବିଜ୍ଞାନ ପତ୍ରିକା ନଲେଜ ଏବଂ ନେଚରରେ ପଠାଣି ସାମନ୍ତଙ୍କ କୃତୀତ୍ୱ ସମ୍ପର୍କରେ ପ୍ରକାଶିତ ହୋଇଥିବା ପ୍ରଶଂସାତ୍ମକ ଲେଖାକୁ କଲିକତାର ଶରୀରତତ୍ତ୍ୱ ପ୍ରାଧ୍ୟାପକ ଡଃ ରଣଦୋଷ ଚକ୍ରବର୍ତ୍ତୀଙ୍କଠାରୁ ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇ ପଠାଣିସାମନ୍ତ ପ୍ଲାନେଟୋରିୟମର ଉପନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଡଃ ପ୍ରହ୍ଲାଦ ନାୟକ, ପଠାଣିସାମନ୍ତଙ୍କର ପୌତ୍ର ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମୀ ରଘୁନାଥ ସିଂହ ସାମନ୍ତଙ୍କ ରଚିତ ପଠାଣି ସାମନ୍ତ ଜୀବନ ଦର୍ପଣ ପୁସ୍ତକରେ ଉକ୍ତ ପତ୍ରିକା ପ୍ରକାଶନର ଓଡ଼ିଆ ଭାଷାନ୍ତର ସହିତ ସୂଚନା ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି । ଆନ୍ତର୍ଜାତୀୟ ବିଜ୍ଞାନ ପତ୍ରିକା ନଲେଜର ୧୮୯୯ ମସିହା ପ୍ରକାଶନର ୨୬୭ ଏବଂ ୨୬୮ ପୃଷ୍ଠାରେ ଦର୍ଶା ଯାଇଥିଲା ଯେ, "ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଦର୍ପଣ ମହାମହୋପାଧ୍ୟାୟ ସାମନ୍ତ ଶ୍ରୀ ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖର ସିଂହଙ୍କ କୃତ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନ ଗ୍ରନ୍ଥ ଗତ କେତେ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରକାଶ ପାଇଥିବା ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନ ସମ୍ବନ୍ଧୀୟ କୃତି ମଧ୍ୟରେ ଯେତେଦୂର ମନେ ହୁଏ, ଏସବୁଠାରୁ ଅସାଧାରଣ ଏବଂ ଏକ ପରମ ଶିକ୍ଷଣୀୟ ଗ୍ରନ୍ଥ । ଏ ପୁସ୍ତକ ଓଡ଼ିଶାର ଖଣ୍ଡପଡ଼ାର

ଜଣେ ଉତ୍କଳୀୟ ସମ୍ଭୂତ ହିନ୍ଦୁଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସଂସ୍କୃତ ଭାଷାରେ ରଚିତ । କେବଳ ନଗ୍ନଦୃଷ୍ଟି (ଖୋଲିଆଖି) ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ ଉପରେ ଆଧାରିତ ଏହି ଗ୍ରନ୍ଥ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନର ଏକ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଧାରା । xxx ଆମ ପାଶ୍ଚାତ୍ୟମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଏ ଗ୍ରନ୍ଥର ଗୁରୁତ୍ୱ ଏବଂ ଉପଯୋଗିତା ମଧ୍ୟ ରହିଛି । ଦୂରବୀକ୍ଷଣର ଉଦ୍ଭାବନ ପୂର୍ବରୁ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନର ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ ଯେ କେତେ ସଠିକ ଥିଲା ତାହା ଏହି ଗ୍ରନ୍ଥ ହିଁ ପ୍ରମାଣ କରେ । ମନେହୁଏ ସତେ ଯେମିତି ଆଜି ବି, ଆମ ଆଖି ଆଗରେ ସେହି ବିସ୍ମୃତ, ସୁଦୂର ଅତୀତର ଜଣେ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଦ୍ ସାଧନା ନିବିଷ୍ଟ ଅଛନ୍ତି ।" ଅନ୍ୟତମ ପାଶ୍ଚାତ୍ୟ ବିଜ୍ଞାନ ପତ୍ରିକା ନେଚର ଏହାର ୧୮୯୯ ମାର୍ଚ୍ଚ ପ୍ରକାଶନର ୫୯ ଭଲ୍ୟୁମର ୪୩୦ ପୃଷ୍ଠାରେ ପଠାଣି ସାମନ୍ତଙ୍କୁ ୟୁରୋପ ମହାଦେଶର ପ୍ରସିଦ୍ଧ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନୀ ଟାଇକୋବ୍ରାହେଙ୍କଠାରୁ ଅଧିକ ଭାବେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରି ଦର୍ଶାଇ ଥିଲେ ଯେ, "ଏହି ସଂସ୍କୃତ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନ ଗ୍ରନ୍ଥ ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଦର୍ପଣରେ ପ୍ରଃ ରାୟଙ୍କ ରଚିତ ଏକଶଠି ପୃଷ୍ଠାର ଉପାଦେୟ ଇଂରାଜୀ ଉପକ୍ରମଣିକା ପଢ଼ିଲେ ମୂଳ ସଂସ୍କୃତ ଗ୍ରନ୍ଥରେ ପ୍ରବେଶ କରି ପାରିବାର ଅକ୍ଷମତା ଯୋଗୁଁ ପ୍ରଥମରୁ ହିଁ ଦୁଃଖ ଲାଗେ । ପ୍ରୌଢ଼ିଭୂତ ପାଶ୍ଚାତ୍ୟ ଜ୍ଞାନ ଓ ତଥ୍ୟର କୌଣସି ଉପଯୋଗ ନ କରି, ସ୍ଥିର ସଂକଳ୍ପ ସହିତ୍ ଜଣେ ଧୀର ଅଥଚ ଅଧ୍ୟବସାୟୀ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କର ଗୋଳ ଗଣିତ ସାଧନାର ଫଳ ଏହି ଗ୍ରନ୍ଥରେ ଲିପିବଦ୍ଧ ହୋଇଛି । ଗ୍ରନ୍ଥକର୍ତ୍ତା ସ୍ୱୀୟ ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ ପାଇଁ ବ୍ୟବହାର କରିଥିବା ଯନ୍ତ୍ର ତାଙ୍କର ନିଜର କଳ୍ପନା ପ୍ରସୂତ । ପ୍ରଫେସର ରାୟ ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖରଙ୍କୁ ଟାଇକୋଙ୍କ ସହିତ ଯଥାର୍ଥ ଭାବେ ତୁଳନା କରିଛନ୍ତି । କିନ୍ତୁ ଆମେ ଭାବୁଛୁ ସେ ଟାଇକୋଙ୍କଠାରୁ ମହାନ୍ । କାରଣ ସେ କୌଣସି ରାଜନିଗ୍ରହ ବିନା ନିଜ ଦେଶବାସୀଙ୍କଠାରୁ କୌଣସି ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ନ ପାଇ ମଧ୍ୟ ନିଜ ପ୍ରିୟ ଜ୍ୟୋତିର୍ବିଜ୍ଞାନକୁ ତାଙ୍କର ପୂର୍ବଜ ଟାଇକୋବ୍ରାହେଙ୍କ ପରି ଆଗେଇ ନେଇଛନ୍ତି ।

ଅରଣ୍ୟାନୀଘେରା ଖଣ୍ଡପଡ଼ାରେ ପିତା ଶ୍ୟାମବନ୍ଧୁ ସିଂହ ଏବଂ ମାତା ବିଷ୍ଣୁମାଳୀ ଦେବୀଙ୍କର ସନ୍ତାନ ଭାବେ ୧୮୩୫ ମସିହା ପୌଷମାସ କୃଷ୍ଣପକ୍ଷ ଅଷ୍ଟମୀ ତିଥି ଡିସେମ୍ବର ୨୪ ତାରିଖ ଦିନାରେ ଜନ୍ମ ଲାଭ କରିଥିବା ଶିଶୁଟି ଯେ ନିଜ ପ୍ରତିଭା ବଳରେ ସମଗ୍ର ବିଶ୍ୱକୁ ଚକିତ କରିଦେବ ଏହା ଭଲା କିଏ ଜାଣିଥିଲା ? ଖଣ୍ଡପଡ଼ାରୁ ଅନତିଦୂର ଶୁଣ୍ଡୁପଡ଼ା ମହାଦେବଙ୍କ ପ୍ରସାଦରୁ ଶିଶୁଟି ଜନ୍ମ ହୋଇଥିବାର ବିଶ୍ୱାସ କରି ପିତାମାତା ଶିଶୁଟିର ନାମ ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖର ରଖିଥିଲେ । କିନ୍ତୁ ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖରଙ୍କ ଉପରେ ଦୁଇଗୋଟି କନ୍ୟା ଏବଂ ଏକଗୋଟି ପୁତ୍ର ସନ୍ତାନ ମୃତ୍ୟୁ ବରଣ କରିଥିବାରୁ ପିତାମାତା ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖରଙ୍କର ଅପତ୍ୟାଣି ନାମ ପଠାଣି ରଖିଥିଲେ । ତୁଳସୀ ଦୁଇପତ୍ରରୁ ବାସିବାପରି ପଠାଣିଙ୍କର ଗୁଣାବଳୀ ବାଲ୍ୟାବସ୍ଥାରୁ ଜଣା ପଡ଼ିଲା । ପିଲାବେଳର ଧୂଳିଖେଳ ଖେଳିବା ସମୟରେ ଆକାଶରେ ଉଡ଼ିଯାଉଥିବା ଗୃଧ୍ରପକ୍ଷୀମାନଙ୍କୁ ଗଣନା କରିବା, ବୃକ୍ଷମାନଙ୍କର ଛାୟା ମାପିବା ଆଦି ପଠାଣିଙ୍କର ପ୍ରିୟ ଥିଲା । ଅସାଧାରଣ ସ୍ମୃତିଶକ୍ତି ସମ୍ପନ୍ନ ଏହି ବାଳକର ପ୍ରଥମ ଗୁରୁ ଥିଲେ ପିତା ଶ୍ୟାମବନ୍ଧୁ । ଖଣ୍ଡପଡ଼ାର ବିଶିଷ୍ଟ ସଂସ୍କୃତଜ୍ଞ ଆନନ୍ଦ ଖାଡ଼ଙ୍ଗା ସାମନ୍ତଙ୍କର ଅନ୍ୟତମ ବାଲ୍ୟଗୁରୁ ଥିଲେ । ନବମ ବର୍ଷ ବୟସରେ ପିତାଙ୍କଠାରୁ ପଠାଣି ସାମନ୍ତ ନକ୍ଷତ୍ର ପରିଚୟ ଶିକ୍ଷା ଆରମ୍ଭ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଆନନ୍ଦ ଖାଡ଼ଙ୍ଗୀଙ୍କଠାରୁ ସଂସ୍କୃତ ଶିକ୍ଷା କରିବାକୁ ଲାଗିଲେ । ଗୁରୁଙ୍କଠାରୁ ରଘୁବଂଶ, କୁମାରସମ୍ଭବ, କିରାତାର୍ଜ୍ଜୁନୀୟ, ମେଘଦୂତ, ହଂସଦୂତ ଓ ମାଘ କାବ୍ୟମାନ ଶିକ୍ଷା କରିବା ସହିତ ଜୁମର ବ୍ୟାକରଣ, କାଳିଦାସ କୃତ ସମସ୍ତ କାବ୍ୟ, ମାଘଙ୍କ ଶିଶୁପାଳ ବଧ, ଶ୍ରୀହର୍ଷଙ୍କର ନୈଷଧ ଚରିତ ସହିତ ମୁରାରି କାବ୍ୟ, ବିଦଗ୍ଧମାଧବ, ମହାନାଟକ, ଶକୁନ୍ତଳା ଉତ୍ତରରାମ ଚରିତ, ନାରାୟଣ ଶତକ, ଶିବ ଶତକ, ସୂର୍ଯ୍ୟ ଶତକ, ଗୀତଗୋବିନ୍ଦ, ଆନନ୍ଦଲହରୀ, ଗୁଣ୍ଡିଚ୍ଚ ସ୍ତୋତ୍ର, ଶ୍ରୀମଦ୍ ଭାଗବତ ଓ ହରିବଂଶ ପ୍ରଭୃତି ଅନେକ କାବ୍ୟମାନ ଅଧ୍ୟୟନ କରିଥିଲେ ।

ମାତ୍ର ବାରବର୍ଷ ବୟସରେ ବାଉଁଶ ଖଡ଼ିକା ସାହାଯ୍ୟରେ ଭୂଗୋଳ ଓ ଭୂଗୋଳ ସହିତ ଖଗୋଳ ଯନ୍ତ୍ର ନିର୍ମାଣ କରି ସେହି କାର୍ଯ୍ୟରେ ଦିବାରାତ୍ରି ଲାଗିପଡ଼ିଲେ । ଦିନରେ ଛାୟା ମାପିବା ଏବଂ ଘନ ଅନ୍ଧକାର ରାତିରେ ଉଜାଗର ରହି ଆକାଶର ତାରା, ଗ୍ରହ ଆଦିଙ୍କର ଦୂରତା ମାପିବା ତେରବର୍ଷ ବୟସରୁ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଥିଲା । ଦୁଇଖଣ୍ଡ କାଠିରେ ନିଜ ସ୍ୱହସ୍ତ ନିର୍ମିତ ମାନଯନ୍ତ୍ର ସାହାଯ୍ୟରେ ଚଉଦବର୍ଷ ବୟସରୁ ଚଉତିରିଶ ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଦୀର୍ଘ କୋଡ଼ିଏ ବର୍ଷ ଖାଲି ଆଖିରେ ଆକାଶର ସମସ୍ତ ତଥ୍ୟ ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ କରି 'ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଦର୍ପଣ' ଗ୍ରନ୍ଥ ରଚନା କରିଥିଲେ । ନିର୍ମଳ ଆକାଶରେ ଗ୍ରହ ଚଳନ ଏବଂ ଅବସ୍ଥାନ ନିରୂପଣ କରିବା ନିମନ୍ତେ ଗୋଳଯନ୍ତ୍ର ଓ ଜଳାସୀ ଚକ୍ର ତାଙ୍କର ଏକମାତ୍ର ଉପକରଣ ଥିଲା । ପଠାଣିସାମନ୍ତ ଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କର ସାଧାରଣ ଦୂରତାର ପ୍ରାୟ ୧୭୦ ଗୁଣ ଦୂରରେ ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କର ସ୍ଥାନ ଅବସ୍ଥିତ ବୋଲି ଦର୍ଶାଇଛନ୍ତି । ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କର ଦୂରତ୍ୱ ନିର୍ଣ୍ଣୟ ପାଇଁ ତାଙ୍କୁ ଅନେକ ଦିନ ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ କରିବାକୁ ପଡ଼ିଥିଲା । ତାଙ୍କ ଗୃହ ପାଖରେ ଏକ ଟାଟି (ଗୁଁଥା)ର ଅତି ସୂକ୍ଷ୍ମ ରନ୍ଧ୍ର ମଧ୍ୟ ଦେଇ ତୀର୍ଯ୍ୟକ ଭାବେ ପଡ଼ୁଥିବା ସୂର୍ଯ୍ୟ କିରଣକୁ ବିଶ୍ଳେଷଣ କରି ସେ ଏହି ଦୂରତା ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିଥିଲେ । ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖର ସୂର୍ଯ୍ୟଙ୍କର ବ୍ୟାସ ୬୨୦୦୦ ସହସ୍ର ଯୋଜନ ବୋଲି ନିରୂପଣ କରିଥିଲେ ।

ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଦର୍ପଣ ବ୍ୟତୀତ ମହାତ୍ମା ପଠାଣି ସାମନ୍ତ ଓଡ଼ିଆ ଭାଷାରେ ଦର୍ପଣସାର ଏବଂ ସଂସ୍କୃତ ଭାଷାରେ ଦର୍ପଦୀପିକା ନାମକ ଦୁଇଗୋଟି ଜ୍ୟୋତିଷ ଶାସ୍ତ୍ର ଏବଂ ସ୍ମୃତି ଶାସ୍ତ୍ର ସମ୍ବନ୍ଧୀୟ ଉପାଦେୟ ପୁସ୍ତକ ରଚନା କରିଥିଲେ । ମାତ୍ର ଅଣସ୍ତରୀ ବର୍ଷ ବୟସରେ ୧୯୦୪ ମସିହା ଜୁନ୍ ମାସ ୧୧ ତାରିଖ ଦିନ ଶ୍ରୀକ୍ଷେତ୍ର ଧାମରେ ସେ ତାଙ୍କର ନଶ୍ୱର ଶରୀର ତ୍ୟାଗ କରି ସ୍ୱର୍ଗ ପଥର ଯାତ୍ରୀ ହେଲେ ।

'ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଦର୍ପଣ' ହେବ ନାହିଁ ଲୟ
ନର ଦେହେ ଥିବ ଯାବତ୍ ହୃଦୟ ।

---

ସଂପାଦକ, ପଠାଣି ସାମନ୍ତ ମେମୋରିଆଲ ପରିଷଦ,
ଖା/ପୋ: ଖଣ୍ଡପଡ଼ା, ଜି: ନୟାଗଡ଼-୭୫୨୦୭୭

# ଓଡ଼ିଶାରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି

ଶ୍ରୀ ଶରତ ଚନ୍ଦ୍ର ମହାନ୍ତି

ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟରେ ଥିବା ୬୨ ଗୋଟି ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତିମାନଙ୍କର ବିପୁଳ ଜନସଂଖ୍ୟା ରାଜ୍ୟର ମୋଟ ଲୋକସଂଖ୍ୟାର ୨୨.୨୧ ଶତାଂଶ ଓ ସମଗ୍ର ଭାରତର ଜନଜାତି ସଂଖ୍ୟାର ପ୍ରାୟ ଶତକଡ଼ା ୧୦ ଭାଗ । ଏହି ଜନଜାତିମାନେ ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାରେ, ବିସ୍ତାରିତ ହୋଇ ବସବାସ କରିଥାନ୍ତି ।

ସାରଣୀ 'କ' ଓ 'ଖ'ରେ ସୂଚିତ ହୋଇଥିବା ଓଡ଼ିଶାର ପୁରାତନ ଓ ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କର ମୋଟ ଜନସଂଖ୍ୟା ତୁଳନା କଲେ ଜଣାଯାଏ ଯେ ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କଟକ ଜିଲ୍ଲାରେ ସର୍ବାଧିକ ଜନସଂଖ୍ୟା ରହିଥିବା ବେଳେ ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାର ଜନସଂଖ୍ୟା ସର୍ବାଧିକ । ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କଟକ ଜିଲ୍ଲାରେ ଓ ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ ରାଜ୍ୟର ମୋଟ ଜନସଂଖ୍ୟାର ଯଥାକ୍ରମେ ୧୭.୫୪ ଶତାଂଶ ଓ ୮.୬୦ ଶତାଂଶ ବ୍ୟକ୍ତି ବାସ କରନ୍ତି । ଏହି ସଂଖ୍ୟା ବହୁଳତାକ୍ରମରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ଓ ତୃତୀୟ ସ୍ଥାନରେ ରହିଛନ୍ତି ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ପୁରୀ (୧୧.୩୫%) ଓ ଗଞ୍ଜାମ (୯.୯୮%) ଜିଲ୍ଲା ଓ ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କଟକ (୬.୨୫%) ଓ ମୟୂରଭଞ୍ଜ (୫.୯୫%) ଜିଲ୍ଲା । ଏହା ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ, ଜନସଂଖ୍ୟା ଗରିଷ୍ଠତା ଦୃଷ୍ଟିରୁ ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରଥମ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଥିବା କଟକ ଜିଲ୍ଲା ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଛି । ସେହିପରି ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରଥମ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଥିବା ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲା ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ତୃତୀୟ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଛି ।

ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ସବୁଠୁ କମ ଜନସଂଖ୍ୟା ଫୁଲବାଣୀ ଜିଲ୍ଲାରେ ଦେଖାଯାଉଥିବା ବେଳେ ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ଭିତରେ ଦେଓଗଡ଼ର ଜନସଂଖ୍ୟା ସର୍ବନିମ୍ନ ।

**ସାରଣୀ-'କ'**

ଓଡ଼ିଶାର ପୁରାତନ ଓ ଅବିଭକ୍ତ ୧୩ ଗୋଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତିଙ୍କର ଜନସଂଖ୍ୟା (୧୯୯୧ ଜନଗଣନା ତଥ୍ୟ ଅନୁଯାୟୀ)

| ଜିଲ୍ଲାର ନାମ | ମୋଟ ଜନସଂଖ୍ୟା | ମୋଟ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟା |
|---|---|---|
| ୧ | ୨ | ୩ |
| କୋରାପୁଟ | ୩୦,୧୨,୫୫୬ | ୧୬,୩୬,୦୫୯ |
| ମୟୂରଭଞ୍ଜ | ୧୮,୮୪,୫୮୦ | ୧୦,୯୦,୬୭୬ |
| ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ | ୧୫,୭୩,୬୧୭ | ୭,୯୮,୪୮୧ |
| କେନ୍ଦୁଝର | ୧୩,୩୭,୦୨୬ | ୫,୯୫,୭୮୬ |
| ଫୁଲବାଣୀ | ୮,୬୩,୯୦୩ | ୩,୨୨,୪୦୮ |
| କଳାହାଣ୍ଡି | ୧୬,୦୦,୩୮୫ | ୫,୯୫,୫୨୪ |
| ସମ୍ବଲପୁର | ୨୬,୯୭,୪୫୩ | ୭,୫୦,୩୨୩ |
| ବଲାଙ୍ଗୀର | ୧୭,୦୭,୩୫୩ | ୩,୫୬,୨୯୭ |
| ଢେଙ୍କାନାଳ | ୧୯,୦୮,୦୦୭ | ୨,୭୩,୫୯୯ |
| ଗଞ୍ଜାମ | ୩୧,୬୮,୭୬୪ | ୨,୯୬,୮୩୪ |
| ବାଲେଶ୍ୱର | ୨୮,୦୨,୪୫୭ | ୧,୯୭,୯୯୭ |
| ପୁରୀ | ୩୫,୦୦,୦୭୬ | ୧,୭୭,୩୬୭ |
| କଟକ | ୫୫,୭୭,୬୭୯ | ୧,୮୨,୧୮୮ |
| ଓଡ଼ିଶା | ୩,୧୬,୫୯,୭୩୬ | ୭୦,୩୨,୨୧୪ |

**ସାରଣୀ-'ଖ'**

ଓଡ଼ିଶାର ୩୦ ଗୋଟି ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତିଙ୍କର ଜନସଂଖ୍ୟା (୧୯୯୧ ଜନଗଣନା ତଥ୍ୟ ଅନୁଯାୟୀ)

| ଜିଲ୍ଲାର ନାମ | ମୋଟ ଜନସଂଖ୍ୟା | ମୋଟ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟା |
|---|---|---|
| ୧ | ୨ | ୩ |
| ମୟୂରଭଞ୍ଜ | ୧୮,୮୪,୫୮୦ | ୧୦,୯୦,୬୭୬ |
| ମାଲକାନଗିରି | ୪,୨୧,୨୬୨ | ୨,୫୭,୨୫୬ |
| ରାୟଗଡ଼ା | ୭,୧୩,୯୮୪ | ୪,୦୦,୦୯୩ |
| ନବରଙ୍ଗପୁର | ୮,୪୬,୬୯୨ | ୪,୭୭,୬୯୧ |
| ଫୁଲବାଣୀ | ୫,୪୭,୨୮୧ | ୨,୮୧,୩୮୬ |
| ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ | ୧୫,୭୩,୬୧୭ | ୭,୯୮,୪୮୧ |
| କୋରାପୁଟ | ୧୦,୨୯,୮୪୨ | ୪,୯୨,୮୬୯ |
| ଗଜପତି | ୪,୫୪,୭୦୮ | ୨,୨୯,୭୭୪ |
| କେନ୍ଦୁଝର | ୧୩,୩୭,୦୨୬ | ୫,୯୫,୯୮୬ |
| ନୂଆପଡ଼ା | ୪,୬୯,୪୮୨ | ୧,୬୮,୭୭୭ |
| ସମ୍ବଲପୁର | ୮,୦୯,୦୨୭ | ୨,୮୩,୮୦୨ |
| ଝାରସୁଗୁଡ଼ା | ୪,୪୬,୭୭୬ | ୧,୪୭,୫୫୮ |
| ଦେଓଗଡ଼ | ୨,୩୪,୨୩୮ | ୭୮,୦୭୭ |
| କଳାହାଣ୍ଡି | ୧୧,୩୦,୯୦୩ | ୩,୨୭,୭୬୮ |
| ବଲାଙ୍ଗୀର | ୧୨,୩୦,୯୩୮ | ୨,୨୨,୫୭୭ |
| ବରଗଡ଼ | ୧୨,୦୭,୧୭୨ | ୨,୩୭,୦୭୭ |
| ବଉଦ | ୩,୧୭,୭୨୭ | ୪୨,୦୭୭ |
| ଢେଙ୍କାନାଳ | ୯,୪୭,୮୭୦ | ୧,୨୦,୭୭୭ |

| | | |
|---|---|---|
| ଅନୁଗୁଳ | ୯,୬୨,୦୩୭ | ୧,୧୭,୨୯୩ |
| ବାଲେଶ୍ୱର | ୧୬,୯୬,୫୮୩ | ୧,୬୯,୨୮୯ |
| ସୋନପୁର | ୪,୭୬,୮୧୫ | ୪୫,୨୮୬ |
| ଯାଜପୁର | ୧୩,୮୬,୧୭୭ | ୧,୦୨,୫୫୬ |
| ନୟାଗଡ଼ | ୭,୮୨,୬୫୭ | ୫୬,୬୨୪ |
| ଖୋର୍ଦ୍ଧା | ୧୫,୦୨,୦୨୪ | ୭୭,୨୫୨ |
| ଗଞ୍ଜାମ | ୨୭,୦୪,୦୫୬ | ୭୯,୧୭୦ |
| କଟକ | ୧୯,୭୭,୭୩୯ | ୬୮,୮୫୮ |
| ଭଦ୍ରକ | ୧୧,୦୪,୮୩୪ | ୧୮,୭୦୩ |
| ଜଗତ୍‌ସିଂହପୁର | ୧୦,୧୫,୨୫୭ | ୬,୨୩୭ |
| କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ା | ୧୧,୪୯,୫୦୧ | ୪,୫୫୭ |
| ପୁରୀ | ୧୩,୦୪,୩୫୪ | ୩,୪୮୧ |
| ଓଡ଼ିଶା | ୩,୧୬,୫୯,୭୩୬ | ୭୦,୩୨,୨୧୪ |

ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କର ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟା ତଥ୍ୟକୁ ଲକ୍ଷ୍ୟ କଲେ ଜଣାଯାଏ ଯେ, ଜନସଂଖ୍ୟା ଗରିଷ୍ଠତା କ୍ରମରେ ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ଭିତରେ କୋରାପୁଟ, ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଓ ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲା ଯଥାକ୍ରମେ ପ୍ରଥମ, ଦ୍ୱିତୀୟ ଓ ତୃତୀୟ ସ୍ଥାନ ଓ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲା ସର୍ବନିମ୍ନ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଥିବା ବେଳେ ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରଥମ, ଦ୍ୱିତୀୟ ଓ ତୃତୀୟ ସ୍ଥାନ ଯଥାକ୍ରମେ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଓ କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲାର ଓ ସର୍ବନିମ୍ନ ସ୍ଥାନ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର । ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରଥମ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଥିବା କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲା ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଚତୁର୍ଥ ସ୍ଥାନକୁ ଖସିଯାଇଛି ।

ସାରଣୀ 'କ' ଓ 'ଖ' ରେ ଦିଆଯାଇଥିବା ତଥ୍ୟରୁ ଜଣାଯାଉଛି ଯେ, ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲା ମଧ୍ୟରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟାର ବିସ୍ତାର ଅସମ । ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ସମତଳ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ଅପେକ୍ଷା, ରାଜ୍ୟର ଆଭ୍ୟନ୍ତରୀଣ, ବଣ ଜଙ୍ଗଲ ଓ ପାର୍ବତ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳରେ ଅବସ୍ଥିତ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଅଧିକ ସଂଖ୍ୟକ ଜନଜାତି ଦେଖାଯାଆନ୍ତି । ପୁରାତନ ଓ ଅବିଭକ୍ତ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ସର୍ବାଧିକ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟା ଧାରଣ କରିଥିବା କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲା, ଆୟତନ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ବୃହତ୍ତମ ଏବଂ ଏଠାରେ ରାଜ୍ୟର ମୋଟ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟାର ପ୍ରାୟ ଏକ ଚତୁର୍ଥାଂଶ (୨୩.୨୭ ଶତାଂଶ) ରହିଛନ୍ତି । ଓଡ଼ିଶାର ମୋଟ ୬୨ ଗୋଟି ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଗୋଷ୍ଠୀ ମଧ୍ୟରୁ ପ୍ରାୟ ୫୦ଟି ଗୋଷ୍ଠୀର ଲୋକ ଏହି ଜିଲ୍ଲାରେ ଦେଖାଯାଆନ୍ତି । ରାଜ୍ୟର ଦକ୍ଷିଣାଞ୍ଚଳରେ ଥିବା ୪ ଗୋଟି ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲା ଅର୍ଥାତ କୋରାପୁଟ, କଳାହାଣ୍ଡି, ଗଞ୍ଜାମ ଓ ଫୁଲବାଣୀ ଜିଲ୍ଲା, ଯାହାର ଅଧିକାଂଶ ଭାଗ ଆଦିବାସୀ ଉପଯୋଜନା ଅଞ୍ଚଳ ମଧ୍ୟରେ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ।

ସେହି ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଥିବା ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟା ରାଜ୍ୟର ମୋଟ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟାର ପ୍ରାୟ ଶତକଡ଼ା ୪୦ ଭାଗ (୩୯.୭୨ ଶତାଂଶ) । ସେହିପରି ଉତ୍ତର-ପୂର୍ବାଞ୍ଚଳରେ ଥିବା ଆଦିବାସୀ ଉପଯୋଜନା ଅଞ୍ଚଳ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ୪ ଗୋଟି ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲା ଅର୍ଥାତ, ମୟୂରଭଞ୍ଜ, ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, କେନ୍ଦୁଝର ଓ ସମ୍ବଲପୁର ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ରାଜ୍ୟର ସମୁଦାୟ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟାର ଶତକଡ଼ା ୪୬ ଭାଗ ଦେଖାଯାଆନ୍ତି । ଏହିପରି ରାଜ୍ୟର ଅବିଭକ୍ତ ୧୩ ଗୋଟି ଜିଲ୍ଲା ମଧ୍ୟରୁ ୮ ଗୋଟି ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ କୋରାପୁଟ, ଫୁଲବାଣୀ, ଗଞ୍ଜାମ, କଳାହାଣ୍ଡି, ମୟୂରଭଞ୍ଜ, ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, କେନ୍ଦୁଝର ଓ ସମ୍ବଲପୁର ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ରାଜ୍ୟର ଅଧିକାଂଶ ଅର୍ଥାତ୍ ପ୍ରାୟ ଶତକଡ଼ା ୮୫ ଭାଗ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ବସବାସ କରିଥାନ୍ତି । ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ସଂଖ୍ୟାବହୁଳତାକୁ ତୁଳନା କଲେ ଏହି ୮ ଗୋଟି ଆଦିବାସୀ ବହୁଳ ଜିଲ୍ଲାମାନେ ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ଅପେକ୍ଷା ନିମ୍ନରେ ଅଛନ୍ତି । ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ଫୁଲବାଣୀ ଜିଲ୍ଲା ସର୍ବନିମ୍ନ ଅର୍ଥାତ୍ ତ୍ରୟୋଦଶ ସ୍ଥାନ, କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲା ଦ୍ୱାଦଶ ସ୍ଥାନ, ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲା ଏକାଦଶ ସ୍ଥାନ, କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲା ଦଶମ ସ୍ଥାନ, ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଜିଲ୍ଲା ଅଷ୍ଟମ ସ୍ଥାନ ଓ ସମ୍ବଲପୁର ଜିଲ୍ଲା ଷଷ୍ଠ ସ୍ଥାନରେ ରହିଛନ୍ତି । ଅନ୍ୟପକ୍ଷରେ ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଜନବହୁଳ ପୁରୀ ଓ କଟକ ଜିଲ୍ଲା ସଂଖ୍ୟାବହୁଳତା କ୍ରମରେ ଯଥାକ୍ରମେ ପ୍ରଥମ ଓ ଦ୍ୱିତୀୟ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଥିବା ବେଳେ ଏଠାରେ ରାଜ୍ୟର ମୋଟ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଜନସଂଖ୍ୟାର ମାତ୍ର ୪.୪୦ ଶତାଂଶ ଦେଖା ଯାଇଥାଆନ୍ତି । ଏଥିରୁ ଜଣାଯାଏ ଯେ, ସମତଳ ଅଞ୍ଚଳରେ ଅବସ୍ଥିତ ଜନବହୁଳ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଖୁବ୍ କମ ସଂଖ୍ୟକ ଆଦିବାସୀ ରହିଛନ୍ତି ଏବଂ ପାର୍ବତ୍ୟାଞ୍ଚଳରେ ଅବସ୍ଥିତ ଅପେକ୍ଷାକୃତ କମ୍ ଜନସଂଖ୍ୟା ବିଶିଷ୍ଟ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଅଧିକ ସଂଖ୍ୟାରେ ଜନଜାତିମାନେ ବସବାସ କରୁଛନ୍ତି ।

ପୁରାତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କର ମୋଟ ଲୋକସଂଖ୍ୟା ମଧ୍ୟରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତିମାନଙ୍କ ଜନସଂଖ୍ୟାର ଅନୁପାତକୁ ଦେଖିଲେ ଜଣାପଡ଼େ ଯେ, ଏଦିଗରେ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଜିଲ୍ଲା ପ୍ରଥମ କାରଣ ଏହାର ଲୋକସଂଖ୍ୟାର ୫୭.୮୭ ଶତାଂଶ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଅଟନ୍ତି । ଏହି କ୍ରମରେ ଶତକଡ଼ା ୫୪.୩୧ ଭାଗ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଧାରଣ କରିଥିବା କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲା ଦ୍ୱିତୀୟ ସ୍ଥାନ ଓ ଶତକଡ଼ା ୫୦.୭୪ ଭାଗ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଧାରଣ କରିଥିବା ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲା ତୃତୀୟ ସ୍ଥାନ ଓ ମାତ୍ର ଶତକଡ଼ା ୩.୩୦ ଭାଗ ଜନଜାତି ଥିବା କଟକ ଜିଲ୍ଲା ସର୍ବନିମ୍ନ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଛନ୍ତି । ନୂତନ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଏହି ଅନୁପାତ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ମାଲକାନଗିରି (୫୮.୩୬ ଶତାଂଶ), ମୟୂରଭଞ୍ଜ (୫୭.୮୭ ଶତାଂଶ), ରାୟଗଡ଼ା (୫୬.୦୪ ଶତାଂଶ), ନବରଙ୍ଗପୁର (୫୫.୨୭ ଶତାଂଶ), ଫୁଲବାଣୀ (୫୧.୫୧ ଶତାଂଶ), ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ (୫୦.୭୪ ଶତାଂଶ), କୋରାପୁଟ (୫୦.୬୭ ଶତାଂଶ) ଓ ପୁରୀ (୦.୨୭ ଶତାଂଶ) ଯଥାକ୍ରମେ ପ୍ରଥମ, ଦ୍ୱିତୀୟ, ତୃତୀୟ, ଚତୁର୍ଥ, ପଞ୍ଚମ, ଷଷ୍ଠ, ସପ୍ତମ ଓ ସର୍ବନିମ୍ନ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଛନ୍ତି । କହିବା ବାହୁଲ୍ୟ ଯେ କେବଳ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାକୁ ଛାଡ଼ି ଉପରୋକ୍ତ ସମସ୍ତ ୭ ଗୋଟି ଜିଲ୍ଲା ଆଦିବାସୀ ଉପଯୋଜନା ଅଞ୍ଚଳର ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ।

---

ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଓ ଅନୁସୂଚିତ ଜନଜାତି ଗବେଷଣା ଓ ତାଲିମ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ, (SCSTRTI) C.R.P. ଛକ,
ଭୁବନେଶ୍ୱର-୭୫୧୦୦୩

# ସମ୍ବାଦ ପରିକ୍ରମା

## କଲ୍ୟାଣ ବିଭାଗ କାର୍ଯ୍ୟାବଳୀ ସମ୍ପର୍କରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ସମୀକ୍ଷା

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଗତ ନଭେମ୍ବର ୨୪ ତାରିଖ ଦିନ କଲ୍ୟାଣ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପର୍କରେ ବିସ୍ତୃତ ସମୀକ୍ଷା କଲାବେଳେ ଆଦିବାସୀଙ୍କ ଭିତରେ ସାକ୍ଷରତା ହାରର ଅଭିବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରାଯିବା ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଛନ୍ତି ।

ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଅଞ୍ଚଳରେ ଯେଉଁ ପଞ୍ଚାୟତରେ କନ୍ୟାଶ୍ରମ ନାହିଁ ସେ ସବୁ ପଞ୍ଚାୟତରେ ଆବାସିକ କନ୍ୟାଶ୍ରମମାନ ଖୋଲିବା ପାଇଁ ଅର୍ଥର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବାପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ଆଦିବାସୀ ଛାତ୍ରଛାତ୍ରୀମାନଙ୍କର ଷ୍ଟାଇପେଣ୍ଡ ମିଳିବା ଦିଗରେ କେତେକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ବିଳମ୍ବ ସୃଷ୍ଟି ହେଉଥିବାରୁ ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଓ ବିଧବା ଭତ୍ତା ଭଳି ସେମାନେ ଯେପରି ମାସର ୭ ତାରିଖ ଭିତରେ ଷ୍ଟାଇପେଣ୍ଡ ପାଇ ପାରିବେ ସେଥିପ୍ରତି ସଚେତନ ହେବାପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ସମ୍ପୃକ୍ତ ପଦାଧିକାରୀମାନଙ୍କୁ କଡ଼ା ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ଆଦିବାସୀ ବିଦ୍ୟାଳୟମାନଙ୍କରେ ଖାଲି ପଡ଼ିଥିବା ଶିକ୍ଷକ ପଦଗୁଡ଼ିକୁ ଆସନ୍ତା ଜାନୁୟାରୀ ମାସ ସୁଦ୍ଧା ପୂରଣ କରିବା ଦିଗରେ ପଦକ୍ଷେପ ନେବାକୁ ନିଷ୍ପତ୍ତି କରାଯାଇଥିଲା । ରାଜ୍ୟର ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, ରାୟଗଡ଼ା ଓ ଗଜପତି ଜିଲ୍ଲାରେ ଆଦିବାସୀ ଓ ହରିଜନ ପିଲାଙ୍କ ପାଇଁ ଉତ୍ତମ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବାକୁ ନବୋଦୟ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଢାଞ୍ଚାରେ ସ୍କୁଲ କମ୍ପ୍ଲେକ୍ସମାନ ଗଠନ କରାଯିବ । ସଂଖ୍ୟାଲଘୁ ସମ୍ପ୍ରଦାୟର ଲୋକଙ୍କ ଅର୍ଥନୈତିକ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ଅର୍ଥ ଉନ୍ନୟନ କର୍ପୋରେସନ ଗଠନ କରାଯାଇ କଟକ, ଭୁବନେଶ୍ୱର, ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, ଫୁଲବାଣୀ, କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ା, ଯାଜପୁର, ଭଦ୍ରକ ଓ ବାଲେଶ୍ୱର ଆଦି ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ଏହାର ଶାଖା ଖୋଲାଯିବ ।

ଆଦିବାସୀ ଓ ହରିଜନମାନଙ୍କ ଅର୍ଥନୈତିକ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଉଥିବା ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପର୍କରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ସମୀକ୍ଷା କରିଥିଲେ । ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି. ଯୋଜନାରେ ଦୁଇତୃତୀୟାଂଶ ଋଣ ଓ ଏକ ତୃତୀୟାଂଶ ସବ୍‌ସିଡ଼ି ଦିଆଯାଉଥିଲା ବେଳେ ସେମାନଙ୍କୁ ଅଧିକ ସହାୟତା ଦେବାକୁ ଇ.ଆର୍.ଆର୍.ପି. ଯୋଜନା ଢାଞ୍ଚାରେ ଅନ୍ୟ ଏକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରିବାପାଇଁ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବାକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ ।

## ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ଡଃ ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବଙ୍କ ଜନ୍ମ ଶତବାର୍ଷିକୀ ଉତ୍ସବ

ନବ ଉତ୍କଳର ନିର୍ମାତା ଡଃ ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବଙ୍କ ଜନ୍ମ ଶତବାର୍ଷିକୀ ଉଦ୍‌ଘାଟନ ଉତ୍ସବ ଗତ ନଭେମ୍ବର ୨୧ ତାରିଖରେ ସ୍ଥାନୀୟ ସୂଚନାଭବନ ପରିସରରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ଏହି ଉତ୍ସବରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତା କରି କହିଲେ ଯେ ଓଡ଼ିଶାକୁ ଏକ ବିଶାଳ ରାଜ୍ୟରେ ପରିଣତ କରିବା ପାଇଁ ତାଙ୍କର ଯେଉଁ ପ୍ରଚେଷ୍ଟା ତାହା ଇତିହାସରେ ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣାକ୍ଷରରେ ଲିପିବଦ୍ଧ ହୋଇ ରହିବ । ଆଜିର ଯେଉଁ ବିଶାଳ ଓଡ଼ିଶା ଦେଖୁଛନ୍ତି ତାହାର ଜନକ ହେଉଛନ୍ତି ଡଃ ମହତାବ । ସେ ସବୁବେଳେ ଚାହୁଁଥିଲେ ଓଡ଼ିଶାକୁ ଏକ ଆଧୁନିକ ଓଡ଼ିଶାରେ ପରିଣତ କରିବା ପାଇଁ । ସେ ଦୃଢ଼ ଇଚ୍ଛାଶକ୍ତି ଓ ନୈତିକ ଶକ୍ତିର ଅଧିକାରୀ ଥିଲେ । ବହୁ ବିରୋଧ ସତ୍ତ୍ୱେ ସେ ଭୁବନେଶ୍ୱରରେ ରାଜଧାନୀ ଓ ସମ୍ବଲପୁରରେ ହୀରାକୁଦ ବନ୍ଧ ନିର୍ମାଣ କରିଥିଲେ । ତାହା ତାଙ୍କ ଦୂରଦୃଷ୍ଟିର ପରିଚୟ ଦିଏ । ସେ ପ୍ରଜାତନ୍ତ୍ରକୁ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିଥିଲେ ଏବଂ ତାଙ୍କରି ସମୟରେ ଟେକ୍‌ସଟାଇଲ ମିଲ୍, ରାଜ୍ୟ ଗ୍ରନ୍ଥାଗାର, ରାଜ୍ୟ ସଂଗ୍ରହାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହୋଇଥିଲା । ସାହିତ୍ୟ, ସଂସ୍କୃତି, କୃଷି, ଶିଳ୍ପ ପ୍ରଭୃତିର ବିକାଶ ତାଙ୍କରି ସମୟରେ ହିଁ ଘଟିଥିଲା । ଭାରତର ବିଶିଷ୍ଟ ରାଜନୈତିକ ନେତା ମଧ୍ୟରେ ତାଙ୍କୁ ଅନ୍ୟତମ ରଥୀଭାବେ ଗଣା ଯାଉଥିଲା । ସେ ସବୁବେଳେ ଆମର ପ୍ରେରଣାଦାତା ଭାବେ ରହିବେ ବୋଲି କହିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ତାଙ୍କୁ ସମ୍ମାନ ସୂଚକ ମରଣୋତ୍ତର ଭାରତରତ୍ନ ପୁରସ୍କାର ପ୍ରଦାନ କରିବା ପାଇଁ ଆୟୋଜନ ହେବା ଉଚିତ ବୋଲି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ପୂର୍ବତନ ରାଜ୍ୟପାଳ ଶ୍ରୀ ଚିନ୍ତାମଣି ପାଣିଗ୍ରାହୀ ସମ୍ମାନିତ ଅତିଥି ଭାବେ ଯୋଗଦେଇ କହିଥିଲେ ଯେ ଡଃ ମହତାବ ବାସ୍ତବରେ ଥିଲେ ଲୌହମାନବ । ସଂଗ୍ରାମ ଓ ଡଃ ମହତାବ ସତେ ଯେପରି ଆଗପଛ ହୋଇ ଜନ୍ମ ନେଇଥିଲେ । ସେ ବ୍ୟକ୍ତି ନଥିଲେ, ଥିଲେ ଅନୁଷ୍ଠାନ । ଯୁବଶକ୍ତି ଉପରେ ତାଙ୍କର ଅଖଣ୍ଡ ବିଶ୍ୱାସ ଥିଲା । ଆଜିର ଯୁବ ସମାଜ ତାଙ୍କରି ଆଦର୍ଶରେ ଅନୁପ୍ରାଣିତ ହୋଇ କାର୍ଯ୍ୟକରିବାକୁ ସେ ଆହ୍ୱାନ ଦେଇଥିଲେ ।

ପୂର୍ବତନ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ନନ୍ଦିନୀ ଶତପଥୀ କହିଲେ ଯେ ଡଃ ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବଙ୍କ ପରି ଜଣେ କୁଶଳୀ ରାଜନୈତିକ

ବ୍ୟକ୍ତି ଭାରତବର୍ଷରେ ଜନ୍ମ ହେବେ କି ନାହିଁ ସନ୍ଦେହ । ତାଙ୍କର କାର୍ଯ୍ୟକଳାପ ଓ ଦୂରଦୃଷ୍ଟି ପାଇଁ ଓଡ଼ିଶାବାସୀ ଆଜି ଗର୍ବିତ ବୋଲି ସେ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ବିଶିଷ୍ଟ ଐତିହାସିକ ତଥା ସାଂସଦ ଡଃ ମନ୍ମଥ ନାଥ ଦାସ କହିଲେ ଯେ ସର୍ବଭାରତୀୟ ସ୍ତରରେ ଯେଉଁ କେତେଜଣ ରାଜନୀତିଜ୍ଞ, ଜନନାୟକ ନିଜର କୀର୍ତ୍ତି ଓ ମହତ ବଳରେ ଚିରସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇରହିଛନ୍ତି, ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଡଃ ମହତାବ ଥିଲେ ଅନ୍ୟତମ । ଡଃ ଦାସ ତାଙ୍କର ସାହିତ୍ୟକୃତି ତଥା ବହୁମୁଖୀ ପ୍ରତିଭା ସମ୍ପର୍କରେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମରଣୋତ୍ତର ଭାରତରତ୍ନ ଉପାଧିରେ ଭୂଷିତ କରିବାଲାଗି ଚେଷ୍ଟା ହେବା ଉଚିତ ବୋଲି ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ପୂର୍ବତନ ବିଧାୟକ ଶ୍ରୀ ତ୍ରିଲୋଚନ କାନୁନ୍‌ଗୋ ଯୋଗଦେଇ କହିଲେ ଯେ ଡଃ ମହତାବ୍ ସମସ୍ତଙ୍କୁ ସଦ୍‌ଭାବରେ ପ୍ରଭାବିତ କରିଥିଲେ । ସେହିଭଳି ଲୋକଙ୍କର ଶାସନ ବହୁଦିନ ରହିଥିଲେ ଓଡ଼ିଶାର ଆଉ ବହୁକଥା ହୋଇପାରିଥାନ୍ତା ବୋଲି ପ୍ରକାଶ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଓଡ଼ିଶାରେ ବୃହତ ଲାଇବ୍ରେରୀ ହେବାପାଇଁ ପ୍ରଚେଷ୍ଟା ହେବା ଉଚିତ ମତପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ପ୍ରବୀଣ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମୀ ମଦନ ମୋହନ ସ୍ୱେନ୍ତ୍ରା ଡଃ ମହତାବଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ନିଜର ଅନୁଭୂତି ବର୍ଣ୍ଣନା କରିଥିଲେ ।

ବିଶିଷ୍ଟ ଅର୍ଥନୀତିଜ୍ଞ ଡଃ ବୈଦ୍ୟନାଥ ମିଶ୍ର କହିଲେ ଯେ ଡଃ ମହତାବ ସବୁବେଳେ ଓଡ଼ିଶାର ଉନ୍ନତି ତଥା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ଉନ୍ନତି କଥା ଚିନ୍ତା କରୁଥିଲେ । ସେ ଦୃଢ଼ ଇଚ୍ଛାଶକ୍ତିର ଅଧିକାରୀ ଥିଲେ ବୋଲି ପ୍ରକାଶ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ତାଙ୍କର ଗାଁ ମଜଲିସ୍ ପରି ଲେଖା ପ୍ରକାଶ ହେବା ଉଚିତ ବୋଲି କହିଥିଲେ ।

ଅବକାରୀ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ସୁରେଶ କୁମାର ରାଉତରାୟ ଯୋଗଦେଇ ତାଙ୍କର ସ୍ମୃତି ଚାରଣ କରିବା ଅବସରରେ ତାଙ୍କୁ ମରଣୋତ୍ତର ଭାରତରତ୍ନ ଉପାଧି ମିଳିବା ପାଇଁ ସବୁରି ସ୍ତରରେ ଉଦ୍ୟମ ହେବା ଉଚିତ ବୋଲି ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ଏହି ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ଉତ୍ସବରେ ରାଜ୍ୟ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୂପିନ୍ଦର ସିଂହ ସ୍ୱାଗତ ଭାଷଣ ଦେଇଥିଲେ ଏବଂ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସଞ୍ଜୀବ ଚନ୍ଦ୍ର ହୋତା ସମସ୍ତଙ୍କୁ ଧନ୍ୟବାଦ ଅର୍ପଣ କରିଥିଲେ । ଅପରାହ୍ନରେ ଡଃ ମହତାବଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିବା ବକ୍ତୃତା ପ୍ରତିଯୋଗିତାର କୃତି ଛାତ୍ରଛାତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ମୁଖ୍ୟ ଅତିଥି ପୁରସ୍କାର ବଣ୍ଟନ କରିଥିଲେ ।

## ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ମରୁଡ଼ି ପରିସ୍ଥିତି ସମୀକ୍ଷା

ରାଜ୍ୟର ମରୁଡ଼ି ଅଞ୍ଚଳ ଗସ୍ତ କରି ଫେରିବା ପରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଗତ ନଭେମ୍ବର ୫ ତାରିଖରେ ସଚିବାଳୟଠାରେ ପ୍ରଶାସନିକ ସ୍ତରରେ ମରୁଡ଼ି ପ୍ରତିକାର ସମ୍ପର୍କରେ ବ୍ୟାପକ ସମୀକ୍ଷା କରିଥିଲେ । ମରୁଡ଼ିର ମୁକାବିଲା ପାଇଁ ପ୍ରଶାସନିକ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ସୁଦୃଢ଼ କରିବା ଦିଗରେ ପଦକ୍ଷେପ ନେବାକୁ ସେ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଛନ୍ତି ।

ଏହି ସମୀକ୍ଷା ବୈଠକରେ ରାଜସ୍ୱମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜଗନ୍ନାଥ ପଟ୍ଟନାୟକ, ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ଭୂଷଣ ମିଶ୍ର, ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ରିଲିଫ କମିଶନର ଶ୍ରୀ ପିଃ କେଃ ହୋତା ଓ ବିଭିନ୍ନ ବିଭାଗର ଶାସନ ସଚିବମାନେ ଆଲୋଚନାରେ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ ।

ରବି ଫସଲ ପାଇଁ ମରୁଡ଼ି ପ୍ରଭାବିତ ଅଞ୍ଚଳରେ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଯଥେଷ୍ଟ ପରିମାଣର ବିହନ ରିହାତି ଦରରେ ଯୋଗାଇ ଦେବାପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଥିଲେ । ଅନୁଗୁଳ ଜିଲ୍ଲାରେ ଯେଉଁ ଅଞ୍ଚଳରେ ଭଲ ପିଆଜ ଆମଦାନୀ ହୁଏ ସେଠାରେ ପିଆଜ ଚାଷ ପାଇଁ ଅଗଭୀର କୂପ ଖୋଳିବାକୁ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ୩୦୦ ଟଙ୍କା ଲେଖାଏଁ ସହାୟତା ଦେବାପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ଯେଉଁ କେତେକ ଉଠା ଜଳ ସେଚନ ପଏଣ୍ଟଗୁଡ଼ିକର ମରାମତି ହୋଇନାହିଁ ସେଗୁଡ଼ିକର ତୁରନ୍ତ ଶେଷ କରିବାକୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ମରୁଡ଼ିଗ୍ରସ୍ତ ଇଲାକାରେ ପୋଖରୀ ନଥିବା ଗ୍ରାମମାନଙ୍କରେ ପୁଷ୍କରିଣୀ ଖନନ କରିବା ପାଇଁ ପଞ୍ଚାୟତି ବିଭାଗକୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ କ୍ଷୁଦ୍ର ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପର ମରାମତି କାର୍ଯ୍ୟ ଶୀଘ୍ର ଶେଷ କରିବା ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ଏହାବ୍ୟତୀତ ରାସ୍ତାଘାଟ ନିର୍ମାଣ ମାଧ୍ୟମରେ ଯଥେଷ୍ଟ କାମଧନ୍ଦା ଯୋଗାଇ ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ନେଇ କୌଣସି ଅଭିଯୋଗ ଯେପରି ନରହେ, ସେଥିପ୍ରତି ଦୃଷ୍ଟି ଦେବାକୁ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଥିଲେ । ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଓ ମଧ୍ୟାହ୍ନ ଭୋଜନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଯେପରି ସୁରୁଖୁରୁ ରୂପେ ଚାଲେ ସେଥିପ୍ରତି କଡ଼ା ନଜର ଦେବାକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ କହିଥିଲେ ।

## ସାମ୍ବାଦିକ ଦିବସ ଉପଲକ୍ଷେ ଖବରକାଗଜ ପ୍ରଦର୍ଶନୀ

ଜାତୀୟ ସାମ୍ବାଦିକ କଲ୍ୟାଣ ବୋର୍ଡ଼ ପକ୍ଷରୁ ଗତ ଅକ୍ଟୋବର ୨୮ ତାରିଖରେ ସ୍ଥାନୀୟ ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ସାମ୍ବାଦିକ ଦିବସ ପାଳନ କରାଯାଇଥିଲା । ଏହି ଉପଲକ୍ଷେ ସେଠାରେ ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରକାଶ ପାଉଥିବା ବିଭିନ୍ନ ଦୈନିକ, ସାପ୍ତାହିକ, ପାକ୍ଷିକ, ମାସିକ ସମ୍ବାଦ ପତ୍ର ଓ ପତ୍ରିକାଗୁଡ଼ିକର ଏକ ପ୍ରଦର୍ଶନୀକୁ ରାଜ୍ୟ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୂପିନ୍ଦର ସିଂହ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରି ଆଗାମୀ ବର୍ଷଠାରୁ ସରକାରଙ୍କ ସହଯୋଗରେ ସାମ୍ବାଦିକ ଦିବସ ପାଳନ ନିମନ୍ତେ ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନେବା ସହିତ ରାଜ୍ୟର ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ସାମ୍ବାଦିକମାନଙ୍କର କୃତି ଓ ଫଟୋଚିତ୍ର ପ୍ରଦର୍ଶନର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବାକୁ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ ।

ଜାତୀୟ ସାମ୍ବାଦିକ କଲ୍ୟାଣ ବୋର୍ଡ଼ର ସଭାପତି ଶ୍ରୀ ରବି ନାରାୟଣ ମହାନ୍ତିଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଏହି ଉତ୍ସବରେ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗର ଅତିରିକ୍ତ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଶ୍ରୀ ମେଘନାଦ ରାଉତ୍ ସମ୍ମାନିତ ଅତିଥି ଭାବେ ଯୋଗ ଦେଇଥିଲେ । ଅନ୍ୟମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କଲ୍ୟାଣ ବୋର୍ଡ଼ର କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ସଭାପତି ଶ୍ରୀ ପ୍ରଦୋଷ ପଟ୍ଟନାୟକ, ଉପ ସଭାପତି ଶ୍ରୀ ପ୍ରଦ୍ୟୁମ୍ନ କୁମାର ମହାନ୍ତି, ସାଧାରଣ ସମ୍ପାଦକ ଶ୍ରୀ ସନତ ମିଶ୍ର, ସାମ୍ବାଦିକ ସର୍ବଶ୍ରୀ ଅଜିତ ମହାନ୍ତି, ବିଜୟ ପଣ୍ଡା, ବୈଷ୍ଣବ ଜେନା ପ୍ରମୁଖ ଯୋଗ ଦେଇ ଆଲୋଚନା ପ୍ରସଙ୍ଗରେ ସାମ୍ବାଦିକମାନଙ୍କର ବିଭିନ୍ନ ସମସ୍ୟା ପ୍ରତି ସୂଚନା ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଦୃଷ୍ଟି ଆକର୍ଷଣ କରିଥିଲେ ।

## ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାର ମରୁଡ଼ି ଅବସ୍ଥା ଅନୁଧ୍ୟାନ

ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୂପିନ୍ଦର ସିଂହ ଗତ ଅକ୍ଟୋବର ୧୫ ତାରିଖଠାରୁ ୧୮ ତାରିଖ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାର କେସିଙ୍ଗା, ନର୍ଲା, ଭବାନୀପାଟଣା, ଜୁନାଗଡ଼, ଧର୍ମଗଡ଼ ଓ ଗୋଲାମୁଣ୍ଡା ବ୍ଲକ୍ ଅଞ୍ଚଳ ଗସ୍ତ କରି ଜିଲ୍ଲାରେ ଦେଖା ଦେଇଥିବା ମରୁଡ଼ି ଅବସ୍ଥା ଅନୁଧ୍ୟାନ କରିଥିଲେ । ଖାଲୁଆ ଜମିଗୁଡ଼ିକୁ ଛାଡ଼ିଦେଲେ ଅନ୍ୟ ଜମିଗୁଡ଼ିକରେ ବର୍ଷା ଅଭାବରୁ ଧାନ ଫସଲ ପ୍ରାୟ ନଷ୍ଟ ହୋଇଯାଇଛି । ଏପରି ସ୍ୱଳ୍ପ ବର୍ଷା ହେବା ଯୋଗୁଁ କ୍ଷୁଦ୍ର ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ଜମିକୁ ଆବଶ୍ୟକ ପରିମାଣରେ ଜଳ ଯୋଗାଇବାରେ ସକ୍ଷମ ହୋଇନାହିଁ । ଉପରୋକ୍ତ ବ୍ଲକଗୁଡ଼ିକ ଗସ୍ତ ସମୟରେ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ସିଂହ ଧାନ ଫସଲ ନଷ୍ଟ ହୋଇ ଯାଇଥିବା ଜମିଗୁଡ଼ିକରେ ରବି ଫସଲ ଶୀଘ୍ର ଆରମ୍ଭ କରିବା ପାଇଁ ନିକଟସ୍ଥ କୃଷି ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କ ସହ ପରାମର୍ଶ କରିବା ପାଇଁ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ । ଗୋଲମୁଣ୍ଡା ବ୍ଲକ୍‌ରେ ଶ୍ରୀ ସିଂହ ବିଭିନ୍ନ ବିଭାଗୀୟ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କ ସହିତ ବ୍ଲକ୍ କାର୍ଯ୍ୟର ସମୀକ୍ଷା କରିଥିଲେ ଓ ମରୁଡ଼ି ପରିସ୍ଥିତିକୁ ଆଖି ଆଗରେ ରଖି ଆବଶ୍ୟକ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବା ନିମନ୍ତେ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ୨୬ ଜଣ ଜମିହୀନଙ୍କୁ ଜମି ପଟ୍ଟା ବଣ୍ଟନ କରିଥିଲେ । ଯେଉଁ ନଦୀ ଓ ଉଠା ଜଳସେଚନ ଯୋଜନାଗୁଡ଼ିକ ଅଛି, ସେଗୁଡ଼ିକୁ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରି ଚାଷୀମାନଙ୍କ ଚାହିଦାକୁ ନେଇ ଜଳ ଯୋଗାଣ କରିବା ନିମନ୍ତେ ସେ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ । ଗ୍ରାମ୍ୟ କୃଷି କର୍ମୀମାନେ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ଗସ୍ତ କରି ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ରବି ଫସଲ କରିବା ନିମନ୍ତେ ଆବଶ୍ୟକ ପରାମର୍ଶ ଦେବେ । ଆବଶ୍ୟକସ୍ଥଳେ ନଦୀ ଓ ନାଳରେ ଆଡ଼ିବନ୍ଧ କରି ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଜଳ ଯୋଗାଇବା ନିମନ୍ତେ ଶ୍ରୀ ସିଂହ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ସେ ଉଚ୍ଚେଙ୍ଗ ମାଃ ବିଃ ସ୍କୁଲ ଗୃହ ଏବଂ ଡ଼େଙ୍ଗସରଗିଠାରେ ଅଙ୍ଗନବାଡ଼ି କେନ୍ଦ୍ରର ନୂତନ ଗୃହ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରିଥିଲେ ।

## ମହାଭାରତୀୟତାର ମନ୍ତ୍ରରେ ଉଦ୍‌ବୁଦ୍ଧ ହେବା ପାଇଁ ଛାତ୍ର ଓ ଯୁବ ସମାଜକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଆହ୍ୱାନ

ଓଡ଼ିଶାର ସମୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଉଥିବା ବିପୁଳ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ଅଂଶୀଦାର ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମହାଭାରତୀୟ ଭାବରେ ଉଦ୍‌ବୁଦ୍ଧ ହେବା ପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ରାଜ୍ୟର ଛାତ୍ର ଓ ଯୁବକମାନଙ୍କୁ ଆହ୍ୱାନ ଜଣାଇଛନ୍ତି ।

ଗତ ନଭେମ୍ବର ୧୮ ତାରିଖରେ ସ୍ଥାନୀୟ ବି.ଜେ.ବି. କଲେଜର ଛାତ୍ର ସଂସଦ ଓ ଯୁକ୍ତ ୨ ସାଂସ୍କୃତିକ ପରିଷଦର ଉଦ୍‌ଘାଟନ ଉତ୍ସବରେ ମୁଖ୍ୟ ଅତିଥି ରୂପେ ଯୋଗ ଦେଇ ଶ୍ରୀ ପଟ୍ଟନାୟକ କହିଲେ ଯେ, ଆମ ରାଜ୍ୟର କଲେଜମାନଙ୍କରେ ଅଧ୍ୟୟନ ଓ ଅଧ୍ୟାପନାର ମାନ ବଜାୟ ରହିବା ଉଚିତ । ଫଳରେ ଓଡ଼ିଶାର ଛାତ୍ରମାନେ ସର୍ବଭାରତୀୟ ସ୍ତରରେ କୃତିତ୍ୱ ହାସଲ କରିପାରିବେ । ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ଛତୁ ଫୁଟିବା ଭଳି କଲେଜମାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଉଥିବାକୁ ନାପସନ୍ଦ କରି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ କହିଲେ ଯେ, ଏହାଦ୍ୱାରା ଶିକ୍ଷାର ମାନର ଯଥେଷ୍ଟ ଅବନତି ଘଟୁଛି । ବିଭିନ୍ନ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନରେ କମ୍ପ୍ୟୁଟର ପ୍ରୟୋଗ ଓ ବିଜିନେସ୍ ମ୍ୟାନେଜମେଣ୍ଟ ଭଳି ଅତ୍ୟାଧୁନିକ ବିଷୟ ଖୋଲାଯିବା ଉପରେ ସେ ଗୁରୁତ୍ୱାରୋପ କରିଥିଲେ ।

ରାଜ୍ୟର ପ୍ରମୁଖ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନ ବି.ଜେ.ବି. କଲେଜରେ ଏକ ଆକର୍ଷଣୀୟ ପ୍ରବେଶ ଦ୍ୱାର ଓ ମନୋରମ ବଗିଚା ତିଆରି କରିବା ପାଇଁ ସେ ଭୁବନେଶ୍ୱର ମହାନଗରପାଳ ଡଃ ଜଗନ୍ନାଥ ମହାପାତ୍ରଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ କଲେଜ ପାଇଁ ଏକ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଖେଳପଡ଼ିଆ ନିର୍ମାଣ କରିବା ପାଇଁ କ୍ରୀଡ଼ା ନିର୍ଦ୍ଦେଶକଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ ଏବଂ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ ଆୟୋଗର ସହାୟତାରେ ଏକ ଛାତ୍ରୀନିବାସ ନିର୍ମାଣ କରାଯିବ ବୋଲି ସେ ଘୋଷଣା କରିଥିଲେ ।

ଶ୍ରୀ ପଟ୍ଟନାୟକ କହିଥିଲେ ଯେ ପ୍ରାଚୀନ କଳିଙ୍ଗର ଗୌରବମୟ ଅତୀତର ପୁନରୁଦ୍ଧାର ପାଇଁ ଗୋପାଳପୁର ଓ ଧାମରାଠାରେ ଦୁଇଟି ବୃହତ୍ ବନ୍ଦର ଆସନ୍ତା ୫ ବର୍ଷ ଭିତରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହେବ ଏବଂ ବହୁ ବନ୍ଦରଭିତ୍ତିକ କଳକାରଖାନା ଗଢ଼ି ଉଠିବ । ଶକ୍ତି ସଂସ୍କାର କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶା ସାରା ଭାରତବର୍ଷରେ ଏକ ଆଦର୍ଶ ସ୍ଥାନୀୟ ରାଜ୍ୟ ରୂପେ ସ୍ୱୀକୃତ ବୋଲି ଦର୍ଶାଇ ଆସନ୍ତା ୨୫ ବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଓଡ଼ିଶାର ଶକ୍ତିର ଅଭାବ ରହିବ ନାହିଁ ବୋଲି ସେ କହିଥିଲେ । ସରକାରୀ ଚାକିରି ଦ୍ୱାରା ନୁହେଁ, କଳକାରଖାନା ବିସ୍ତାର ଦ୍ୱାରା ବେକାରୀ ସମସ୍ୟା ଦୂର କରାଯାଇ ପାରିବ ବୋଲି ସେ କହିଥିଲେ । ଓଡ଼ିଆ ଯୁବକ ନିଜ ମନରୁ ଆତ୍ମଗ୍ଳାନି ଓ ହୀନମାନ୍ୟତା ଦୂର କରି ଗର୍ବରେ ମୁଣ୍ଡ ଟେକି ଚାଲିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସର୍ବଧର୍ମ ସମଭାବ, ଗଣତନ୍ତ୍ର ଓ ଜାତୀୟତାର ଭିତ୍ତିଭୂମିରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ମହାଭାରତୀୟତାର ମନ୍ତ୍ର, ଯାହାକି କବିବର ରାଧାନାଥ ରାୟଙ୍କ 'ଭାରତ ଗୀତିକା' କବିତାରେ ଅନୁରଣିତ ହୋଇଛି, ସେଥିରେ ଉଦ୍‌ବୁଦ୍ଧ ହେବା ପାଇଁ ସେ ଛାତ୍ର ଓ ଯୁବକମାନଙ୍କୁ ଆହ୍ୱାନ ଜଣାଇଥିଲେ ।

ଉତ୍ସବରେ ସମ୍ମାନିତ ଅତିଥି ରୂପେ ଯୋଗ ଦେଇ ବ୍ରହ୍ମଗିରି ବିଧାୟକ ଶ୍ରୀ ଲଳାଟେନ୍ଦୁ ବିଦ୍ୟାଧର ମହାପାତ୍ର ବି.ଜେ.ବି. କଲେଜର ସମସ୍ୟାର ସମାଧାନ ପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଆଶୀର୍ବାଦ କାମନା କରିଥିଲେ ।

## ଭାଗବତ ଐକ୍ୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଅନୁନ୍ନତ ଅଞ୍ଚଳର ଦ୍ରୁତତର ବିକାଶ ଲୋଡ଼ା

ଅନୁନ୍ନତ ଅଞ୍ଚଳର ଦ୍ରୁତତର ବିକାଶ ଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶାର ଐକ୍ୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହେବ ବୋଲି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି ।

ଗତ ନଭେମ୍ବର ୨୦ ତାରିଖରେ କଟକରେ ୟୁନିଭର୍ସ ପକ୍ଷରୁ ଆୟୋଜିତ ପୁସ୍ତକ ଉନ୍ମୋଚନ ଉତ୍ସବରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଶ୍ରୀ ଗିରିଜା ଭୂଷଣ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ରଚିତ ପୁସ୍ତକ 'ଶ୍ରଦ୍ଧାଞ୍ଜଳି' ଓ ୟୁନିଭର୍ସ ପକ୍ଷରୁ ପ୍ରକାଶିତ ଅନ୍ୟଏକ ପୁସ୍ତକ 'ଓଡ଼ିଶାର ସାଂସ୍କୃତିକ ପୁନରୁତ୍‌ଥାନରେ ଗଙ୍ଗାଧର ମେହେର' ଶୀର୍ଷକ ଦୁଇଖଣ୍ଡ ପୁସ୍ତକ ଉନ୍ମୋଚନ କରିଥିଲେ । ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ତାଙ୍କ ଭାଷଣରେ କହିଥିଲେ ଯେ ଓଡ଼ିଶାର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳ ମଧ୍ୟରେ ସୁସମ୍ପର୍କ ଓ ମୈତ୍ରୀ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହେଲେ ଓଡ଼ିଆ ସଂସ୍କୃତି ଓ ଭାଷାର ଉନ୍ନତି ଘଟିବ । ଓଡ଼ିଶାର ଅଭିବୃଦ୍ଧିରେ ପଶ୍ଚିମାଞ୍ଚଳର ବିଶେଷ ଅଗ୍ରଗତି ଘଟିନାହିଁ ଏବଂ ଆଦିବାସୀ ବହୁଳ ଅଞ୍ଚଳ ପଶ୍ଚିମାଞ୍ଚଳଠାରୁ ଅଧିକ ଅନୁନ୍ନତ ହୋଇଥିବାରୁ ଏସବୁ ଅଞ୍ଚଳରେ ଦ୍ରୁତତର ବିକାଶ ଦରକାର । ସ୍ୱଭାବ କବି ଗଙ୍ଗାଧର ମେହେର ଓଡ଼ିଆ ଭାଷାର ଉତ୍କର୍ଷ ପ୍ରତିପାଦନ କରିବା ପାଇଁ ଅସାମାନ୍ୟ ଶକ୍ତି ପ୍ରଦର୍ଶନ କରିଥିଲେ ଏବଂ ଯେତେବେଳେ ମଧ୍ୟପ୍ରଦେଶ ସରକାର ସମ୍ବଲପୁର ଅଞ୍ଚଳରେ ଓଡ଼ିଆ ବଦଳରେ ହିନ୍ଦୀ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରିବାପାଇଁ ଇସ୍ତାହାର ଜାରୀ କରିଥିଲେ ସେତେବେଳେ ସେ ତାହାର ତୀବ୍ର ପ୍ରତିବାଦ କରିଥିଲେ । ଓଡ଼ିଆ ଆଜି ଆମ ସମସ୍ତଙ୍କୁ ବାନ୍ଧି ରଖିଥିବାରୁ ମାତୃଭାଷାର ଶ୍ରୀବୃଦ୍ଧି ସାଧନ ପାଇଁ ସମସ୍ତେ କାର୍ଯ୍ୟ କରିବାକୁ ସେ ଆହ୍ୱାନ କରିଥିଲେ ।

ଶ୍ରୀ ଗିରିଜା ଭୂଷଣ ପଟ୍ଟନାୟକ 'ଶ୍ରଦ୍ଧାଞ୍ଜଳୀ' ପୁସ୍ତକରେ ସଂସ୍କୃତି ସାହିତ୍ୟ କଳା ସମାଜ ସେବା ଓ ରାଜନୀତି ଆଦି ବିଭିନ୍ନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ସୁପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କର ଗୁଣକୁ ବଡ଼ ଆକାରରେ ଦେଖାଇଥିବାରୁ ଏହି ଉଦ୍ୟମ ଭର୍ତ୍ତୃହରିଙ୍କ ଉକ୍ତି 'ପରଗୁଣ ପରମାଣୁ ପର୍ବତୀକୃତ ନିତ୍ୟମ୍' କୁ ସାର୍ଥକ କରିଛି ବୋଲି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ କହିଥିଲେ । ଅନ୍ୟଠାରେଥିବା ଛୋଟ ଗୁଣକୁ ବଡ଼କରି ଦେଖିବା ଓ ଦୋଷକୁ ଅବଜ୍ଞା କରିବା ପାଇଁ ଏହା ପ୍ରେରଣା ଯୋଗାଇବ ବୋଲି ସେ ଆଶା ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ୟୁନିଭର୍ସ କଟକ ସହରର ବୌଦ୍ଧିକ ପ୍ରାଧାନ୍ୟର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ରକ୍ଷା ପାଇଁ କାର୍ଯ୍ୟ କରିଥିବାରୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଏହାର ଉଚ୍ଚ ପ୍ରଶଂସା କରି ଅନୁଷ୍ଠାନର ଅଭାବ ଅସୁବିଧା ଦୂର କରିବା ପାଇଁ ପ୍ରତିଶ୍ରୁତି ଦେଇଥିଲେ । ଅଧ୍ୟାପକ ଶ୍ରୀ ବୈଦ୍ୟନାଥ ମିଶ୍ରଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଏହି ଉତ୍ସବରେ ଡକ୍ଟର ହାଡିବନ୍ଧୁ ମିଶ୍ର, ଡଃ ରେଖା ମହାନ୍ତି, ଅଧ୍ୟାପକ ଶ୍ରୀ ପଠାଣି ପଟ୍ଟନାୟକ ପ୍ରମୁଖ ଭାଷଣ ଦେଇଥିଲେ ।

## ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କର ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ସମ୍ମିଳନୀ

ରାଜ୍ୟ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କର ବାର୍ଷିକ ସମ୍ମିଳନୀ ନଭେମ୍ବର ମାସ ୨ ଓ ୩ ତାରିଖ, ଦୁଇଦିନ ଧରି ବିଭାଗୀୟ ସମ୍ମିଳନୀ କକ୍ଷରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଯାଇଛି ।

ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୂପିନ୍ଦର ସିଂହ ଏହି ସମ୍ମିଳନୀକୁ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଏଥିରେ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତା କରିଥିଲେ । ବିଭାଗୀୟ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କୁ ଉଦ୍‌ବୋଧନ ଦେଇ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ସିଂହ ତଥ୍ୟ ଓ ସୂଚନା ଆହରଣ ତଥା ପ୍ରସାରଣକୁ ମଧ୍ୟ ଏକ ସମ୍ବଳ ଭାବେ ବିବେଚନା କରିବାକୁ ହେବ ବୋଲି ମତବ୍ୟକ୍ତ କରି ଆଗାମୀ ଦିନଗୁଡ଼ିକରେ ସାରା ବିଶ୍ୱରେ ତଥ୍ୟ ଓ ସୂଚନା ପ୍ରସାରଣ ବିଜ୍ଞାନ ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ କାର୍ଯ୍ୟ ହେବ ବୋଲି କହିଥିଲେ । ବିଭାଗୀୟ କ୍ଷେତ୍ର ପ୍ରଚାର ଦାୟିତ୍ୱରେ ଥିବା ଅଧିକାରୀମାନେ ଏଥିପାଇଁ ନିଜକୁ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବାକୁ ସେ ପରାମର୍ଶ ଦେବା ସହିତ ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ ଯୋଜନାର ପ୍ରଚାର ଓ ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳର ସ୍ଥାନୀୟ ସମସ୍ୟାକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି କ୍ଷେତ୍ର ଅଧିକାରୀମାନେ ପ୍ରଚାର କାର୍ଯ୍ୟ ପରିଚାଳନା କରିବାକୁ ସେ କହିଥିଲେ । ଆବଶ୍ୟକ ସ୍ଥଳେ ଏହି ପ୍ରଚାର କାର୍ଯ୍ୟରେ ସ୍ଥାନୀୟ ଯୁବକ ସଙ୍ଘ/ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କ ସହଯୋଗ ନେବାକୁ ସେ ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ । ଇଲେକ୍ଟ୍ରୋନିକ୍ ଗଣମାଧ୍ୟମ ବ୍ୟତୀତ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଏବେ ମୁଖା ପାଲା, ଦାସକାଠିଆ, ଲୋକନୃତ୍ୟ ଆଦି ପାରମ୍ପରିକ ପ୍ରଚାର ମାଧ୍ୟମର ବହୁଳ ସୁଯୋଗ ଥିବାରୁ ଏଗୁଡ଼ିକ ମାଧ୍ୟମରେ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ବିଭିନ୍ନ ଯୋଜନା ସମ୍ପର୍କରେ ପ୍ରଚାର ପାଇଁ ଶ୍ରୀ ସିଂହ କହିଥିଲେ । ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ସଫଳ କାହାଣୀ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରି ବିଭାଗୀୟ ପତ୍ରିକା'ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ' ଓ 'ଓଡ଼ିଶା ରିଭ୍ୟୁ'ରେ ପ୍ରକାଶନ ପାଇଁ ନିୟମିତ ପଠାଇବାକୁ ସେ କ୍ଷେତ୍ର ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । କେ:ବି:କେ: ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଜନ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି ପାଇଁ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ପ୍ରଚାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନିଆଯିବ ବୋଲି ସେ ସୂଚନା ଦେଇଥିଲେ । ଆଗାମୀ ଅପ୍ରେଲ ପହିଲାରୁ ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ନୂତନ ସୂଚନା ନୀତି ପ୍ରଚଳନ କରାଯିବ ବୋଲି ଶ୍ରୀ ସିଂହ ପ୍ରକାଶ କରିଥିଲେ ।

ବିଭାଗୀୟ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସଞ୍ଜୀବ ଚନ୍ଦ୍ର ହୋତା ଏହି ସମ୍ମିଳନୀରେ ଉଦ୍‌ବୋଧନ ଦେଇ କ୍ଷେତ୍ର କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କର ଚାକିରି ସର୍ତ୍ତ, ଅଫିସ୍ ପାଇଁ ବେସରକାରୀ ଘରଭଡ଼ା, ପ୍ରଚାର ପ୍ରସାର ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଗାଡ଼ି, ଯନ୍ତ୍ରପାତି ମରାମତି ଆଦି ସମସ୍ୟାଗୁଡ଼ିକର ଦୂରୀକରଣ ନିମନ୍ତେ ସରକାରଙ୍କ ଦୃଷ୍ଟିଭଙ୍ଗୀ ସମ୍ପର୍କରେ ବୁଝାଇଥିଲେ । ଏତଦ୍‌ବ୍ୟତୀତ ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରୀୟ କନିଷ୍ଠ/ବରିଷ୍ଠ କିରାଣୀମାନଙ୍କର କ୍ୟାଡ଼ର୍ ପ୍ରସ୍ତୁତି ଓ ପଦୋନ୍ନତି, ସୂଚନା ସେବା ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କର କନିଷ୍ଠ ପ୍ରଥମ ଶ୍ରେଣୀକୁ ଅଧିକ ସଂଖ୍ୟାରେ ପଦୋନ୍ନତି ସମ୍ପର୍କରେ ପରୀକ୍ଷା କରି ପ୍ରସ୍ତାବ ଉପସ୍ଥାପନ ପାଇଁ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ବିଭିନ୍ନ ଜନ କଲ୍ୟାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପର୍କରେ ଜନ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି କରି ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ଲୋକ ଯେପରି ଏହାର ସୁଫଳ ପାଇପାରିବେ, ସେଥିପାଇଁ କ୍ଷେତ୍ର ଅଧିକାରୀମାନେ ଚିନ୍ତାଶୀଳ ହେବାକୁ ଶ୍ରୀ ହୋତା ପରାମର୍ଶ ଦେଇଥିଲେ ।

ଏହି ସମ୍ମିଳନୀରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ ଯୋଜନାଗୁଡ଼ିକର ପ୍ରଚାର, ଜନ ସମ୍ପର୍କ ଶିବିରରେ ସକ୍ରିୟ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ, କୃଷିନୀତି, ଶିଳ୍ପନୀତି, ପର୍ଯ୍ୟଟନ ନୀତି ଆଦିର ବହୁଳ ପ୍ରଚାର, ମ୍ୟାଲେରିଆ, ଡେଙ୍ଗୁ, ଏଡ୍‌ସ ଓ ପଲ୍‌ସପୋଲିଓ ଇତ୍ୟାଦି ସମ୍ପର୍କରେ ଜନ ସଚେତନତା ବୃଦ୍ଧି ଉପରେ ସବିଶେଷ ଆଲୋଚନା କରାଯାଇଥିଲା । ଶେଷରେ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଶ୍ରୀ ରବୀନ୍ଦ୍ର ନାଥ ଦାଶ ଧନ୍ୟବାଦ ଅର୍ପଣ କରିଥିଲେ ।

OGP—MP—PTS (I.&P.R.) 38—6,000—23-12-11998




ରାଜ୍ୟ ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ତୃତୀୟ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ସିଲିକ୍ ବସ୍ତ୍ର ସମ୍ମିଳନୀ ଉଦ୍‌ଘାଟନ ଉତ୍ସବରେ କେନ୍ଦ୍ର ବୟନ ଶିଳ୍ପ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ କାଂଶୀରାମ ରାଣା, ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ମାନ୍ୟଗଣ୍ୟ ବ୍ୟକ୍ତିମାନେ (୧୧-୧୧-୧୯୯୮)।




ପାନ୍ଥନିବାସଠାରେ ନ୍ୟାସନାଲ ବୁକ୍ ଟ୍ରଷ୍ଟ, ନୂଆଦିଲ୍ଲୀ ଓ ଓଡ଼ିଶା ସାହିତ୍ୟ ଏକାଡେମୀ ଆନୁକୂଲ୍ୟରେ ଆୟୋଜିତ 'ଜାତୀୟ ପୁସ୍ତକ ସପ୍ତାହ ଉତ୍ସବ' ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି (୧୪-୧୧-୧୯୯୮)।



ବାଲୁଗାଁ ଏନ୍.ଏ.ସି.ର ନବନିର୍ମିତ ବସଷ୍ଟାଣ୍ଡକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟସଭା ସଦସ୍ୟ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ରଙ୍ଗନାଥ ମିଶ୍ର ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି (୫-୧୧-୧୯୯୮) ।



ଖୋର୍ଦ୍ଧା ଜିଲ୍ଲା ବେଗୁନିଆ ନିକଟସ୍ଥ ଭୋଗଡ଼ା ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଏକ ଜନ ସମାବେଶରେ ଭାଷଣ ଦେଉଛନ୍ତି ।




ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ସ୍ୱର୍ଗତ ପ୍ରଧାନମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ଇନ୍ଦିରା ଗାନ୍ଧୀଙ୍କ ୧୦ମ ଶ୍ରାଦ୍ଧବାର୍ଷିକୀ ଉପଲକ୍ଷେ ଆୟୋଜିତ ରାଷ୍ଟ୍ରୀୟ ସଂକଳ୍ପ ଦିବସ ସମାରୋହରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ନେତୃବୃନ୍ଦ (୩୧-୧୦-୧୯୯୪)।



କଟକଠାରେ ନବନିର୍ମିତ ଏକ 'କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ନିବାସ' ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି। ଲୋକସଭା ସଦସ୍ୟା ଶ୍ରୀମତୀ ଜୟନ୍ତୀ ପଟ୍ଟନାୟକ ଓ ମହିଳା ଓ ଶିଶୁ ବିକାଶ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ବିଜୟଲକ୍ଷ୍ମୀ ସାହୁ ଉପସ୍ଥିତ ଥିଲେ (୧୫-୧୧-୧୯୯୪)।



ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ଆୟୋଜିତ ଡକ୍ଟର ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବଙ୍କ ଜନ୍ମ ଶତବାର୍ଷିକୀ ଉତ୍ସବରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ପ୍ରଦୀପ ଜାଳି ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି ।




ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ସ୍ୱର୍ଗତ ପ୍ରଧାନମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ଇନ୍ଦିରା ଗାନ୍ଧୀ ଜନ୍ମ ଦିବସ ଉପଲକ୍ଷେ ଆୟୋଜିତ ଉତ୍ସବରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଜାତୀୟ ସଂହତି ଶପଥପତ୍ର ପାଠ କରୁଛନ୍ତି (୧୯-୧୧-୧୯୯୮) ।




ବି.ଜେ.ବି. ମହାବିଦ୍ୟାଳୟଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଏନ୍.ସି.ସି. ଦିବସ ପ୍ୟାରେଡ୍ ଉସବ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ନିରୀକ୍ଷଣ କରୁଛନ୍ତି ।



ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ଡଃ ହରେକୃଷ୍ଣ ମହତାବ ଜନ୍ମ ଶତବାର୍ଷିକୀ ଉପଲକ୍ଷେ ଆୟୋଜିତ ଉତ୍ସବକୁ ବାଚସ୍ପତି ଶ୍ରୀ ଚିନ୍ତାମଣି ଦ୍ୟାନ ସାମନ୍ତରା ପ୍ରଦୀପ ଜାଳି ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି । ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୂପିନ୍ଦର ସିଂହ ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି (୨୧-୧୧-୧୯୯୮) ।



ଉତ୍କଳିକା କପ୍ ଫାଇନାଲର ବିଜେତା ଯୋଡ୍ରା କସ୍ ଦୁର୍ଗା କ୍ଲବ୍ ଓ ଉପ-ବିଜେତା ଓଡ଼ିଶା ପୋଲିସଦଳଙ୍କ ଗହଣରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ, ରାଜ୍ୟ କଂଗ୍ରେସ ସଭାପତି ଶ୍ରୀ ହେମାନନ୍ଦ ବିଶ୍ୱାଳ ଓ ଅବକାରୀ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ସୁରେଶ କୁମାର ରାଉତରାୟ (୨୬-୧୧-୧୯୯୮)।




ପି.ଏମ୍.ଜି. ଛକଠାରେ ଆୟୋଜିତ ପଲ୍ସ ପୋଲିଓ ରାଲିକୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଓ ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଅମରନାଥ ପ୍ରଧାନ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି। ମହିଳା ଓ ଶିଶୁବିକାଶ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀମତୀ ବିଜୟଲକ୍ଷ୍ମୀ ସାହୁ, ଭୁବନେଶ୍ୱର ମହାନଗରପାଳ ଶ୍ରୀ ଜଗନ୍ନାଥ ମହାପାତ୍ର, ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀସଞ୍ଜିବ ଚନ୍ଦ୍ର ହୋତା ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି (୨୮-୧୧-୧୯୯୮)।



ନବରଙ୍ଗପୁରଠାରେ ଜିଲ୍ଲା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସାକ୍ଷରତା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ପ୍ରଦୀପ ଜାଳି ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି (୩୧-୧୦-୧୯୯୮)।




ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ସମ୍ମିଳନୀ କକ୍ଷରେ ଆୟୋଜିତ ବିଭାଗୀୟ କ୍ଷେତ୍ର ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କ ବାର୍ଷିକ ସମ୍ମିଳନୀରେ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଭୁପିନ୍ଦର ସିଂହ ଉଦ୍‌ବୋଧନ ଦେଉଛନ୍ତି। ବିଭାଗୀୟ ପ୍ରମୁଖ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ରାଜୀବ ବହୁ ହୋତା, ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଶ୍ରୀ ରବିନାରାୟଣ ଦାଶ ଓ ଅତିରିକ୍ତ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଶ୍ରୀ ମେଘନାଦ ମୁଦୁଲି ମଞ୍ଚାସୀନ ଅଛନ୍ତି (୨-୧୧-୧୯୯୮)।



ସୂଚନା ଭବନଠାରେ ଆୟୋଜିତ ଶହୀଦ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କ ଜନ୍ମ ଶତବାର୍ଷିକୀ ଜୟନ୍ତୀ ଉତ୍ସବରେ ମାନ୍ୟବର ମୁଖ୍ୟ ବିଚାରପତି ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ଶୈଳେନ୍ଦ୍ରନାଥ ଫୁକନ, ସଂସ୍କୃତି ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ନିତ୍ୟାନନ୍ଦ ମଲ୍ଲିକ, ଆଇନ୍ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ରଘୁନାଥ ପଟ୍ଟନାୟକ, ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମୀ ଶ୍ରୀ ମନମୋହନ ମିଶ୍ର ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଶ୍ରୀ ରବିନାରାୟଣ ଦାଶ (୨୨-୧୧-୧୯୯୮)।



ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ସମ୍ମିଳନୀ କକ୍ଷଠାରେ ସାମ୍ବାଦିକ ଓ ଅଣସାମ୍ବାଦିକମାନଙ୍କ ସମସ୍ୟା ସମ୍ପର୍କରେ ଆୟୋଜିତ ସମ୍ମିଳନୀରେ ସାମ୍ବାଦିକ ମଜୁରି ପରିଷଦର ଅଧ୍ୟକ୍ଷ ନ୍ୟାୟାଧୀଶ ଶ୍ରୀ ରାଜକୁମାର ମଣିଙ୍ଗ ସିଂ ପରିଷଦର ସଭ୍ୟମାନଙ୍କ ସହ ଆଲୋଚନାରତ (୨୩-୧୨-୧୯୯୮)।



ପାରାଦ୍ୱୀପଠାରେ ଆୟୋଜିତ ଗୋଲ୍ଡ ବିଚ ଉତ୍ସବକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ
ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉଦ୍‌ଘାଟନ
କରୁଛନ୍ତି (୪-୧୨-୧୯୯୮)।



ବେଷ୍ଟ ଅଫ ବ୍ରିଟେନ୍ ଓଡ଼ିଶା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ରବୀନ୍ଦ୍ରମଣ୍ଡପଠାରେ ପରିବେଷିତ ଲେଡ଼ି ଓ ଓଲ୍ଡି ଶୋ' ନାଟକ
ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଜାନକୀ ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉପଭୋଗ କରୁଛନ୍ତି (୧୯-୧୨-୧୯୯୮)।

VOL. LV No. 5 UTKAL PRASANGA Regd. No. O—BN—05/90
Licence No. C.R.N.P. 5—Licensed to post without Pre-payment



ନୂଆପଡ଼ା ଜିଲ୍ଲାର ସିନାପାଲୀ ଉତ୍ତେଇ ନଦୀ ଉପରେ ନିର୍ମିତ ରାଜୀବ ଗାନ୍ଧୀ ସେତୁକୁ ମୁଖ୍ୟମ[illegible]
ବଲ୍ଲଭ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି । ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ [illegible]
ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି (୩୦-୧୦-୧୯୯୮) ।




ଜଳ ସମ୍ପଦ ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇଥିବା 'ରାଜୀବଭବନ' ଉପମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବସନ୍ତ କୁମାର ବିଶ୍ୱାଳ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି । ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ସୁଧାଂଶୁ ଭୂଷଣ ମିଶ୍ର ଓ ଅତିରିକ୍ତ ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ ଶ୍ରୀ ପ୍ରସନ୍ନ କୁମାର ମିଶ୍ର ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି (୩୦-୧୦-୧୯୯୮) ।

PRINTED AT ORISSA...